ලඝුගණක

மடக்கைகள்

**LOGARITHMS**

| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය / இடை வித்தியாசங்கள் / Mean Differences 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **55** | 7404 | 7412 | 7419 | 7427 | 7435 | 7443 | 7451 | 7459 | 7466 | 7474 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| **56** | 7482 | 7490 | 7497 | 7505 | 7513 | 7520 | 7528 | 7536 | 7543 | 7551 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| **57** | 7559 | 7566 | 7574 | 7582 | 7589 | 7597 | 7604 | 7612 | 7619 | 7627 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| **58** | 7634 | 7642 | 7649 | 7657 | 7664 | 7672 | 7679 | 7686 | 7694 | 7701 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 |
| **59** | 7709 | 7716 | 7723 | 7731 | 7738 | 7745 | 7752 | 7760 | 7767 | 7774 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 |
| **60** | 7782 | 7789 | 7796 | 7803 | 7810 | 7818 | 7825 | 7832 | 7839 | 7846 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| **61** | 7853 | 7860 | 7868 | 7875 | 7882 | 7889 | 7896 | 7903 | 7910 | 7917 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| **62** | 7924 | 7931 | 7938 | 7945 | 7952 | 7959 | 7966 | 7973 | 7980 | 7987 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| **63** | 7993 | 8000 | 8007 | 8014 | 8021 | 8028 | 8035 | 8041 | 8048 | 8055 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| **64** | 8062 | 8069 | 8075 | 8082 | 8089 | 8096 | 8102 | 8109 | 8116 | 8122 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| **65** | 8129 | 8136 | 8142 | 8149 | 8156 | 8162 | 8169 | 8176 | 8182 | 8189 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| **66** | 8195 | 8202 | 8209 | 8215 | 8222 | 8228 | 8235 | 8241 | 8248 | 8254 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| **67** | 8261 | 8267 | 8274 | 8280 | 8287 | 8293 | 8299 | 8306 | 8312 | 8319 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| **68** | 8325 | 8331 | 8338 | 8344 | 8351 | 8357 | 8363 | 8370 | 8376 | 8382 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| **69** | 8388 | 8395 | 8401 | 8407 | 8414 | 8420 | 8426 | 8432 | 8439 | 8445 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| **70** | 8451 | 8457 | 8463 | 8470 | 8476 | 8482 | 8488 | 8494 | 8500 | 8506 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| **71** | 8513 | 8519 | 8525 | 8531 | 8537 | 8543 | 8549 | 8555 | 8561 | 8567 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| **72** | 8573 | 8579 | 8585 | 8591 | 8597 | 8603 | 8609 | 8615 | 8621 | 8627 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| **73** | 8633 | 8639 | 8645 | 8651 | 8657 | 8663 | 8669 | 8675 | 8681 | 8686 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| **74** | 8692 | 8698 | 8704 | 8710 | 8716 | 8722 | 8727 | 8733 | 8739 | 8745 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| **75** | 8751 | 8756 | 8762 | 8768 | 8774 | 8779 | 8785 | 8791 | 8797 | 8802 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 |
| **76** | 8808 | 8814 | 8820 | 8825 | 8831 | 8837 | 8842 | 8848 | 8854 | 8859 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 |
| **77** | 8865 | 8871 | 8876 | 8882 | 8887 | 8893 | 8899 | 8904 | 8910 | 8915 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **78** | 8921 | 8927 | 8932 | 8938 | 8943 | 8949 | 8954 | 8960 | 8965 | 8971 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **79** | 8976 | 8982 | 8987 | 8993 | 8998 | 9004 | 9009 | 9015 | 9020 | 9025 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **80** | 9031 | 9036 | 9042 | 9047 | 9053 | 9058 | 9063 | 9069 | 9074 | 9079 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **81** | 9085 | 9090 | 9096 | 9101 | 9106 | 9112 | 9117 | 9122 | 9128 | 9133 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **82** | 9138 | 9143 | 9149 | 9154 | 9159 | 9165 | 9170 | 9175 | 9180 | 9186 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **83** | 9191 | 9196 | 9201 | 9206 | 9212 | 9217 | 9222 | 9227 | 9232 | 9238 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **84** | 9243 | 9248 | 9253 | 9258 | 9263 | 9269 | 9274 | 9279 | 9284 | 9289 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **85** | 9294 | 9299 | 9304 | 9309 | 9315 | 9320 | 9325 | 9330 | 9335 | 9340 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **86** | 9345 | 9350 | 9355 | 9360 | 9365 | 9370 | 9375 | 9380 | 9385 | 9390 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| **87** | 9395 | 9400 | 9405 | 9410 | 9415 | 9420 | 9425 | 9430 | 9435 | 9440 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **88** | 9445 | 9450 | 9455 | 9460 | 9465 | 9469 | 9474 | 9479 | 9484 | 9489 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **89** | 9494 | 9499 | 9504 | 9509 | 9513 | 9518 | 9523 | 9528 | 9533 | 9538 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **90** | 9542 | 9547 | 9552 | 9557 | 9562 | 9566 | 9571 | 9576 | 9581 | 9586 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **91** | 9590 | 9595 | 9600 | 9605 | 9609 | 9614 | 9619 | 9624 | 9628 | 9633 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **92** | 9638 | 9643 | 9647 | 9652 | 9657 | 9661 | 9666 | 9671 | 9675 | 9680 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **93** | 9685 | 9689 | 9694 | 9699 | 9703 | 9708 | 9713 | 9717 | 9722 | 9727 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **94** | 9731 | 9736 | 9741 | 9745 | 9750 | 9754 | 9759 | 9763 | 9768 | 9773 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **95** | 9777 | 9782 | 9786 | 9791 | 9795 | 9800 | 9805 | 9809 | 9814 | 9818 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **96** | 9823 | 9827 | 9832 | 9836 | 9841 | 9845 | 9850 | 9854 | 9859 | 9863 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **97** | 9868 | 9872 | 9877 | 9881 | 9886 | 9890 | 9894 | 9899 | 9903 | 9908 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **98** | 9912 | 9917 | 9921 | 9926 | 9930 | 9934 | 9939 | 9943 | 9948 | 9952 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| **99** | 9956 | 9961 | 9965 | 9969 | 9974 | 9978 | 9983 | 9987 | 9991 | 9996 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 | 4 |
| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |

# පාරිභාෂික ශබ්ද මාලාව

**අ**

| | | |
|---|---|---|
| අනන්ත දශම | முடிவில் தசமம் | Infinite decimals |
| අන්ත දශම | முடிவுறு தசமம் | Finite decimals |
| අපරිමේය සංඛ්‍යා | விகிதமுறா எண்கள் | Irrational numbers |
| අරය | ஆயுரை | Radius |
| අඛිල කරණි | முழுமைச் சேடு | Entire surds |
| ඇල උස | சாய் உயரம் | Slant height |

**එ**

| | | |
|---|---|---|
| එකම ආධාරකය | ஒரே அடி | Same base |

**ඍෘ**

| | | |
|---|---|---|
| ඍජු පිරමීඩය | செங்கூம்பகம் | Right pyramid |
| ඍජු වෘත්ත කේතුව | செவ்வட்டக்கூம்பு | Right circular cone |

**ක**

| | | |
|---|---|---|
| කරණි | சேடு | Surds |
| කුඩාම පොදු ගුණාකාරය | பொதுமடங்குகளுள் சிறியது | Least common multiple |
| කේතුව | கூம்பு | Cone |

**ග**

| | | |
|---|---|---|
| ගුණ කිරීම | பெருக்கல் | Multiplication |
| ගෝලය | கோளம் | Sphere |

**ඝ**

| | | |
|---|---|---|
| ඝනායිතය | கன | Cubed |

**ත**

| | | |
|---|---|---|
| තාත්වික සංඛ්‍යා | மெய் எண்கள் | Real numbers |
| ත්‍රිකෝණය | முக்கோணி | Triangle |
| ත්‍රිකෝණාකාර | முக்கோண வடிவான | Triangular |
| ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත | திரிகோண விகிதங்கள் | Trignometric Ratios |

**ද**

| | | |
|---|---|---|
| දර්ශක | சுட்டி | Indices |
| දශමාංශය | தசமக் கூட்டு | Mantissa |
| ද්විපද ප්‍රකාශන | ஈருறுப்புக் கோவை | Binomial Expressions |

**න**

| | | |
|---|---|---|
| නිඛිල | நிறைவெண்கள் | Integers |

**ප**

| | | |
|---|---|---|
| පදය | உறுப்பு | Term |
| පරස්පරය | நிகர்மாறு | Reciprocal |
| පරිමාව | கனவளவு | Volume |
| පරිධිය | பரிதி | Circumference |
| පරිමේය සංඛ්‍යා | | Rational numbers |
| පාදය | அடி | Base |
| පූර්ණාංශය | சிறப்பியல்பு | Characteristic |
| පොදු හරය | பொதுப் பகுதி | Common denominator |
| ප්‍රමේයය | தேற்றம் | Theorem |
| ප්‍රසාරණය | விரிவு | Expansion |
| පිරමීඩය | கூம்பகம் | Pyramid |
| ප්‍රිස්මය | அரியம் | Prism |
| පෘෂ්ඨ වර්ගඵල | மேற்பரப்பளவு | Surface Area |

**බ**

| | | |
|---|---|---|
| බලය | வலு | Power |
| බෙදීම | வகுத்தல் | Division |

**ය**

| | | |
|---|---|---|
| යතුර | சாவி | Key |

**ල**

| | | |
|---|---|---|
| ලඝුගණක | மடக்கை | Logarithm |
| ලම්බ උස | செங்குத்துயரம் | Perpendicular height |
| ලවය | தொகுதி | Numerator |

**ව**

| | | |
|---|---|---|
| වර්ගඵලය | பரப்பளவு | Area |
| වර්ගායිතය | வர்க்கம் | Squared |
| විද්‍යාත්මක අංකනය | விஞ்ஞானமுறைக் குறிப்பீடு | Scientific notation |
| විද්‍යාත්මක ගණක යන්ත්‍රය | விஞ்ஞானமுறைக் கணிகருவி | Scientific calculator |
| වියුති | பிரிகோடு | Bar |
| වීජීය භාග | அட்சரகணிதப் பின்னங்கள் | Algebraic Fractions |
| වෘත්තාකාර | வட்ட வடிவான | Circular |
| වක්‍ර පෘෂ්ඨය | வளை மேற்பரப்பளவு | Curved Surface |

**ස**

| | | |
|---|---|---|
| සමචතුරස්‍රාකාර | சதுர வடிவான | Square shape |
| සමාන්තරාස්‍රය | இணைகரம் | Parallelogram |
| සමාන්තර රේඛා | சமாந்தரக் கோடுகள் | Parallel lines |
| සමාවර්ත දශම | மீளும் தசமம் | Recurring decimals |

**හ**

| | | |
|---|---|---|
| හරය | பகுதி | Denominator |

# පාඩම් අනුක්‍රමය

| පෙළපොතේ පරිච්ඡේදය | කාලච්ඡේද ගණන |
|---|---|
| **1** වාරය | |
| 1. තාත්වික සංඛ්‍යා | 10 |
| 2. දර්ශක හා ලඝුගණක I | 08 |
| 3. දර්ශක හා ලඝුගණක II | 06 |
| 4. ඝන වස්තුවල පෘෂ්ඨ වර්ගඵලය | 05 |
| 5. ඝන වස්තුවල පරිමාව | 05 |
| 6. ද්විපද ප්‍රකාශන | 04 |
| 7. වීජීය භාග | 04 |
| 8. සමාන්තර රේඛා අතර තලරූපවල වර්ගඵලය | 12 |
| | |
| **2** වාරය | |
| 09. ප්‍රතිශත | 06 |
| 10. කොටස් වෙළෙඳ පොළ | 05 |
| 11. මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය | 05 |
| 12. ප්‍රස්තාර | 12 |
| 13. සමීකරණ | 10 |
| 14. සමකෝණී ත්‍රිකෝණ | 12 |
| 15. දත්ත නිරූපණය හා අර්ථකථනය | 12 |
| 16. ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි | 06 |
| | |
| **3** වාරය | |
| 17. පයිතගරස් ප්‍රමේයය | 04 |
| 18. ත්‍රිකෝණමිතිය | 12 |
| 19. න්‍යාස | 08 |
| 20. අසමානතා | 06 |
| 21. වෘත්ත චතුරස්‍ර | 10 |
| 22. ස්පර්ශක | 10 |
| 23. නිර්මාණ | 05 |
| 24. කුලක | 06 |
| 25. සම්භාවිතාව | 07 |

# ගණිතය

## 11 ශ්‍රේණිය

## II කොටස

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



**සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.**

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා
ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති
අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ
අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ
අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරැදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

## ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**
අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 1 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා සියලු ම පෙළපොත් රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

ඩබ්ලිව්.එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක මයා - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි මිය - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

තනුජා මෛත්‍රී විතාරණ මිය - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

චන්දිමා කුමාරි ද සොයිසා මිය - සහකාර කොමසාරිස් (2019 නැවත මුද්‍රණය)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

ආචාර්ය ඩී.කේ. මල්ලව ආරච්චි මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය රොමේන් ජයවර්ධන මිය - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ශ්‍රී ධරන් මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
බී.ඩී. චිත්තානන්ද බියන්විල මයා - අධ්‍යක්ෂ, ගණිතය අංශය, අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය
ජී.පී.එච්. ජගත් කුමාර මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය
තනුජා මෛත්‍රී විතාරණ මිය - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**ලේඛක මණ්ඩලය**

එච්.එම්.ඒ. ජයසේන මයා - ගුරු උපදේශක, (විශ්‍රාමික)
වයි.වී.ආර්. විතාරම මයා - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, දෙහිඕවිට
ඩබ්.එම්.ඩබ්.සී වලිසිංහ මයා - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, කෑගල්ල
අජිත් රණසිංහ මයා - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, හෝමාගම
අනුර ඩී. වීරසිංහ මයා - ගුරු උපදේශක, (පිරිවෙන්), මාතර දිස්ත්‍රික්කය
ඩබ්ලිව්.එම්.ඩී. ලාල් විජේකාන්ත මයා - ගුරු සේවය, ශාන්ත තෝමස් විද්‍යාලය, ගල්කිස්ස
ආචාර්ය රෝචනා මීගස්කුඹුර මිය - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ජේ. රත්නායක මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ජයන්ත සේනාධීර මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ලංකා විවෘත විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ආර්. ටී. සමරතුංග මයා - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
අයි.එන්. වාගීෂමූර්ති මයා - අධ්‍යක්ෂ, (විශ්‍රමික)
ආර්.එස්.ඊ. පුෂ්පරාජන් මයා - සහකාර අධ්‍යක්ෂ,කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, පුත්තලම
වී. මුරලි මයා - ගුරු අධ්‍යාපනඥ සේවය, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය,වවුනියාව

**භාෂා සංස්කරණය**

ජයත් පියදසුන් මයා - මාධ්‍යවේදී, කර්තෘ මණ්ඩලය - සිළුමිණ

**සෝදුපත් කියවීම**

ඩී.යූ. ශ්‍රීකාන්ත එදිරිසිංහ මයා - ගුරු සේවය, ගොඩගම සුභාරතී මහාමාත්‍ය මහා විද්‍යාලය

**රූපසටහන් පිටකවර නිර්මාණය පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය**

ආර්.ඩී. තිළිණි සෙව්වන්දි මෙය මිය - පරිගණක සහායක, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
බී.ටී. චතුරාණි පෙරේරා - පරිගණක සහායක, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# සම්පාදක මණ්ඩල සටහන

2015 වර්ෂයේ සිට ක්‍රියාත්මක වන නව විෂය නිර්දේශයට අනුකූලව මෙම පෙළපොත රචනා කර ඇත.

පෙළපොත සම්පාදනය කෙරෙන්නේ සිසුන් වෙනුවෙනි. එබැවින්, ඔබට තනිව කියවා වුව ද තේරුම් ගත හැකි පරිදි සරල ව සහ විස්තරාත්මක ව එය රචනා කිරීමට උත්සාහ ගත්තෙමු.

විෂය සංකල්ප ආකර්ශනීය අන්දමින් ඉදිරිපත් කිරීම සහ තහවුරු කිරීම සඳහා, විස්තර කිරීම්, ක්‍රියාකාරකම්, සහ නිදසුන් වැනි විවිධ ක්‍රම අනුගමනය කළෙමු. තව ද, අභ්‍යාස කිරීමේ රුචිකත්වය වර්ධනය වන පරිදි ඒවා සරල සිට සංකීර්ණ දක්වා අනුපිළිවෙළින් පෙළ ගස්වා තිබේ.

ගණිත විෂයයට අදාළ සංකල්ප දැක්වෙන පද, රාජ්‍ය භාෂා දෙපාර්තමේන්තුව සම්පාදනය කරන ගණිතය පාරිභාෂික පදමාලාවට අනුකූලව භාවිත කළෙමු.

විෂය නිර්දේශයේ 11 ශ්‍රේණියට අදාළ විෂය කොටස් ඉගෙන ගැනීමට මින් පෙර ශ්‍රේණිවල දී ඔබ උගත් යම් යම් විෂය කරුණු අවශ්‍ය වේ. එබැවින් එම පෙර දැනුම සිහි කිරීම පිණිස පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස සෑම පරිච්ඡේදයකම ආරම්භයේ දැක්වෙයි. ඒවා මගින් 11 ශ්‍රේණියට අදාළ විෂය කොටස් සඳහා ඔබව සූදානම් කෙරෙනු ඇත.

ඊට අමතරව 10 ශ්‍රේණියේහි පෙළපොත සිසුන් ළඟ තිබෙන බැවින් පෙර දැනුම අවශ්‍ය වන විටදී එය ද භාවිතයට ගනු ඇතැයි අපි බලාපොරොත්තු වෙමු.

පන්තියේ දී ගුරුවරයා විසින් ඉගැන්වීමට පෙර, ඔබ මේ පරිච්ඡේද කියවීමෙන් සහ ඒ ඒ පරිච්ඡේදයේ එන පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස කිරීමෙන්, මේ පොත භාවිතයෙන් උපරිම ඵල ලැබිය හැකි ය.

ගණිත අධ්‍යාපනය ප්‍රීතිමත් සහ ඵලදායක වන්නැයි අපි ප්‍රාර්ථනා කරමු.

සම්පාදක මණ්ඩලය

# පටුන

# 09




**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට ණය වාරික ගණනය කිරීමට
- හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට ණය වාරිකය දී ඇති විට පොලී අනුපාතිකය ගණනය කිරීමට
- වැල් පොලිය සම්බන්ධ ගැටලු විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

ප්‍රතිශත සම්බන්ධයෙන් ඔබ මෙතෙක් උගත් විෂය කරුණු නැවත මතක් කර ගැනීම සඳහා පහත දී ඇති අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

**පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය**

**1.** ප්‍රතිශත ගණනය කරන්න.

**a.** රුපියල් 800න් 12% **b.** කිලෝමීටර 1 න් 8%

**c.** ග්‍රෑම් 1 200න් 2.5% **d.** ලීටර 2.5 න් 25%

**2.** රුපියල් 500ට මිල දී ගත් අත් ඔරලෝසුවක් රුපියල් 600ට විකුණූ වෙළෙන්දකුට ලැබෙන ලාභ ප්‍රතිශතය ගණනය කරන්න.

**3.** රුපියල් 8 000ක් 6%ක වාර්ෂික සුළු පොලී අනුපාතිකයට ණයට ගත් පුද්ගලයකු වසරකට ගෙවිය යුතු පොලිය ගණනය කරන්න.

**4.** රුපියල් 5 000ක් 10%ක වාර්ෂික සුළු පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ ණයට ගත් පුද්ගලයකුට වසර 2කට පසු ගෙවීමට සිදු වන මුළු පොලිය ගණනය කරන්න.

**5.** 2%ක මාසික සුළු පොලී ප්‍රතිශතයක් යටතේ රුපියල් 10 000ක් ණයට ගත් සුනිමල්ට මාස 3කට පසු ණයෙන් නිදහස් වීමට ගෙවීමට සිදු වන මුළු මුදල කොපමණ ද?

## හැඳින්වීම

අප විසින් එදිනෙදා ජීවිතයේ දී කරනු ලබන වියදම් පුනරාවර්තන වියදම් සහ ප්‍රාග්ධන වියදම් වශයෙන් කොටස් දෙකකට වෙන් කළ හැකි ය. නැවත නැවත දැරීමට සිදු වන වියදම් පුනරාවර්තන වියදම් ලෙස හැඳින්වේ. නිදසුන් ලෙස, ආහාරපාන, ඇඳුම්පැලඳුම්, බෙහෙත් ආදිය මිල දී ගැනීම හා විදුලි බිල්පත් ආදිය ගෙවීම සඳහා කරනු ලබන වියදම් පුනරාවර්තන වියදම් ලෙස දැක්විය හැකි ය. නැවත නැවත දැරීමට සිදු නොවන වියදම් ප්‍රාග්ධන වියදම් ලෙස හැඳින්වේ. නිදසුන් ලෙස, ඉඩම්, නිවාස, වාහන, යන්ත්‍රසූත්‍ර හෝ ගෘහභාණ්ඩ මිලට ගැනීම සඳහා කරනු ලබන වියදම් ප්‍රාග්ධන වියදම් ලෙස දැක්විය හැකි ය. එවැනි වියදම් ප්‍රමාණාත්මක ව විශාල වන බැවින් ඒ සඳහා අවශ්‍ය මුදල්, මූල්‍ය ආයතනයකින් හෝ තමා සේවය කරන සේවා ස්ථානයෙන් ණය මුදලක් ලෙස ලබා ගැනීම බොහෝ විට සිදු වේ.

එසේ ලබා ගන්නා ණය මුදලක් එක වර ආපසු ගෙවීම සාමාන්‍යයෙන් සිදු නොකෙරෙන අතර, දීර්ඝ කාලයක් තුළ මාසික ව කොටස් වශයෙන් ගෙවීම සිදු කරනු ලැබේ. තව ද එවැනි ණය මුදලක් ලබා ගත් විට ණය මුදලට අමතර ව පොලියක් ද ගෙවීමට ද සිදු වේ. මාසික ව ගෙවීමට සිදු වන පොලියේ හා ණය කොටසේ එකතුව ණය වාරිකයක් ලෙස හැඳින්වේ.

නමුත් ඇතැම් ආයතන තම ආයතනය මගින් නිෂ්පාදනය කෙරෙන හෝ ගෙන්වා බෙදාහැරෙන භාණ්ඩවල අලෙවිය වැඩි කර ගැනීම සඳහා පොලී රහිත ව ණය මුදල පමණක් වාරික ලෙස ගෙවීමට හැකි වන සේ භාණ්ඩ අලෙවි කරන අවස්ථා ද දැකිය හැකි ය.

**නිදසුන 1**

ගෘහ භාණ්ඩ නිෂ්පාදන සමාගමක් මගින් නිෂ්පාදනය කෙරෙන රුපියල් 30 000ක් වටිනා ලී අල්මාරියක් පොලී රහිත මාසික වාරික 12කින් ගෙවීමේ කොන්දේසිය මත අලෙවි කරනු ලැබේ. මාසික ව ගෙවිය යුතු ණය වාරිකය කොපමණ ද?

$$\text{ණය වාරිකයක වටිනාකම} = \text{රු} \ \frac{30\,000}{12}$$

$$= \underline{\underline{\text{රු} \ 2\,500}}$$

**නිදසුන 2**

රාජ්‍ය ආයතනයක සේවය කරන පුද්ගලයකුට උත්සව අත්තිකාරම් ලෙස රුපියල් 5 000ක මුදලක් ලබාදෙන අතර එම මුදල පොලී රහිත ව මාසික වාරික 10ක් තුළ ගෙවා නිම කළ යුතු ය. එම මුදල මාසික ව වැටුපෙන් අඩු කරනු ලබයි නම් මාසික ව වැටුපෙන් අඩු වන මුදල කොපමණ ද?

$$\text{මාසික ව වැටුපෙන් අඩු වන මුදල} = \text{රු} \ \frac{5\,000}{10}$$

$$= \underline{\underline{\text{රු} \ 500}}$$

## 9.1 හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ පොලිය ගණනය කිරීම

පොලිය අය කර ගන්නා අවස්ථාවල දී පොලිය ගණනය කෙරෙන ක්‍රම විවිධ වේ. හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ පොලිය ගණනය කිරීම වඩාත් සුලභ ක්‍රමයකි. ඒ පිළිබඳ ව විමසා බලමු.

මාසික වාරික ලෙස ආපසු ගෙවීම සඳහා කිසියම් ආයතනයකින් ණය මුදලක් ගත් විට හෝ භාණ්ඩයක වටිනාකමින් කොටසක් පමණක් මුලින් ගෙවා ඉතිරි මුදල මාසික වාරික මගින් ආපසු ගෙවීමේ පොරොන්දුව පිට භාණ්ඩ මිල දී ගෙන ඇති විට, ණය මුදලට අමතර ව පොලියක් ද ගෙවීමට බොහෝ විට සිදු වේ.

මෙම ක්‍රමය යටතේ සෑම මාසයක් තුළ ම ණය මුදලින් කොටසක් ගෙවනු ලබයි. පොලිය ගණනය කරනු ලබන්නේ ගෙවීමට ඇති ණය මුදල සඳහා ය. එබැවින් ගෙවීමට ඇති ණය

මුදල මාස් පතා අඩු වන බැවින් පොලිය ද මාස් පතා ගණනය කරනු ලැබේ. එම නිසා මෙම ක්‍රමයට පොලිය ගණනය කිරීම, හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ පොලිය ගණනය කිරීම ලෙස හැඳින්වේ. එසේ ගණනය කිරීමෙන් පසු, සෑම මාසයකම එකම මුදලක් වාරිකය ලෙස ගෙවිය යුතු වන පරිදි මාසික වාරිකයක අගය සොයනු ලැබේ.

හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ පොලිය ගණනය කෙරෙන ආකාරය හා මාසික වාරිකයක අගය සොයන ආකාරය අවබෝධ කර ගැනීම සඳහා පහත නිදසුන් අධ්‍යයනය කරන්න.

**නිදසුන 1**

වික්‍රමසිංහ මහතා 24%ක වාර්ෂික පොලියක් අය කෙරෙන බැංකුවකින් ව්‍යාපාරික ණයක් ලෙස රුපියල් 30 000ක මුදලක් ගෙන ඇත. එම ණය මුදල සමාන මාසික වාරික 6කින් ගෙවා නිම කළ යුතු අතර, පොලිය අය කරනු ලබන්නේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම් ඔහු විසින් ගෙවිය යුතු මාසික වාරිකයක් සොයන්න.

ලබාගෙන ඇති ණය මුදල = රු 30 000

පොලිය රහිත ණය වාරිකයක අගය = රු $\frac{30\ 000}{6}$

= රු 5 000

මෙම ක්‍රමයට සෑම මාසයක දී ම ණය ශේෂය රුපියල් 5 000 බැගින් අඩු වන අතර, පොලිය අය කරනු ලබන්නේ ඉතිරි වන ණය ශේෂය සඳහා ය.

අය කෙරෙන වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය = 24%

ඒ අනුව මාසික පොලී අනුපාතිකය = 2%

පළමු මාසයට පොලිය = රු $30\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 600

දෙවන මාසයට පොලිය = රු $25\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 500

තුන්වන මාසයට පොලිය = රු $20\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 400

හතරවන මාසයට පොලිය = රු $15\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 300

පස්වන මාසයට පොලිය = රු $10\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 200

හයවන මාසයට පොලිය = රු $5\ 000 \times \frac{2}{100}$

= රු 100

ඒ අනුව ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය = රු 600 + 500 + 400 + 300 + 200 + 100
= රු 2 100

මාස 6 අවසානයේ ගෙවිය යුතු මුදල = පොලිය රහිත ණය මුදල + පොලිය

එවිට ගෙවිය යුතු මුළු මුදල = රු 30 000 + 2 100
= රු 32 100

$\therefore$ මාසික වාරිකයක අගය = රු 32 100 ÷ 6
= රු 5 350

ඉහත දක්වා ඇති ක්‍රමයට පොලිය ගණනය කිරීම සඳහා විශාල කාලයක් වැය වේ. එම නිසා පහසුවෙන් පොලිය ගණනය කිරීම සඳහා පහත දැක්වෙන ක්‍රමවේදය සලකා බලමු.

මසක දී ගෙවිය යුතු ණය කොටසක් සඳහා පොලිය = රු $5\,000 \times \frac{2}{100}$
= රු 100

ඒ අනුව,
ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය = රු $100 \times 6 + 100 \times 5 + 100 \times 4 + 100 \times 3 + 100 \times 2 + 100 \times 1$
= රු $100\,(6 + 5 + 4 + 3 + 2 + 1)$
= රු $100 \times 21$
= රු 2 100

මෙහි 21 යනු මාස 6 තුළ ම ගෙවීමට ඇති ණය කොටස් ගණනේ (රුපියල් 5 000 කොටස් ගණනේ) එකතුව වේ. එය **මාස ඒකක ගණන** ලෙස හඳුන්වනු ලැබේ. ඒ අනුව,

මාස ඒකක ගණන $= 6 + 5 + 4 + 3 + 2 + 1 = 21$

එම අගයන් සමාන්තර ශ්‍රේඪියක අනුයාත පද ලෙස සැලකූ විට ඒවායේ ඓක්‍යය $\frac{n}{2}(a + l)$ සූත්‍රය මගින් ද ගණනය කළ හැකි ය.

එවිට, මාස ඒකක ගණන $= \frac{6}{2}(6 + 1)$
$= 3 \times 7$
$= 21$

එනම්, මාස ඒකක ගණන $= \frac{\text{වාරික ගණන}}{2}$ (වාරික ගණන + 1) මගින් ලබා ගත හැකි ය.
ඒ අනුව,

ණය ගෙවිය යුතු මාසික වාරික ගණන $n$ නම්

| මාස ඒකක ගණන $= \frac{n}{2}(n + 1)$ වේ. |
|---|

**නිදසුන 2**

අත්පිට මුදලට රුපියල් 25 000ක් වූ රූපවාහිනී යන්ත්‍රයක් මුලින් රුපියල් 7 000ක් ගෙවා ඉතිරිය වසරක් තුළ සමාන මාසික වාරික මගින් ගෙවීමට ලබාගත හැකි ය. ණය සඳහා හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ 18%ක වාර්ෂික පොලියක් අය කරනු ලබයි නම් මාසික වාරිකයක් ගණනය කරන්න.

රූපවාහිනී යන්ත්‍රයේ වටිනාකම = රු 25 000
පළමු ව ගෙවිය යුතු මුදල = රු 7 000
∴ ගෙවීමට ඇති ඉතිරි ණය මුදල = රු 25 000 – 7 000
= රු 18 000
ණය ගෙවිය යුතු කාලය = මාස 12
∴ මසක දී ගෙවිය යුතු ණය කොටස = රු 18 000 ÷ 12
= රු 1 500
මාස ඒකකයකට පොලිය = රු $1\ 500 \times \frac{18}{100} \times \frac{1}{12}$
= රු 22.50
පොලිය ගෙවිය යුතු මාස ඒකක ගණන = $\frac{12}{2}(12 + 1)$
= $6 \times 13$
= 78
∴ ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය = රු $22.50 \times 78$
= රු 1 755
∴ ගෙවිය යුතු මුළු මුදල = රු 18 000 + 1 755
= රු 19 755
∴ මාසික වාරිකයක වටිනාකම = රු 19 755 ÷ 12
= රු 1 646.25

**නිදසුන 3**

වෙළෙඳසලක දක්නට තිබූ දැන්වීමකින් උපුටාගත් කොටසක් පහත දැක්වේ.

> රුපියල් 30 000ක් වටිනා රෙදි සෝදන යන්ත්‍රයක් මුලින් රුපියල් 5 000ක් ගෙවා ඉතිරිය රුපියල් 2 720 බැගින් වූ සමාන මාසික වාරික 10කින් ගෙවීමට ලබාගන්න.

ණය සඳහා පොලිය ගණනය කර ඇත්තේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම්, අය කෙරෙන වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය ගණනය කරන්න.

රෙදි සෝදන යන්ත්‍රයේ වටිනාකම = රු 30 000
පළමු ව ගෙවිය යුතු මුදල = රු 5 000
ගෙවීමට ඇති ඉතිරි ණය මුදල = රු 30 000 – 5 000
= රු 25 000

මාසික ව ගෙවිය යුතු ණය කොටස $= $ රු 25 000 $\div$ 10
$= $ රු 2 500
වාරික ලෙස ගෙවිය යුතු මුළු මුදල $= $ රු 2 720 $\times$ 10
$= $ රු 27 200
ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය $= $ රු 27 200 – 25 000
$= $ රු 2 200
මාස ඒකක ගණන $= \frac{10}{2}(10 + 1)$
$= 55$
මාස ඒකකයකට පොලිය $= $ රු 2 200 $\div$ 55
$= $ රු 40
අය කෙරෙන වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය $= \frac{40}{2\,500} \times 100\% \times 12$

$= \underline{\underline{19.2\%}}$

**9.1 අභ්‍යාසය**

**1.** සඳමිණි 12%ක වාර්ෂික පොලියක් අය කරන බැංකුවකින් රුපියල් 50 000ක ණය මුදලක් ගත්තා ය. එම ණය මුදල සමාන මාසික වාරික 10කින් ගෙවා නිම කළ යුතු ය.

(i) මසක දී ගෙවන ණය මුදලේ කොටස සොයන්න.
(ii) ණය කොටසක් සඳහා මසකට ගෙවිය යුතු පොලිය කොපමණ ද?
(iii) පොලී ගෙවිය යුතු මාස ඒකක ගණන කීය ද?
(iv) හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ ණය මුදල සඳහා ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය සොයන්න.
(v) මාසික වාරිකයක අගය සොයන්න.

**2.** රජයේ සේවකයකුට තම මාසික වැටුප මෙන් දස ගුණයක මුදලක් 3%ක වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ ණය මුදලක් ලෙස ලබාගත හැකි අතර, එම ණය මුදල සමාන මාසික වාරික ලෙස වසර 5ක් තුළ ගෙවා නිම කළ යුතු ය. නිමල්ගේ මාසික වැටුප රුපියල් 30 000ක් වේ.

(i) නිමල්ට ලබා ගත හැකි ණය මුදල කොපමණ ද?
(ii) ණය මුදල ගෙවීමට දී ඇති කාලය මාස කීය ද?
(iii) ණය සඳහා පොලිය අය කරනු ලබන්නේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම් ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය ගණනය කරන්න.
(iv) හීන වන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ ණය පියවීම සඳහා ගෙවිය යුතු මුළු මුදල සොයන්න.
(v) මාසික වාරිකයක අගය සොයන්න.

3. රුපියල් 35 000ක් වටිනා කෑම මේසයක් මුලින් රුපියල් 5 000ක් ගෙවා ඉතිරිය සමාන මාසික වාරික 15කින් ගෙවා නිම කිරීමට ලබා ගත හැකි ය. ණය සඳහා 18%ක වාර්ෂික පොලියක් අය කෙරෙන අතර, පොලිය ගණනය කරනු ලබන්නේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට වේ. ගෙවිය යුතු ණය වාරිකයක අගය සොයන්න.

4. අත්පිට මුදලට රුපියල් 150 000ක් වූ යතුරු පැදියක් මුලින් රුපියල් 30 000ක් ගෙවා ඉතිරිය 24%ක වාර්ෂික පොලියක් සමග සමාන මාසික වාරිකවලින් වසර 2 කදී ගෙවා නිම කළ හැකි ය. පොලිය ගණනය කරනු ලබන්නේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම් ගෙවිය යුතු ණය වාරිකයක අගය සොයන්න.

5. කුමාර් මහතා රුපියල් 12 000ක ණය මුදලක් සමාන මාසික වාරික 6කින් ගෙවා නිම කිරීමට ලබා ගෙන ඇත. මාසික වාරිකයක වටිනාකම රුපියල් 2 100කි.

(i) මාසික ව ගෙවිය යුතු ණය මුදලේ කොටස සොයන්න.
(ii) වාරික ලෙස ගෙවිය යුතු මුළු මුදල සොයන්න.
(iii) ගෙවිය යුතු මුළු පොලිය සොයන්න.
(iv) මාස ඒකක ගණන සොයන්න.
(v) මාස ඒකකයකට පොලිය සොයන්න.
(vi) වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය සොයන්න.

6. අත්පිට මුදලට රුපියල් 36 000ක් වූ ශීතකරණයක් මුලින් රුපියල් 6 000ක් ගෙවා ඉතිරිය රුපියල් 1 500 බැගින් සමාන මාසික වාරික 24කින් ගෙවා නිම කිරීමට ලබාගත හැකි ය. පොලිය ගණනය කර ඇත්තේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම්, අය කර ඇති වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය සොයන්න.

7. රෙදි මහන යන්ත්‍රයක් අත්පිට මුදලට රුපියල් 23 000කට විකිණේ. වාරික ලෙස ගෙවීමේ ක්‍රමයට පළමු ව රුපියල් 5 000ක් ගෙවා ඉතිරිය රුපියල් 2 000 බැගින් සමාන මාසික වාරික 10කින් ගෙවා නිම කිරීමට ද ඉහත යන්ත්‍රය මිල දී ගත හැකි ය. ණය සඳහා පොලිය ගණනය කරනු ලබන්නේ හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට නම්, අය කෙරෙන වාර්ෂික සුළු පොලී අනුපාතිකය සොයන්න.

## 9.2 වැල් පොලිය

ණය මුදලක් හෝ තැන්පත් මුදලක් සඳහා පොලිය ගණනය කරන තවත් ක්‍රමයක් ලෙස වැල් පොලී ක්‍රමය හැඳින්වීමට හැකි ය. මෙම ක්‍රමය යටතේ පොලිය ගණනය කෙරෙන ආකාරය නිදසුනක් ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

10%ක වාර්ෂික පොලියක් ගෙවන බැංකුවක වසර 3ක කාලයක් තුළ රුපියල් 25 000ක ස්ථාවර තැන්පතුවක් පවත්වාගෙන ගිය පුද්ගලයකුට වසර 3 අවසානයේ බැංකුව මගින් ලබා දී ඇති ගිණුම් වාර්තාවක් පහත දැක්වේ.

| දිනය | විස්තරය | තැන්පත් මුදල (රු) | පොලිය (රු) |
|---|---|---|---|
| 2013.01.01 | මුදල් තැන්පතු | 25 000.00 | _ |
| 2013.12.31 | පොලිය | _ | 2 500.00 |
| 2014.01.01 | ශේෂය | 27 500.00 | _ |
| 2014.12.31 | පොලිය | _ | 2 750.00 |
| 2015.01.01 | ශේෂය | 30 250.00 | _ |
| 2015.12.31 | පොලිය | _ | 3 025.00 |
| 2016.01.01 | ශේෂය | 33 275. 00 | _ |

ඉහත වාර්තාව අනුව මුදල් තැන්පත්කරුට 2013 වර්ෂය සඳහා රුපියල් 2 500ක පොලී මුදලක් ලැබී ඇත. එම පොලී මුදල රුපියල් 25 000ක් වූ තැන්පතු මුදලින් 10%ක් බව පැහැදිලි ය. එම වාර්තාවට අනුව 2014.01.01 දිනට ගිණුමේ තැන්පත් ව ඇති මුළු මුදල ලෙස සලකා ඇත්තේ මුලින් තැන්පත් කළ මුදල හා 2013 වර්ෂයට ලැබුණු පොලී මුදලේ එකතුව වූ රුපියල් 27 500කි. තව ද, 2014 වර්ෂය සඳහා ලැබී ඇති පොලිය රුපියල් 2 750ක් වන අතර, එය රුපියල් 27 500ක් වූ මුළු මුදලින් 10%ක් බව පැහැදිලි ය. මේ ආකාරයට සෑම වර්ෂයක් අවසානයේ ම ලැබෙන පොලිය, පොලිය ගණනය කෙරෙන මුදලට එකතු කර ලැබෙන අගය මුළු මුදල ලෙස සලකා, ඊළඟ වර්ෂය සඳහා පොලිය ගණනය කර ඇති බව පෙනේ.

මේ ආකාරයට සෑම වසරක දී ම පොලිය ගණනය කිරීමේ දී මුල් මුදලට පමණක් නො ව වාර්ෂික ව එකතු වී ඇති පොලියට ද පොලියක් ලබා දී ඇත. එම නිසා මෙම ක්‍රමයට පොලිය ගණනය කිරීමේ ක්‍රමය **වැල් පොලී** ක්‍රමය ලෙස හැඳින්වේ.

තැන්පත් මුදල් සඳහා පොලිය ගණනය කිරීමේ දී මෙන් ම ණය මුදලක් ලබා ගැනීමේ දී ද, ණය මුදල සඳහා පොලිය ගණනය කිරීම වැල් පොලී ක්‍රමයට සිදු කරනු ලැබේ.

**නිදසුන 1**

10%ක වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ රුපියල් 10 000ක් ණයට ගත් පුද්ගලයකුට අවුරුදු 2ක් අවසානයේ දී ණයෙන් නිදහස් වීම සඳහා ගෙවිය යුතු මුළු මුදල සොයන්න.

ණයට ගත් මුදල = රු 10 000

වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකය = 10%

පළමු අවුරුද්ද සඳහා පොලිය $= \text{රු } 10\,000 \times \frac{10}{100}$

= රු 1 000

පළමු අවුරුද්ද අවසානයේ මුළු මුදල = රු 10 000 + 1 000

= රු 11 000

දෙවන අවුරුද්ද සඳහා පොලිය $= \text{රු } 11\,000 \times \frac{10}{100}$

$= \text{රු } 1\,100$

දෙවන අවුරුද්ද අවසානයේ මුළු මුදල $= \text{රු } 11\,000 + 1\,100$

$= \text{රු } \underline{\underline{12\,100}}$

වැල් පොලී ක්‍රමයට පොලිය ඉහත පරිදි එක් එක් වසර සඳහා වෙන වෙන ම සොයා, ණය මුදලට එකතු කර, මුළු මුදල සෙවිය හැකි ය.

**නිදසුන 2**

අමල් රුපියල් 50 000ක් 6%ක වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ වසර තුනක් සඳහා ස්ථිර තැන්පතුවක් ලෙස බැංකුවක ආයෝජනය කරයි. නිමල් රුපියල් 50 000ක් 6%ක වාර්ෂික සුළු පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ බැංකුවක තැන්පත් කරයි. වසර තුනක් අවසානයේ දී අමල්ට හා නිමල්ට හිමි වන මුළු මුදල් ප්‍රමාණය වෙන වෙන ම සොයන්න.

පළමුවැනි අවුරුද්ද අවසානයේ අමල්ට ලැබෙන මුළු මුදල $= \text{රු } 50\,000 \times \frac{106}{100}$

$= \text{රු } 53\,000.00$

දෙවැනි අවුරුද්ද අවසානයේ අමල්ට ලැබෙන මුළු මුදල $= \text{රු } 53\,000 \times \frac{106}{100}$

$= \text{රු } 56\,180.00$

තුන්වැනි අවුරුද්ද අවසානයේ අමල්ට ලැබෙන මුළු මුදල $= \text{රු } 56\,180 \times \frac{106}{100}$

$= \text{රු } \underline{\underline{59\,550.80}}$

වසර 3 අවසානයේ නිමල්ට ලැබෙන මුළු පොලිය $= \text{රු } 50\,000 \times \frac{6}{100} \times 3$

$= \text{රු } 9\,000.00$

වසර 3 අවසානයේ නිමල්ට ලැබෙන මුළු මුදල $= \text{රු } 9\,000 + 50\,000$

$= \text{රු } \underline{\underline{59\,000.00}}$

අමල්ට වසර 3 අවසානයේ ලැබෙන මුළු මුදල $= \text{රු } 50\,000 \times \frac{106}{100} \times \frac{106}{100} \times \frac{106}{100}$

$= \text{රු } 59\,550.80$

ලෙස ද ලබා ගත හැකි ය.

**9.2 අභ්‍යාසය**

**1.** අවුරුද්දට 5% බැගින් වූ වැල් පොලියට රුපියල් 5 000ක ණය මුදලක් ලබාගත් පුද්ගලයකු වසර 2කට පසු ණයෙන් නිදහස් වීමට ගෙවිය යුතු මුළු මුදල කීය ද?

**2.** අවුරුද්දට 7% බැගින් වූ වැල් පොලියට රුපියල් 6 000ක් බැංකුවක තැන්පත් කළ පුද්ගලයකුට අවුරුදු 2කට පසු හිමි වන මුළු මුදල සොයන්න.

**3.** රාධා 12% බැගින් වූ වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ රුපියල් 8 000ක් බැංකුවක තැන්පත් කරයි. වසරකට පසු බැංකු පොලී අනුපාතිකය 10% දක්වා පහළ වැටිණි නම්, වසර 2කට පසු රාධාට ලැබෙන මුළු පොලී මුදල ගණනය කරන්න.

**4.** හෂාන් හා කාසිම් මිතුරෝ දෙදෙනෙකි. හෂාන් රුපියල් 25 000ක මුදලක් 15% ක වාර්ෂික සුළු පොලියට ද කාසිම් රුපියල් 25 000ක මුදලක් 14%ක වාර්ෂික වැල් පොලියට ද එක ම දිනක දී ණයට දී ඇත් නම් වසර 3කට පසු වැඩි මුදලක් ලැබෙන්නේ කාට දැයි ගණනය කරන්න.

**5.** 12%ක වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් ගෙවන බැංකුවක් සෑම මාස 6කට වරක් ම බැංකුවේ තැන්පත් මුදල් සඳහා පොලිය ගණනය කර එම පොලිය මුල් මුදලට එකතු කරනු ලැබේ. වසරක් ආරම්භයේ රුපියල් 40 000ක මුදලක් එම බැංකුවේ තැන්පත් කළ පුද්ගලයකුට වසරක් අවසානයේ හිමි වන මුළු මුදල කොපමණ ද?

**6.** 8%ක වාර්ෂික වැල් පොලියට යම්කිසි මුදලක් ණයට දී ඇති පුද්ගලයකුට දෙවන වසර අවසානයේ ලැබුණු පොලී මුදල රුපියල් 432ක් නම්, ණයට දී ඇති මුදල ගණනය කරන්න.

**මිශ්‍ර අභ්‍යාසය**

**1.** රූපවාහිනී යන්ත්‍රයක විකුණුම් මිල රුපියල් 45 000කි. එක වර මුදල් ගෙවා රූපවාහිනී යන්ත්‍රය මිල දී ගන්නා අයකුට 6%ක වට්ටමක් හිමි වන අතර, වාරික ලෙස ගෙවීම සඳහා ලබා ගන්නා තැනැත්තෙකුට මුලින් රුපියල් 9 000ක් ගෙවා ඉතිරිය සමාන මාසික වාරික 12කින් ගෙවා නිම කළ හැකි ය. ණය මුදල් සඳහා හීන වන ශේෂ ක්‍රමයට 24%ක වාර්ෂික පොලියක් අය කෙරේ.

(i) අත්පිට මුදලට රූපවාහිනිය මිල දී ගැනීමේ දී ගෙවිය යුතු මුළු මුදල කොපමණ ද?
(ii) ගෙවීමේ ක්‍රමයට මිල දී ගැනීමේ දී ගෙවිය යුතු මුළු මුදල කොපමණ ද?
(iii) අත්පිට මුදලට රූපවාහිනිය මිල දී ගැනීමේ දී ගෙවීමේ ක්‍රමයට ලබා ගැනීමට වඩා කොපමණ වාසියක් හිමි වේ ද?

**2.** මිනිසෙක් 4.2% ක වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් යටතේ රුපියල් 100 000ක මුදලක් ණයට ගෙන එම මුදල 8% ක වාර්ෂික වැල් පොලී අනුපාතිකයක් ගෙවන බැංකුවක තැන්පත් කරයි. වසර 2කට පසු තැන්පත් මුදල ලබා ගෙන, ණය මුදල ගෙවා දමයි නම්, එම ආයෝජනයේ දී ඔහු ලැබූ ලාභය ගණනය කරන්න.

**3.** මිනිසෙක් එක්තරා වැල් පොලී අනුපාතිකයකට මුදලක් ණයට ගනියි. අවුරුදු 2කට පසු ණයෙන් නිදහස් වීමට නම් රුපියල් 14 400ක් ද අවුරුදු 3කට පසු ණයෙන් නිදහස් වීම සඳහා රුපියල් 17 280ක් ද ගෙවිය යුතු නම්, ණයට ගත් මුදල හා වාර්ෂික පොලී අනුපාතිකය සොයන්න.

# 10 කොටස් වෙළෙඳපොළ

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට**

- කොටස් වෙළෙඳපොළ හා එහි ස්වභාවය හඳුනා ගැනීමට
- කොටස් වෙළෙඳපොළ ආශ්‍රිත විශේෂිත වචන හඳුනා ගැනීමට
- සමාගම්වල මුදල් ආයෝජනයෙන් ලැබෙන ලාභාංශ ගණනය කිරීමට
- කොටස් ආශ්‍රිත ගැටලු විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## හැඳින්වීම

අප රටේ පවත්වා ගෙන යන ව්‍යාපාර අතරින් 2007 අංක 7 දරණ සමාගම් පනත යටතේ ලියාපදිංචි වූ සමාගම් පිළිබඳ ව මෙම පාඩමේදී සලකා බැලේ. මෙම සමාගම්වල හිමිකාරිත්වය තනි පුද්ගලයකු හෝ පුද්ගලයන් කිහිපදෙනකු සතු විය හැකි ය. සීමාසහිත සමාගම්වල ස්වරූපය අනුව, ඒවා

- සීමාසහිත පෞද්ගලික සමාගම් හෝ
- සීමාසහිත පොදු සමාගම් ලෙස වර්ග කෙරී ඇත.

සීමාසහිත පොදු සමාගම්වලට සිය ව්‍යාපාර ආරම්භ කිරීමට හෝ පවත්වා ගෙන යෑමට අවශ්‍ය මූල්‍ය සම්පත් සපයා ගැනීම සඳහා මහජනතාව ද හවුල් කර ගත හැකි ය. මේ සඳහා අද ව්‍යාපාර ලෝකයේ පවතින ජනප්‍රිය ක්‍රමයක් වන්නේ විවෘත මාධ්‍ය නිවේදනයක් මගින් මහජනතාව වෙත, සමාගමේ කොටස් මිල දී ගන්නා ලෙස දන්වා සිටීමයි. මහජනතාව කොටස් මිල දී ගත් පසු, ඔවුන්ට තම කොටස් වෙනත් පුද්ගලයන්ට විකිණිය හැකි ය. එසේ කොටස් මිල දී ගැනීම හා විකිණීම සඳහා පහසුකම් සපයා ඇති ස්ථානය කොටස් වෙළෙඳපොළ ලෙස හැඳින්වේ.

## කොටස් වෙළෙඳපොළ

"කොළඹ ව්‍යාපාර වස්තු හුවමාරුව" ලෙස ද හැඳින්වෙන කොටස් වෙළෙඳපොළ පාලනය වන්නේ ශ්‍රී ලංකා සුරැකුම්පත් හා විනිමය කොමිෂන් සභාව මගිනි. මෙම කොමිෂන් සභාව මගින් කොටස් වෙළෙඳපොළේ වැඩ කටයුතු සඳහා මග පෙන්වීම, මෙහෙයවීම හා නියාමනය කරනු ලබයි. කොටස් ගනුදෙනු සඳහා කොටස් වෙළෙඳපොළට ඇතුළත් වන සමාගම්, එම වෙළෙඳපොළේ ලියාපදිංචි වී, ලැයිස්තුගත සමාගම් ලෙස සමාගම් ලේඛනයට ඇතුළත් විය යුතු ය. 2015 වර්ෂයේ අප්‍රේල් 21 වන විට මෙසේ ලැයිස්තුගත සමාගම් ගණන 297ක් විය. එම සමාගම්වල කොටස් මිල දී ගැනීමේ දී හෝ විකිණීමේ දී ගනුදෙනුකරුවන්ට සහාය වීම පිණිස, තැරැව්කාර සමාගම් ද කොටස් වෙළෙඳපොළ

තුළ ක්‍රියාත්මක වේ. ගනුදෙනුකරුවන්ට, කොටස් වෙළෙඳපොළෙහි ගනුදෙනු සජීව අන්තර්ජාලය ඔස්සේ යාවත්කාලීන වන අතර, මහජනතාවට අන්තර්ජාලය ඔස්සේ ගනුදෙනු කිරීමේ පහසුකම් ද සපයා තිබේ.

## 10.1 කොටස්

ලැයිස්තුගත සීමාසහිත පොදු සමාගම් සිය ප්‍රාග්ධනය රැස් කර ගැනීමට මහජනතාව සම්බන්ධ කර ගන්නේ 'කොටස්' නමින් හැඳින්වෙන ඒකකය මගිනි. සමාගමේ ආරම්භක ප්‍රාග්ධනය, ඒකකයක් ලෙස සලකා එය සමාන කොටස්වලට හෙවත් පංගුවලට බෙදූ විට ඉන් එක් පංගුවක් එක් 'කොටසක්' ලෙස හැඳින්වේ.

යම් සමාගමක්, මුල් වරට සිය ආරම්භක කොටස් මහජනතාව වෙත නිකුත් කිරීමේ දී, එක් කොටසක් සඳහා මිලක් එම සමාගම විසින් ම නියම කරනු ලැබේ. එම මිලට, යම් ආයෝජකයකුට සමාගමේ කොටස් ඕනෑ ම ප්‍රමාණයක් මිල දී ගත හැකි ය. යම් සමාගමක කොටස් මිල දී ගත් ආයෝජකයකුට ඔහු ලබා ගත් කොටස් ප්‍රමාණයට සමානුපාතික ව එම සමාගමේ හිමිකාරිත්වය ලැබේ.

මේ පිළිබඳ තව දුරටත් අවබෝධ කර ගැනීම සඳහා පහත දී ඇති නිදසුන සලකා බලන්න.

යම් සමාගමක් විසින් මහජනතාව සඳහා නිකුත් කරන ලද කොටස් 100 000කින් ආයෝජකයෙක් කොටස් 10 000ක් මිල දී ගනියි. එවිට ආයෝජකයාට සමාගමේ $\frac{10\,000}{100\,000}$ ක හිමිකාරිත්වයක් ලැබේ. එය ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වමු.

$$\frac{10\,000}{100\,000} \times 100\% \quad = 10\%$$

එමනිසා ආයෝජකයා සමාගමෙන් 10%ක හිමිකාරිත්වයක් ලබයි.

**නිදසුන 1**

$C$ නමැති සමාගමක්, තම ප්‍රාග්ධනය ලෙස ඇති රුපියල් 10 000 000, එක් කොටසක් රුපියල් 100 බැගින් වන කොටස් 100 000කට වෙන් කොට මහජනතාව වෙත නිකුත් කරයි. විශ්වා එම සමාගමේ කොටස් 5000ක් මිල දී ගනියි.

(i) කොටස් මිල දී ගැනීම නිසා විශ්වා $C$ සමාගමේ ලැබූ හිමිකාරිත්වය
  ($a$) භාගයක් ලෙස
  ($b$) ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න.

(ii) විශ්වා $C$ සමාගමෙහි ආයෝජනය කළ මුදල සොයන්න.

(i) සමාගම නිකුත් කළ මුළු කොටස් ගණන = 100 000

විශ්වා මිල දී ගත් කොටස් ගණන = 5 000

($a$) සමාගමේ, විශ්වාගේ හිමිකාරිත්වය භාගයක් ලෙස $= \frac{5\,000}{100000} = \frac{1}{20}$

($b$) ප්‍රතිශතයක් ලෙස $= \frac{1}{20} \times 100\%$

$= \underline{\underline{5\%}}$

(ii) කොටසක මිල = රු 100

විශ්වා මිල දී ගත් කොටස් = 5 000

ආයෝජනය කළ මුදල = රු $100 \times 5\,000$

= $\underline{\underline{\text{රු } 500\,000}}$

## කොටස් සඳහා ලාභාංශ

ලැයිස්තුගත සමාගම්, සිය ආරම්භක කොටස් නිකුත් කිරීමේ දී ම සමාගමේ ලාභයෙන් කොටස්කරුවන් සඳහා ප්‍රතිලාභ ලෙස නිකුත් කරන මුදල් ප්‍රමාණය නිවේදනය කරයි. එය එක් කොටසක් සඳහා ගෙවන මුදල මගින් දැක්වේ. එසේ ගෙවන මුදල් වාර්ෂික ව හෝ කාර්තු වශයෙන් හෝ ගෙවනු ලබන අතර, ඒවා 'ලාභාංශය' ලෙස හැඳින්වේ.

උදාහරණයක් ලෙස, සමාගමක් සිය කොටස්කරුවන් සඳහා කොටසකට රුපියල් 5ක වාර්ෂික ලාභාංශයක් ගෙවයි. මෙම ලාභාංශය, සමාගමේ තීරණය පරිදි වරින් වර වෙනස් කිරීමට හැකියාව පවතී. මෙය තවදුරටත් පැහැදිලි කර ගැනීම සඳහා නැවතත් ඉහත සැලකූ නිදසුන 1 සැලකිල්ලට ගනිමු.

**නිදසුන 1**

විශ්වා මිල දී ගත් රුපියල් 100යේ කොටස් 5 000 සඳහා $C$ සමාගම එක් කොටසකට රුපියල් 4ක වාර්ෂික ලාභාංශයක් ගෙවයි.

(i) විශ්වා කොටස් ආයෝජනයෙන් ලබන වාර්ෂික ආදායම සොයන්න.

(ii) විශ්වාට ලැබෙන වාර්ෂික ආදායම, යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න.

(i) විශ්වා සතු කොටස් ගණන = 5000

කොටසක් සඳහා වාර්ෂික ලාභාංශය = රු 4

$\therefore$ විශ්වා ලබන වාර්ෂික ආදායම = රු $5000 \times 4$

= $\underline{\underline{\text{රු } 20\,000}}$

(ii) විශ්වා ආයෝජනය කළ මුදල $= රු\ 100 \times 5\,000$
$= රු\ 500\,000$

$\therefore$ ඔහුගේ වාර්ෂික ආදායම ප්‍රතිශතයක් ලෙස $= \frac{20\,000}{500\,000} \times 100\%$

$= \underline{\underline{4\,\%}}$

දැන් කොටස් ආයෝජනයේ මූලික අවස්ථාවට අදාළ කරුණු ඇතුළත් පහත අභ්‍යාසයන්හි යෙදෙන්න.

**10.1 අභ්‍යාසය**

**1.** ආයෝජකයෙක් සසිරි ඇඟලුම් සමාගමේ කොටසක් රුපියල් 25 බැගින්, කොටස් 1000ක් මිල දී ගත්තේ ය.

(i) ඔහු ආයෝජනය කළ මුදල කීය ද?

(ii) සමාගම වාර්ෂික ලාභාංශය ලෙස කොටසකට රුපියල් 4ක් ගෙවයි නම් ආයෝජකයාගේ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම සොයන්න.

**2.** පහත දැක්වෙන වගු සම්පූර්ණ කරන්න.

(i)

| කොටසක මිල රුපියල් | කොටස් ගණන | ආයෝජනය කළ මුදල රුපියල් |
|---|---|---|
| 10 | 2500 | ............... |
| 20 | 5000 | ............... |
| ....... | 500 | 50 000 |
| ....... | 4000 | 80 000 |
| 30 | .......... | 30 000 |
| 45 | .......... | 135 000 |

(ii)

| කොටස් ගණන | වාර්ෂික ලාභාංශය කොටසකට (රු) | වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම රුපියල් |
|---|---|---|
| 500 | 2 | ............... |
| 1000 | 3.50 | ............... |
| ....... | 5 | 5000 |
| ....... | 2.50 | 500 000 |
| 2000 | .......... | 8000 |
| 750 | .......... | 2250 |

**3.** සීමාසහිත පොදු සමාගමක් සිය ප්‍රාග්ධනය රැස් කර ගැනීම සඳහා කොටසක් රුපියල් 25ක් වූ කොටස් 10 000 000ක් මහජනතාව වෙත නිකුත් කරයි. එම කොටස් සඳහා වාර්ෂික ලාභාංශය කොටසකට රුපියල් 5 කි. එම සමාගමේ ආයෝජනය සඳහා ඉදිරිපත් වන සුජීව, සමාගමේ කොටස් 50 000ක් මිල දී ගනියි.

(i) සමාගමේ ප්‍රාග්ධනය සොයන්න.

(ii) සුජීව සමාගමේ ආයෝජනය කරන මුදල සොයන්න.

(iii) කොටස් ආයෝජනයෙන් සුජීවට වාර්ෂික ව ලැබෙන ලාභාංශය සොයන්න.

(iv) සුජීවගේ වාර්ෂික ලාභාංශය ඔහු යෙදූ මුදලෙන් කවර ප්‍රතිශතයක් ද?

**4.** වාර්ෂික ලාභාංශය කොටසකට රුපියල් 3 බැගින් ගෙවන සමාගමක යම් කොටස් ගණනක්, කොටසක් රුපියල් 20 බැගින් මහේල මිල දී ගත්තේ ය. ඔහු එම ආයෝජනයෙන් වර්ෂය අවසානයේ දී රුපියල් 12 000ක ලාභාංශ ආදායමක් ලැබී ය.

(i) සමාගමේ මහේල සතු කොටස් ගණන සොයන්න.

(ii) කොටස් මිල දී ගැනීම සඳහා මහේල ආයෝජනය කළ මුදල සොයන්න.

**5.** ගනේෂ් තමා සතු ව තිබූ රුපියල් 100 000ක මුදලින් හරි අඩක්, වාර්ෂික ව කොටසකට රුපියල් 4 බැගින් ගෙවන එක්තරා සමාගමක රුපියල් 25 කොටස් යම් ප්‍රමාණයක් මිල දී ගැනීමටත්, ඉතිරි අඩ වාර්ෂික ව 12%ක පොලියක් ගෙවන මූල්‍ය ආයතනයක තැන්පත් කිරීමටත් තීරණය කළේ ය. වසරකට පසු ගනේෂ්ට වඩා වාසිදායක කුමන ආයෝජනය දැයි හේතු දක්වමින් පෙන්වන්න.

## 10.2 කොටස් වෙළෙඳපොළ ගනුදෙනු

තම කොටස් ගනුදෙනු සඳහා කොටස් වෙළෙඳපොළට ඇතුළත් වීමට අවස්ථාව ලැබෙන්නේ එහි ලැයිස්තුගත සමාගම්වලට පමණක් බව අපි දනිමු. එවැනි සමාගමක් ආරම්භයේදී ම මහජනතව වෙත කොටස් නිකුත් කිරීමෙන් පසු සිදු වන කොටස් ගනුදෙනු පිළිබඳ ව හැදෑරීමට පහත සටහනට අවධානය යොමු කරන්න.

සීමාසහිත නෙත්මි සමාගම, කොටසකට රුපියල් 2 බැගින් වාර්ෂික ව ලාභාංශ ගෙවන කොටස් 100 000ක් එක් කොටසක් රුපියල් 10ක් වූ ආරම්භක හඳුන්වා දීමේ මිලකට මහජනතාව වෙත නිකුත් කළේ ය. වර්ෂයකට පසු මෙම සමාගමේ කොටසක මිල කොටස් වෙළෙඳපොළේ රුපියල් 20 තෙක් ඉහළ නැග තිබිණි. එම අවස්ථාවේ නදීශා ඉහත සමාගමේ කොටස් 1000ක් මිල දී ගත්තා ය. වර්ෂ කිහිපයකට පසු එම සමාගමේ කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 28ක් තෙක් ඉහළ නැගි අවස්ථාවේ දී ඇය තමා සතු කොටස් 1000 ම විකුණුවා ය.

යම් සමාගමක කොටස් හඳුන්වා දීමේ ආරම්භක මිල යටතේ ආයෝජකයන්ට කොටස් මිල දී ගැනීම සිදු වන අවස්ථාව කොටස් වෙළෙඳපොළේ **"ප්‍රාථමික වෙළෙඳපොළ"** ලෙස හැඳින්වේ. ප්‍රාථමික වෙළෙඳපොළේ දී ආයෝජකයන්ට හැකි වන්නේ කොටස් මිල දී ගැනීම පමණි. එහෙත් ඊට පසු ව කොටස් ගනුදෙනුවට ඉඩ ලබා දෙමින් කොටසක් සඳහා ඇති ඉල්ලුම අනුව කොටස සඳහා අලුත් මිලක් ඇති විය හැකි ය. එම මිල එම අවස්ථාවේ **වෙළෙඳපොළ මිල** ලෙස හැඳින්වේ. මෙම අවස්ථාව කොටස් වෙළෙඳපොළේ **"ද්විතියික වෙළෙඳපොළ"** ලෙස හැඳින්වේ. ඉහත නෙත්මි සමාගමේ කොටසක මිල රුපියල් 20 තෙක් ඉහළ නැඟ, නැවතත් වසර කිහිපයකින් රුපියල් 28 තෙක් වැඩි විය. මේ ආකාරයට කොටසක වෙළෙඳපොළ මිලේ අඩු වැඩි වීම ද්විතීයික වෙළෙඳපොළේ දී සිදු වේ. එම අවස්ථාවේ දී ආයෝජකයන්ට තමා සතු කොටස් විකිණීමට හෝ අලුත් කොටස් මිල දී ගැනීමට හෝ හැකි ය.

## ප්‍රාග්ධන ලාභය

සමාගමක කොටස් එහි හඳුන්වා දීමේ මිලට හෝ වෙළෙඳපොළ මිලට හෝ මිල දී ගත් විට එම මිල **කොටසක ගැණුම් මිල** ලෙසත් එම කොටස්, වෙළෙඳපොළ මිලට විකුණනු ලබන මිල **කොටසක විකුණුම්** මිල ලෙසත් හැඳින්වේ.

ආයෝජකයකු කොටස් විකිණීමේ දී ලාභයක් හෝ අලාභයක් සිදු විය හැකි ය. තමා සතු කොටස් විකිණීමේ දී,

විකුණුම් මිල > ගැණුම් මිල නම්, එවිට ප්‍රාග්ධන ලාභයක් ලැබෙන අතර,

ප්‍රාග්ධන ලාභය = කොටස්වල විකුණුම් මිල – කොටස්වල ගැනුම් මිල

ලෙස අර්ථ දැක්වේ.

එසේ ම,

විකුණුම් මිල < ගැනුම් මිල නම්, ප්‍රාග්ධන අලාභයක් සිදු වන අතර,

ප්‍රාග්ධන අලාභය = කොටස්වල ගැනුම් මිල – කොටස්වල විකුණුම් මිල

ලෙස අර්ථ දැක්වේ.

**නිදසුන 1**

කොටස් වෙළෙඳපොළ සමග සම්බන්ධ ආයෝජකයකු වන පෙරේරා මහතා එක්තරා සමාගමක කොටස් 2000ක්, කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 20ක් ව පැවති අවස්ථාවේ දී මිල දී ගත්තේ ය. එම සමාගමේ කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 25 තෙක් ඉහළ නැගි අවස්ථාවක ඔහු තමා සතු එම සමාගමේ කොටස් සියල්ල විකුණා දැමී ය. පෙරේරා මහතා,

(i) සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල සොයන්න.
(ii) කොටස් විකිණීමෙන් ඔහු ලත් මුදල සොයන්න.
(iii) ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය සොයන්න.
(iv) ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය ආයෝජනයේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න.

(i) සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල $= \text{රු } 20 \times 2\ 000$
$= \underline{\underline{\text{රු } 40\ 000}}$

(ii) කොටස් විකිණීමෙන් ලැබෙන මුදල $= \text{රු } 25 \times 2\ 000$
$= \underline{\underline{\text{රු } 50\ 000}}$

(iii) ප්‍රාග්ධන ලාභය $= \text{රු } 50\ 000 - 40\ 000$
$= \underline{\underline{\text{රු } 10\ 000}}$

(iv) ප්‍රාග්ධන ලාභය ආයෝජනයේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස $= \dfrac{10\ 000}{40\ 000} \times 100\%$

$= \underline{\underline{25\%}}$

ඉහත (iv) හි සඳහන් ප්‍රාග්ධන ලාභ ප්‍රතිශතය කොටසක මිල ඇසුරෙන් ද ලබා ගත හැකි ය.

කොටසක ගැණුම් මිල = රු 20
කොටසක විකුණුම් මිල = රු 25

$\therefore$ ප්‍රාග්ධන ලාභය ප්‍රතිශතයක් ලෙස $= \dfrac{25 - 20}{20} \times 100\%$

$= \dfrac{5}{20} \times 100\%$

$= \underline{\underline{25\%}}$

**නිදසුන 2**

මොහොමඩ් මහතා තමා සතු ව තිබූ රුපියල් 96 000ක මුදලකින් යම් ප්‍රමාණයක්, වාර්ෂික ලාභාංශ ලෙස කොටසකට රුපියල් 2 බැගින් ගෙවන $A$ නම් සමාගමේ යම් කොටස් ගණනක්, කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 18 බැගින් මිල දී ගැනීමට යෙදවී ය. ඉතිරි කොටස වාර්ෂික ලාභාංශ ලෙස කොටසකට රුපියල් 3.50 බැගින් ගෙවන $B$ නම් සමාගමේ යම් කොටස් ගණනක්, කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 21 බැගින් මිලදී ගැනීමට යෙදවී ය. වර්ෂයක් අවසානයේ $A$ නම් සමාගමේ වාර්ෂික ලාභාංශ ලෙස ලැබූ මුදලට වඩා රුපියල් 1000ක් වැඩියෙන් $B$ සමාගමෙන් ලාභාංශ ලෙස ඔහුට ලැබිණි.

(i) මොහොමඩ් මහතා, $A$ සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල $x$ ලෙස ගෙන, $x$ ඇතුළත් සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.
(ii) ඉහත ලබා ගත් සමීකරණය විසඳා, ඔහු එක් එක් සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල සොයන්න.
(iii) සමාගම් දෙකේ ඔහුට තිබූ කොටස් ප්‍රමාණ වෙන වෙන ම සොයන්න.
(iv) එක් එක් සමාගමෙන් ලැබූ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම සොයන්න.

වාර්ෂික ආදායම ලැබීමෙන් පසු මොහොමඩ් මහතා සමාගම් දෙකේ ම ඔහු සතු සියලු කොටස් එවකට සමාගම් දෙකේ ම කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල වූ රුපියල් 20 බැගින් විකුණා දැමී ය.

(v) සමාගම් දෙකේ කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුළු මුදල සොයන්න.

(vi) සමාගම් දෙකේ ම ආයෝජනයෙන් වර්ෂය අවසානයේ ලැබෙන ලාභාංශ ආදායමේත් ප්‍රාග්ධන ලාභයේත් එකතුව යෙදූ මුදලින් 20%ක් විය යුතු බවට වූ මොහොමඩ් මහතාගේ බලාපොරොත්තුව ඉටු නොවූ බව පෙන්වන්න.

(i) $A$ සමාගමෙන් ගත් කොටස් ගණන $= \frac{x}{18}$

$A$ සමාගමේ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම $=$ රු $\frac{x}{18} \times 2 = \frac{x}{9}$

එලෙස ම,

$B$ සමාගමේ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම $=$ රු $\frac{(96\,000 - x)}{21} \times 3.50$

$=$ රු $\frac{(96\,000 - x)}{21} \times \frac{7}{2}$

$=$ රු $\frac{(96\,000 - x)}{6}$

$\therefore \quad \frac{(96\,000 - x)}{6} - \frac{x}{9} = 1000$ යනු අවශ්‍ය සමීකරණය යි.

(ii)
$$\frac{(96\,000 - x)}{6} - \frac{x}{9} = 1000$$
$$18 \times \frac{(96\,000 - x)}{6} - 18 \times \frac{x}{9} = 18 \times 1000$$
$$3\,(96\,000 - x\,) - 2x = 18\,000$$
$$288\,000 - 3x - 2x = 18\,000$$
$$288\,000 - 18\,000 = 5x$$
$$270\,000 = 5x$$
$$x = 54\,000$$

$\therefore$ $A$ සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල රු 54 000 වේ.

$B$ සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල = රු 96 000 – 54 000 = රු $\underline{\underline{42\ 000}}$

(iii) $A$ සමාගමේ හිමි ව තිබූ කොටස් ගණන $= \dfrac{54\,000}{18} = \underline{\underline{3000}}$

$B$ සමාගමේ හිමි ව තිබූ කොටස් ගණන $= \dfrac{42\,000}{21} = \underline{\underline{2000}}$

(iv) $A$ සමාගමේ ආයෝජනයෙන් ලැබූ ආදායම = රු $3000 \times 2 =$ $\underline{\underline{\text{රු } 6000}}$

$B$ සමාගමේ ආයෝජනයෙන් ලැබූ ආදායම = රු $2000 \times 3.50 =$ $\underline{\underline{\text{රු } 7000}}$

(v) $A$ සමාගමේ කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුදල = රු $3000 \times 20 = \underline{\underline{60\ 000}}$

$B$ සමාගමේ කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුදල = රු $2000 \times 20 = \underline{\underline{40\ 000}}$

∴ සමාගම් දෙකේ ම කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුළු මුදල = රු 60 000 + 40 000
= රු 100 000

සමාගම් දෙකෙන් ම ලැබූ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම = රු 6000 + 7000
= රු 13 000

∴ වර්ෂ අවසානයේ ලාභාංශ ආදායම් හා කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුදලේ එකතුව } = රු 100 000 + 13 000
= රු 113 000

සමාගම් දෙකේ කොටස් ආයෝජනයට යෙදූ මුදල = රු 96 000
ලැබූ ලාභය = රු 113 000 – 96 000
= රු 17 000

∴ මුදල් ආයෝජනයෙන් ලැබූ ලාභය යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස } $= \dfrac{17\ 000}{96\ 000} \times 100\%$
$= 17.7\%$

$17.7\% < 20\%$ නිසා මොහොමඩ් මහතාගේ බලාපොරොත්තුව ඉටු වී නැත.

## 10.2 අභ්‍යාසය

**1.** වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| ආයෝජනය කරන මුදල (රුපියල්) | කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල (රුපියල්) | කොටස් ගණන | කොටසකට රුපියල් 3 බැගින් වාර්ෂික ආදායම (රුපියල්) (ලාභාංශය) |
|---|---|---|---|
| 50 000 | 25 | .................. | ................... |
| ............. | 40 | .................. | 1500 |
| 75 000 | ....... | .................. | 3000 |
| ............. | 15 | 500 | ................... |
| 120 000 | ......... | 2000 | ................... |

**2.** වාර්ෂික ලාභාංශය ලෙස කොටසකට රුපියල් 4ක් ගෙවන සමාගමක කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 30ක් වූ කොටස් මිල දී ගැනීමට තරිඳු රුපියල් 60 000ක් යෙදවී ය.

(i) තරිඳු මිල දී ගත් කොටස් ගණන සොයන්න.
(ii) කොටස් ආයෝජනයෙන් තරිඳු ලබන වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම සොයන්න.
(iii) වාර්ෂික ලාභාංශ, යෙදූ මුදලින් කවර ප්‍රතිශතයක් දැයි සොයන්න.

**3.** රමේෂ් එක්තරා සමාගමක කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 40ක් ව තිබිය දී කොටස් 5000ක් මිල දී ගත්තේ ය. එම කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 50ක් වූ අවස්ථාවේ දී සමාගමේ ඔහු සතු ව තිබූ කොටස් සියල්ල විකුණන ලදි.

(i) කොටස් විකිණීමේ දී රමේෂ් එක් කොටසකින් ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය සොයන්න.
(ii) කොටස් සියල්ල විකිණීමෙන් ලබන ප්‍රාග්ධන ලාභය සොයන්න.
(iii) ප්‍රාග්ධන ලාභය, යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස සොයන්න.

**4.** ව්‍යාපාරිකයෙක් කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 40ක් වූ එක්තරා සමාගමක කොටස් මිල දී ගැනීම සඳහා රුපියල් 40 000ක් ආයෝජනය කළ අතර, වර්ෂයකට පසු ඔහු යෙදූ මුදලින් 10%ක් ලාභාංශ ලෙස ලබා ගත්තේ ය. එම ආදායම ලබා ගැනීමෙන් පසු කොටසක් රුපියල් 50 බැගින් කොටස් සියල්ල විකුණා දමන ලදි.

(i) ව්‍යාපාරිකයා සමාගමෙන් ලැබූ වාර්ෂික ලාභාංශය සොයන්න.
(ii) සමාගම කොටසක් සඳහා වාර්ෂික ව ගෙවූ ලාභාංශය සොයන්න.
(iii) ව්‍යාපාරිකයා කොටස් විකිණීමෙන් ලැබූ මුදල සොයන්න.
(iv) ව්‍යාපාරිකයාට ලැබෙන ප්‍රාග්ධන ලාභය සොයන්න.
(v) ව්‍යාපාරිකයාගේ ප්‍රාග්ධන ලාභය, යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න.

**5.** කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 20ක් වූ සමාගමක කොටස් මිල දී ගත් පුද්ගලයෙක් කොටස්වල වෙළෙඳපොළ මිල වැඩි වූ අවස්ථාවක තමා සතු කොටස් සියල්ල විකුණා දැමී ය. ඉන් ඔහු ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය යෙදූ මුදලින් 80%ක් විය.
(i) එක් කොටසකින් ඔහු ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය කීය ද?
(ii) කොටසක් විකුණන ලද්දේ කීය බැගින් ද?

**6.** කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 24ක් වූ සමාගමක, කොටස් මිල දී ගත් කෙනෙකු ආදායම් ලැබීමෙන් පසු එම කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 30ක් වූ අවස්ථාවක විකිණීමෙන් ලැබෙන ප්‍රාග්ධන ලාභය යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න.

**7.** වාර්ෂික ලාභාංශය ලෙස කොටසකට රුපියල් 6ක් ගෙවන සමාගමක කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 40ක් වූ කොටස් 1000ක් හිමි ආයෝජකයෙක් එම කොටස්වලින් එක් වර්ෂයක ලාභාංශ ආදායම් ලැබීමෙන් පසු ඒවායෙ වෙළෙඳපොළ මිල වැඩි වූ අවස්ථාවක විකුණා දැමී ය. කොටස් විකිණීමෙන් හා ලාභාංශයෙන් ඔහු ලැබූ මුළු ආදායම රුපියල් 71 000ක් විය.
(i) කොටස් ආයෝජනයෙන් වර්ෂයකට ලැබූ ලාභාංශ ආදායම කීය ද?
(ii) ඔහු කොටසක් විකුණන්නට ඇත්තේ කීය බැගින් ද?
(iii) ඔහු ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභය සොයන්න.

**8.** දේවින්ද තමා සතු මුදලින් හරි අඩක් වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 4 බැගින් ගෙවනු ලබන හා කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 20 බැගින් වූ කොටස් මිල දී ගැනීමට යෙදවීය. ඉතිරිය වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 5 බැගින් ගෙවනු ලබන හා වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 25 බැගින් වූ කොටස් මිල දී ගැනීමට යෙදවී ය. එම ආයෝජන දෙකෙන් ම ඔහු ලැබූ ආදායම යෙදූ මුදලේ ප්‍රතිශතයක් ලෙස දක්වන්න. (ඉඟිය: එක් එක් කොටස් ප්‍රමාණ මිල දී ගැනීමට යෙද වූ මුදල රු $x$ ලෙස ගන්න)

**9.** ආයෝජකයෙක් තමා ළඟ තිබූ රුපියල් 70 000ක මුදලින් කොටසක් වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 3ක් ගෙවනු ලබන සමාගමක යෙදවී ය. කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 30ක් වූ කොටස් ද ඉතිරි කොටස වාර්ෂික ලාභාංශ රුපියල් 4ක් ගෙවනු ලබන සමාගමක, වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 20ක් වූ කොටස් ද මිල දී ගැනීමට යෙදවී ය. මෙම ආයෝජනයෙන් ඔහු වර්ෂයකට ලැබූ ආදායම රුපියල් 9500ක් වූයේ නම්, ඔහු එක් එක් සමාගමේ ආයෝජනය කළ මුදල් වෙන වෙන ම සොයන්න.

**10.** වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 5ක් ගෙවන සමාගමක කොටස් 4000ක් හිමි ව තිබූ ආයෝජකයකු, එම කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 45 වූ අවස්ථාවේ ඒවා විකුණා දැමී ය. කොටස් විකිණීමෙන් ලද මුදල සම්පූර්ණයෙන් ම වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 25ක් වූ වෙනත් සමාගමක කොටස් මිල දී ගත්තේ ය. එම ආයෝජනය නිසා ඔහුගේ ආදායම මුලින් ලැබූ ආදායමට වඩා රුපියල් 8800කින් වැඩි විය. දෙවන සමාගමේ කොටසක් සඳහා ගෙවන වාර්ෂික ලාභාංශය සොයන්න.

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.** මල්කි තමා සතු ව තිබූ රුපියල් 50 000ක මුදලක් ස්ථාවර තැන්පතු සඳහා වර්ෂයකට 12%ක් ගෙවන මූල්‍ය ආයතනයක වර්ෂයක කාලයක් සඳහා තැන්පත් කළා ය. වර්ෂය අවසානයේ මූල්‍ය ආයතනයෙන් එම මුදල නිදහස් කර ගත් ඇය, අවුරුද්දට ලැබූ පොලියත් සමඟ මුළු මුදල ම වර්ෂයකට කොටසකට රුපියල් 4ක් ගෙවන, වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 28ක් වන සමාගමක ආයෝජනය කළා ය.

(i) මූල්‍ය ආයතනයේ ස්ථාවර තැන්පතුව සඳහා ලැබූ පොලිය සොයන්න.
(ii) කොටස් මිල දී ගැනීමට ආයෝජනය කළ මුදල සොයන්න.
(iii) ආයෝජනයෙන් ලැබූ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම සොයන්න.
(iv) දෙවන වර්ෂය සඳහා වඩා වාසිදායක වන්නේ, පොලියත් සමඟ මුළු මුදල ම නැවත මූල්‍ය ආයතනයේ තැන්පත් කිරීම ද? සමාගමේ ආයෝජනය කිරීම දැයි හේතු සහිත ව දක්වන්න.

**2.** වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 2 බැගින් ගෙවන සමාගමක කොටස් 1 500ක් හිමි ආයෝජකයෙක්, එම කොටස් වර්ෂයක ආදායම ලැබීමෙන් පසු කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 32 වූ අවස්ථාවේ විකුණුවේ ය. කොටස් විකිණීමෙන් ලද මුදල, වාර්ෂික ලාභාංශ කොටසකට රුපියල් 2 බැගින් ගෙවන, වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 40ක් වූ සමාගමක කොටස් මිල දී ගැනීමට ආයෝජනය කළේ ය. පළමු සමාගමේ හා දෙවන සමාගමේ ආදායම අතර අනුපාතය 5 : 4 බව පෙන්වන්න.

**3.** උදේශ් 12% සුළු පොලියට රුපියල් 40 000ක් මූල්‍ය ආයතනයකින් ණයට ගනියි. ඔහු එම මුදල සම්පූර්ණයෙන් ම වාර්ෂික ව කොටසකට ලාභාංශ රුපියල් 4.50ක් ගෙවන සමාගමක කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 20 වූ කොටස් මිල දී ගැනීමට ආයෝජනය කළේ ය. වසර තුනකට පසු ඔහු සතු කොටස් සියල්ල එවකට පැවැති වෙළෙඳපොළ මිල වූ රුපියල් 28 බැගින් විකුණා දමා මූල්‍ය ආයතනයෙන් ලබා ගත් ණය මුදල පොලියත් සමඟ සම්පූර්ණයෙන් ගෙවා නිම කළේ ය. මෙම ගනුදෙනුව නිසා, උදේශ්ට රුපියල් 28 600ක ලාභයක් ලැබුණු බව පෙන්වන්න.

**4.** එක්තරා සමාගමක කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල රුපියල් 48ක් ව තිබිය දී උපුල් එම සමාගමේ මුදල් ආයෝජනය කළේ ය. වර්ෂ කිහිපයක් ආදායම ලැබීමෙන් පසු ඔහු, තමා සතු කොටස් 30%ක ප්‍රාග්ධන ලාභයක් ලැබෙන සේ කොටසක වෙළෙඳපොළ මිල ඉහළ නැගි අවස්ථාවක විකිණීමට අදහස් කරයි. ඔහුගේ අපේක්ෂාව සාර්ථක වීමට කොටසක් විකිණිය යුත්තේ කීයට ද?

# 11 මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය හා එහි විලෝමය අවබෝධ කර ගැනීමට
- මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය හා විලෝමය භාවිතයෙන් විවිධ ගණනය කිරීමට හා අනුමේය සාධනය කිරීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 11.1 මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය

ත්‍රිකෝණයක පාදවල දිග ආශ්‍රිත ප්‍රතිඵලයක්, මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයෙන් ලබා දෙයි. රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයෙහි $AB$ පාදයෙහි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $P$ ද $AC$ පාදයෙහි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $Q$ ද ලෙස ගෙන ඇත.




එවිට,

$AP = PB$ ද $AQ = QC$ ද වේ. එය,

$AP = PB = \frac{1}{2}AB$ හා $AQ = QC = \frac{1}{2}AC$ ලෙස ද ලිවිය හැකි ය.

$PQ$ රේඛා ඛණ්ඩයෙන් දැක්වෙන්නේ $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන රේඛා ඛණ්ඩය යි.

**ප්‍රමේයය:**
**ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කරන රේඛාව ත්‍රිකෝණයෙහි ඉතිරි පාදයට සමාන්තර වන අතර, දිගින් එම පාදයෙන් හරි අඩක් වේ.**

ඉහත රූපසටහනට අදාළ ව, ප්‍රමේයයට අනුව,

$PQ // BC$ හා

$PQ = \frac{1}{2}BC$ වේ.

මෙම ප්‍රමේයය ඒත්තු ගැනීම සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකමේ යෙදෙමු.

**ක්‍රියාකාරකම 1**

$AB = 6$ cm ද $BC = 7$ cm ද $CA = 8$ cm ද වන පරිදි $ABC$ ත්‍රිකෝණය ඇඳ, $AB$ හි හා $AC$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $P$ හා $Q$ ලෙස නම් කරන්න.

(i) $PQ$ හි දිග මැන, එය $BC$ හි දිගෙන් හරි අඩක් බව තහවුරු කර ගන්න.
(ii) විහිත චතුරස්‍රය ආධාරයෙන් හෝ අන් ක්‍රමයකින් හෝ $PQ$ හා $BC$ සමාන්තර දැයි විමසා බලන්න.

ඉහත ක්‍රියාකාරකමට අනුව $PQ = \frac{1}{2}BC$ බව ද $PQ//BC$ බව ද ඔබට පෙනෙන්නට ඇත. මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය යොදා ගනිමින් ත්‍රිකෝණ ආශ්‍රිත ගණනය කිරීම් ඇතුළත් නිදසුනක් සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**




රූපයේ දැක්වෙන්නේ පාදයක දිග 12 cm වූ $ABC$ නම් සමපාද ත්‍රිකෝණයකි. $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $X$ හා $Y$ වේ.

(i) $XY$ හි දිග
(ii) $BCYX$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය

සොයන්න.

(i) මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයට අනුව
$XY//BC$ හා $XY = \frac{1}{2}BC$ වේ.

$$\therefore XY = \frac{1}{2} \times 12$$
$$= 6$$

$\therefore XY$ හි දිග 6 cm වේ.

(ii) $BCYX$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය $= BC + CY + XY + XB$
$= 12 + 6 + 6 + 6$
$= 30$

$\therefore BCYX$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය 30 cm වේ.

## 11.1 අභ්‍යාසය

**1.** එක් එක් රූපයේ දැක්වෙන $x$ හි අගය සොයන්න.




(i)




(ii)



(iii)

**2.**




දී ඇති රූපයේ $X$, $Y$ හා $Z$ යනු $MN$, $NL$ හා $LM$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය වේ. $MN = 8$ cm, $NL = 10$ cm හා $LM = 12$ cm නම්, $XYZ$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය සොයන්න.

**3.** $ABCD$ චතුරස්‍රයේ $AC$ හා $BD$ විකර්ණ පිළිවෙළින් 15 cm හා 10 cm වේ. $AB$, $BC$, $CD$ හා $DA$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය සොයන්න.

**4.**




රූපයේ දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන්

(i) $AB = 8$ cm ද $BC = 10$ cm ද $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 24 cm ද වේ නම්, $PBQ$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය සොයන්න.

(ii) $\hat{B} = 40^\circ$ ද $\hat{C} = 65^\circ$ ද නම් $PQCA$ චතුරස්‍රයේ ඉතිරි කෝණවල අගය සොයන්න.

**5.**




රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $QR$ හා $QP$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $M$ හා $L$ වේ. $QR + QP = 16$ cm ද $PR = 2a$ cm හා $LN = b$ cm ද $L\hat{N}R = 90^\circ$ බව ද දී ඇත.

(i) $LMRP$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය $a$ ඇසුරෙන්

(ii) $LMRP$ හි වර්ගඵලය $a$ හා $b$ ඇසුරෙන්

සොයන්න.

**6.**




රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය වන $M$, $N$ හා $L$ යා කිරීමෙන් $LMN$ ත්‍රිකෝණය ද එහි පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය වන $C$, $B$, $A$ යා කිරීමෙන් $CBA$ ත්‍රිකෝණය ද ලබා ගෙන ඇත. $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 12 cm වේ නම්, $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය සොයන්න.

**7.**




රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $P$ හා $Q$ වේ නම් $PBC$ හා $BQC$ ත්‍රිකෝණවල වර්ගඵලය සමාන බව පෙන්වන්න.

**8.**




රූපයේ දැක්වෙන $PQRS$ සමචතුරස්‍රයේ පරිමිතිය 60 cm වේ. එහි පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය සොයා, කරණී ආකාරයෙන් තබන්න.

## 11.2 මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය සාධනය

මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය විධිමත් ව සාධනය කරන අයුරු දැන් විමසා බලමු.




**දත්තය:** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $P$ සහ $Q$ වේ.

**සාධනය කළ යුත්ත:** $PQ//BC$ බව හා

$PQ = \frac{1}{2} BC$ බව

**නිර්මාණය:** දික්කළ $PQ$ට $R$ හි දී හමු වන සේ $BP$ට සමාන්තර ව $C$ හරහා රේඛාවක් ඇඳීම.

**සාධනය:** $APQ$ සහ $QCR$ ත්‍රිකෝණ දෙකේ

$AQ = QC$ ($AC$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $Q$ නිසා)

$A\hat{P}Q = Q\hat{R}C$ ($AP//RC$ නිසා ඒකාන්තර කෝණ)

$A\hat{Q}P = R\hat{Q}C$ (ප්‍රතිමුඛ කෝණ)

$\therefore APQ\,\Delta \equiv QCR\,\Delta$ (කෝ.කෝ.පා.)

$\therefore AP = RC$ සහ $PQ = QR$ (අංගසම ත්‍රිකෝණවල අනුරූප අංග)

නමුත් $AP = PB$

$\therefore PB = RC$

මේ අනුව, $BCRP$ චතුරස්‍රයේ $PB = RC$ සහ $PB//RC$

$\therefore BCRP$ සමාන්තරාස්‍රයකි.

$\therefore PR = BC$ සහ $PR//BC$ වේ.

නමුත් $PQ = QR$

$\therefore PQ = \frac{1}{2} PR$

$= \frac{1}{2} BC$ ($PR = BC$ නිසා)

$\therefore PQ//BC$ සහ $PQ = \frac{1}{2} BC$ වේ.

මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය භාවිතයෙන් අනුමේයයන් සාධනය කරන අයුරු දැන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

*ABC* ත්‍රිකෝණයේ *AB, BC* හා *CA* පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් *M, N* හා *L* වේ. *NCLM* සමාන්තරාස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයට අනුව $ML = \frac{1}{2}BC$

$= NC$ (*N* යනු *BC* හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය නිසා)

$ML // BC$ වේ.

එමනිසා, *NCLM* චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ පාද යුගලක් සමාන හා සමාන්තර වේ. එමනිසා, *NCLM* යනු සමාන්තරාස්‍රයකි.

**11.2 අභ්‍යාසය**

**1.** *P* යනු *ABC* ත්‍රිකෝණයේ අභ්‍යන්තරයේ පිහිටි ලක්ෂ්‍යයක් වේ. *AP, BP* හා *CP* රේඛාවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් හා *Z, X* හා *Y* වේ.

(i) $B\hat{A}C = X\hat{Z}Y$, $A\hat{C}B = Z\hat{Y}X$ හා $C\hat{B}A = Y\hat{X}Z$ බව පෙන්වන්න.

(ii) *ABC* ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය *XYZ* ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය මෙන් දෙගුණයක් බව පෙන්වන්න.

**2.**




රූපයේ දැක්වෙන *PQR* ත්‍රිකෝණයේ $Q\hat{P}R$ කෝණයේ සමච්ඡේදකයට *QR* පාදය *S* හි දී හමු වන්නේ $PS \perp QR$ වන පරිදිය. *QT* හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය *F* වේ. $FS // TR$ බව පෙන්වන්න.

**3.**




රූපයේ දී ඇති තොරතුරු අනුව, $PM \perp LN$ බව පෙන්වන්න.

**4.**




රූපයේ දී ඇති තොරතුරු අනුව,

(i) $PLM\,\Delta \equiv QLM\,\Delta$ බව

(ii) $LQRM$ හි වර්ගඵලය $= \dfrac{3}{4}\, PQR\,\Delta$ වර්ගඵලය බව පෙන්වන්න.

**5.**




දී ඇති $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $Q$ හා $R$ වේ. $AQ$ හා $AR$ රේඛාවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $P$ හා $S$ වේ. $4\ PS = BC$ බව පෙන්වන්න.

**6.**

(i) ඕනෑ ම චතුරස්‍රයක පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන චතුරස්‍රය සමාන්තරාස්‍රයක් වන බව සාධනය කරන්න.

(ii) ඕනෑ ම සෘජුකෝණාස්‍රයක පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන චතුරස්‍රය රොම්බසයක් බව සාධනය කරන්න.

(iii) ඕනෑ ම සමචතුරස්‍රයක පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් ලැබෙන චතුරස්‍රය සමචතුරස්‍රයක් වන බව සාධනය කරන්න.

(iv) ඕනෑ ම රොම්බසයක පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය යා කිරීමෙන් සෑදෙන චතුරස්‍රය සෘජුකෝණාස්‍රයක් වන බව සාධනය කරන්න.

## 11.3 මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමය

දැන් මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයෙහි විලෝමය පිළිබඳ ව විමසා බලමු.

**ප්‍රමේයය:**
**ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයක මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය හරහා තවත් පාදයකට සමාන්තරව අඳින රේඛාවෙන් ඉතිරි පාදය සමච්ඡේදනය වේ.**




රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණයෙහි $X$ යනු $PQ$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය යි (එනම් $PX = XQ$ වේ). $XY \,//\, QR$ වන ලෙස $XY$ ඇඳ ඇත. මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමයට අනුව $Y$ යනු $PR$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය යි. එනම්,

$$PY = YR \text{ වේ.}$$

මෙම ප්‍රමේයය තහවුරු කර ගැනීම සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකමේ යෙදෙන්න.

**ක්‍රියාකාරකම 2**

- $PQ = 5$ cm, $QR = 6$ cm හා $RP = 7$ cm වන පරිදි $PQR$ ත්‍රිකෝණය අඳින්න.
- $PQ$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $X$ ලෙස ලකුණු කරන්න.
- $X$ හරහා $QR$ට සමාන්තර ව රේඛාවක් ඇඳ එම රේඛාව $PR$ පාදය හමු වන ලක්ෂ්‍යය $Y$ ලෙස නම් කරන්න.
- $PY$ හා $YR$ දිග මැන $PY$ හා $YR$ දිග අතර ඇති සම්බන්ධය ලියන්න.
- මෙලෙස $X$ හරහා $PR$ පාදයට සමාන්තර ව රේඛාවක් ඇඳ එම රේඛාව $QR$ පාදය ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යය $Z$ ලෙස නම් කරන්න. $QZ$ හා $ZR$ දිග මනින්න.

ඉහත ක්‍රියාකාරකමට අනුව $PY = YR$ ද $QZ = ZR$ ද බව ඔබට පෙනෙන්නට ඇත. එනම් ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයක මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය හරහා තවත් පාදයකට සමාන්තර ව අඳින රේඛාවෙන් තුන්වන පාදය සමච්ඡේද වන බව ඔබට තහවුරු වන්නට ඇත.

දැන් මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමයේ යෙදීම් කිහිපයක් නිදසුන් ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

## නිදසුන 1

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $B\hat{A}C$ කෝණයේ සමච්ඡේදකයට $BC$ පාදය $D$ හි දී හමු වේ. $A\hat{D}B = 90^\circ$ වේ. $D$ හරහා $CA$ට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාව $AB$ පාදය $E$ හි දී හමු වේ.




(i) $ADB \Delta \equiv ADC \Delta$ බව

(ii) $BE = EA$ බව

පෙන්වන්න.

(i) $ADB$ සහ $ADC$ ත්‍රිකෝණවල

$B\hat{A}D = C\hat{A}D$ ($B\hat{A}C$ හි සමච්ඡේදකය $AD$ නිසා)

$AD$ පොදු පාදය වේ.

$A\hat{D}B = A\hat{D}C$ ($AD \perp BC$)

$\therefore \; ABD \Delta \equiv ADC \Delta$ (කෝ.කෝ.පා)

(ii) $BD = DC$ ($ADB$ හා $ADC$ අංගසම ත්‍රිකෝණවල අනුරූප අංග)

$BD = DC$ හා $AC // DE$ බැවින්

මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමයට අනුව $BAC$ ත්‍රිකෝණයෙහි

$\underline{\underline{BE = EA}}$

## නිදසුන 2




රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $BC$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $P$ ද $AP$ රේඛාවේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $Q$ ද වේ. දික්කළ $BQ$ රේඛාවට $AC$ පාදය $R$ හි දී හමු වේ. $BR$ට සමාන්තර ව $P$ හරහා ඇඳි රේඛාවට $AC$ පාදය $S$ හි දී හමු වේ. $AC = 15$ cm වේ නම්, $AS$ දිග සොයන්න.

$APS$ ත්‍රිකෝණයේ $AQ = QP$ ද $QR//PS$ වේ.

එමනිසා, මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමයට අනුව

$AR = RS$ ——— ①

$BRC$ ත්‍රිකෝණයේ $BP = PC$ ද $BR//PS$ ද වේ.

එමනිසා, මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයයේ විලෝමයට අනුව

$RS = SC$ ——— ②

① හා ② ට අනුව $AR = RS = SC$ වේ.

$$\therefore \; AS = \frac{2}{3} AC$$
$$= \frac{2}{3} \times 15$$
$$= 10$$

එමනිසා, $AS$ හි දිග 10 cm වේ.

## 11.3 අභ්‍යාසය

**1.** එක් එක් රූපයේ දැක්වෙන $x$ හි අගය සොයන්න.










**2.**




$AC$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $P$ ද $BC = 12$ cm, $AB = 15$ cm ද $PQ//CB$ ද වේ නම්,
(i) $QB$ දිග
(ii) $PQ$ දිග
සොයන්න.

**3.**




රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $L$ වන අතර $LM//BC$ ද $MN//AB$ ද වේ. $AB = 10$ cm ද $AM = 7$ cm ද $BC = 12$ cm ද නම් $MC$ දිග හා $BNML$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය සොයන්න.

**4.**




රූප සටහනෙහි දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $AC = 10$ cm හා $AD = 8$ cm නම්
(i) $DC$ දිගත්
(ii) $ML = 10$ cm නම් $ABCD$ ත්‍රපීසියමේ වර්ගඵලයත්
සොයන්න.

**5.**



රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 30 cm වේ. දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $BCYX$ ත්‍රපීසියමේ පරිමිතිය සොයන්න.

**6.**

රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ හා $ADC$ ත්‍රිකෝණ, සමපාද ත්‍රිකෝණ වන අතර $AB = 20$ cm වේ. දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $PQRDCB$ කොටසේ පරිමිතිය සොයන්න.

**7.**



රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන් $PQ = 20$ cm නම් $MN$ දිග සොයන්න.

**8.**



රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන් $PQ$ හි දිග $AB$ හා $DC$හි දිග ඇසුරෙන් ප්‍රකාශ කරන්න.

**9.**



රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයේ පාදයක දිග $x$ cm ද $EF = y$ cm ද ලෙස ගෙන ලකුණු කර ඇති තොරතුරු අනුව

(i) $EDGF$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය
(ii) $BDGF$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය
(iii) $BDGA$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය

$x$ හා $y$ ඇසුරෙන් ප්‍රකාශ කරන්න.

**10.**




දී ඇති රූපයේ $PQ$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $T$ ද $PT$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $S$ ද වේ. $S$ හා $T$ හරහා $QR$ට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛා $PR$ පාද පිළිවෙළින් $V$ හා $U$ හි දී හමු වේ.

(i) $PV = \frac{1}{4} PR$ බව පෙන්වන්න.

(ii) $SV : QR$ සොයන්න.

**11.**




රූපයේ දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $AR = RP$ බවත් $PS // BQ$ බවත් පෙන්වන්න.

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.**




$PQRS$ සමාන්තරාස්‍රයේ $PS$ හා $QR$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යයන් පිළිවෙළින් $X$ හා $Y$ වේ. $XQ$ හා $SY$ රේඛා පිළිවෙළින් $L$ හා $M$ හි දී $PR$ විකර්ණය හමු වේ.

(i) $XQYS$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව

(ii) $PM = \frac{2}{3} PR$ බව

සාධනය කරන්න.

**2.**




$ABCD$ සමාන්තරාස්‍රයේ $BC$ හා $CD$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $M$ හා $N$ වේ. $LC = \frac{1}{4} AC$ බව පෙන්වන්න.

**3.**




රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන්

(i) $QN = NO$ බව
(ii) $POM\,\Delta \equiv NLM\,\Delta$ බව
(iii) $PNLO$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව
(iv) $MO = \frac{1}{4}\,QO$ බව

පෙන්වන්න.

**4.** $PQRS$ සමාන්තරාස්‍රයක් වේ. එහි විකර්ණ $O$ හි දී ඡේදනය වේ. $PQ$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $L$ වන අතර $LO$ රේඛාවේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $T$ වේ. දික්කල $PT$ රේඛාව හා $QR$ රේඛාව $Y$ හි දී හමු වේ.

(i) $PT = TY$ බව
(ii) $PLYO$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව
(iii) $4\,LT = QR$ බව

පෙන්වන්න.

**5.** $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $PR$ හා $PQ$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යයන් පිළිවෙළින් $X$ හා $Y$ වේ. $QX$ හා $YR$ රේඛා $L$ හි දී එකිනෙක ඡේදනය වේ. $Q$ හරහා $YR$ට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාව දික්කල $PL$ පාදය $M$ හි දී හමු වේ. $LM$ හා $QR$ රේඛා $N$ හි දී ඡේදනය වේ.

(i) $PL = LM$ බව පෙන්වන්න.
(ii) $MR//QX$ බව පෙන්වන්න.
(iii) $QMRL$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.
(iv) $\frac{PL}{PN}$ හි අගය සොයන්න.

# 12 ප්‍රස්තාර

මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,
- සමගාමී සමීකරණ යුගලයක විසඳුම් ප්‍රස්තාර ඇසුරෙන් ලබා ගැනීමට
- $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ වර්ගජ ශ්‍රිතවල ප්‍රස්තාර ඇඳීමට
- ප්‍රස්තාර ඇසුරෙන් ශ්‍රිතයේ හැසිරීම විග්‍රහ කිරීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

ඔබ මීට පෙර සරල රේඛාව සම්බන්ධ ව කළ හැදෑරීම්වල දී සරල රේඛීය ප්‍රස්තාර ඇඳීම පිළිබඳ උගත් විෂය කරුණු නැවත මතක් කර ගැනීම සඳහා පහත අභ්‍යාසයේ නිරත වන්න.

### පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය

**1.** ***a.*** $x$ සඳහා තෝරා ගත් අගයන් තුනකට අනුරූප $y$ හි අගයන් ගණනය කර පහත දැක්වෙන එක් එක් සරල රේඛාව එක ම ඛණ්ඩාංක තලයේ ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = x + 1$ (ii) $y - x = 5$ (iii) $2y = -x - 4$ (iv) $3x + 2y = 6$

***b.*** ඉහත ඇඳිනු ලැබූ එක් එක් සරල රේඛාවට අක්ෂ හමු වන ලක්ෂ්‍යවල ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් සරල රේඛාව ඉදිරියෙන් දක්වා ඇති ඛණ්ඩාංක අතුරින් කුමන ඛණ්ඩාංක අදාළ සරල රේඛාව මත පිහිටන්නේ ද යන්න තෝරා දක්වන්න.

(i) $y = 2x - 3$ ; (1, 1), (0, 3), (2, 1) (ii) $y = 2x - 3$ ; (0, – 3), $(\frac{1}{2}, 4)$, (1, 3)

**3.** ඛණ්ඩාංක තලයක ඇඳිනු ලැබූ සරල රේඛා හතරක සටහනක් මෙහි දැක්වේ. රේඛා එකිනෙක ඡේදනය වන $P, Q, R$ හා $S$ ලක්ෂ්‍යවල ඛණ්ඩාංක, දී ඇති ඛණ්ඩාංක යුගල 7 අතුරින් තෝරන්න. ඔබේ පිළිතුරු සඳහා හේතු දක්වන්න.




(– 3, 5), (– 1, 3), (– 1, – 3)

$(\frac{1}{2}, 4\frac{1}{2})$, (2, 0), $(-\frac{5}{2}, \frac{3}{2})$,

$(2\frac{1}{4}, -\frac{3}{4})$

## 12.1 සමගාමී සමීකරණ යුගලයක විසඳුම් ප්‍රස්තාර ඇසුරෙන් සෙවීම

සමගාමී සමීකරණ යුගලයක විසඳුම් සොයන ආකාරය මීට ඉහත ශ්‍රේණිවල දී ඔබ උගෙන ඇත. එහි දී එම සමීකරණ විසඳනු ලැබුවේ වීජීය ක්‍රම ඇසුරෙනි. එහෙත් මෙහි දී අපගේ අවධානය යොමු වන්නේ වීජීය ක්‍රම භාවිත නොකොට පහත විස්තර කෙරෙන අයුරින් සමගාමී සමීකරණ යුගලය ප්‍රස්තාරික ව නිරූපණය කර විසඳුම් ලබා ගන්නේ කෙසේ ද යන්න පිළිබඳ ව යි.

මෙහි දැක්වෙන සමගාමී සමීකරණ යුගලය පිළිබඳ අවධානය යොමු කරන්න.

$$y - x = -3$$
$$y + 3x = 5$$

ප්‍රථමයෙන් වීජීය ක්‍රමයට මෙම සමගාමී සමීකරණ යුගලය විසඳමු.

$$y - x = -3 \quad \text{——} \quad (1)$$
$$y + 3x = 5 \quad \text{——} \quad (2)$$

(2) – (1) න් $(y + 3x) - (y - x) = 5 - (-3)$

$$\therefore y + 3x - y + x = 5 + 3$$
$$\therefore 4x = 8$$
$$\therefore x = 2$$

$x = 2$ (1) හි ආදේශයෙන්

$$y - 2 = -3$$
$$\therefore y = -3 + 2$$
$$\therefore y = -1$$

$\therefore$ විසඳුම

$x = 2$ හා $y = -1$

මෙම සමීකරණ යුගලය සැලකිල්ලට ගත් විට $y = x - 3$ හා $y = -3x + 5$ ආකාරයෙන් සරල රේඛා දෙකක සමීකරණ ලෙස, $y$ උක්ත කොට ලියා දැක්විය හැකි ය. මුලින් ම, මෙම සමීකරණවලින් දැක්වෙන සරල රේඛා දෙක එක ම ඛණ්ඩාංක තලයක අඳිමු. ඒ සඳහා සූදානම් කළ වගු දෙකක් පහත දැක්වේ.

$y = x - 3$

| $x$ | 1 | 2 | 3 |
|---|---|---|---|
| $y$ | – 2 | – 1 | 0 |

$y = -3x + 5$

| $x$ | 1 | 2 | 3 |
|---|---|---|---|
| $y$ | 2 | – 1 | – 4 |




එක ම ඛණ්ඩාංක තලයක ඉහත ලක්ෂ්‍ය ලකුණු කළ පසු ලැබෙන සරල රේඛා යුගලය $(2, -1)$ ලක්ෂ්‍යයේ දී එකිනෙක ඡේදනය වේ. මෙම ලක්ෂ්‍යයේ $x$ හා $y$ අගයන් ඉහත සමීකරණ යුගලයට ආදේශ කළ විට සමීකරණ යුගලයේ දෙපස ම සමාන වන බව නිරීක්ෂණය කළ හැකි ය. එනම්, මෙම ඡේදන ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක වන $x = 2$ හා $y = -1$ යන අගය ඉහත සමගාමී සමීකරණ යුගලයේ විසඳුම බව පැහැදිලි වේ.

ඉහත සමීකරණ යුගලය වීජීය ක්‍රමය භාවිතයෙන් විසඳීමෙන් ලැබුණු පිළිතුර හා සමාන වීම නිසා තවදුරටත් සමීකරණ යුගලයේ ජ්‍යාමිතික විසඳුම තහවුරු වේ.

මේ අනුව, සමගාමී සමීකරණ දෙකක විසඳුම, ජ්‍යාමිතික ව සෙවීම සඳහා කළ යුත්තේ, එම සමීකරණ සහිත සරල රේඛා යුගලය ඛණ්ඩාංක තලයක ඇඳ, ඒවායේ ඡේදන ලක්ෂයේ ඛණ්ඩාංක සෙවීම යි. $x$ – ඛණ්ඩාංකය මගින් $x$ හි අගයත්, $y$ – ඛණ්ඩාංකය මගින් $y$ හි අගයත් විසඳුම ලෙස එවිට ලැබේ.

පහත නිදසුනේ, සමගාමී සමීකරණ යුගලක් ගොඩනගා ඒවා ජ්‍යාමිතික ව විසඳන අයුරු විමසා බැලෙයි.

**නිදසුන 1**

පුද්ගලයෙක් තැපැල්හලකින් වටිනාකම රුපියල් 10 හා රුපියල් 20 වූ මුද්දර 10ක් මිල දී ගත්තේ ය. මිල දී ගත් මුද්දරවල මුළු වටිනාකම රුපියල් 120ක් වේ.

(i) මිල දී ගත් රුපියල් 10 මුද්දර ගණන $x$ ලෙස ද රුපියල් 20 මුද්දර ගණන $y$ ලෙස ද ගෙන සමගාමී සමීකරණ යුගලයක් ගොඩනගන්න.

(ii) ඉහත සමීකරණ යුගලය ප්‍රස්තාරික ක්‍රමය භාවිතයෙන් විසඳා, මිල දී ගත් රුපියල් 10 හා රුපියල් 20 මුද්දර ප්‍රමාණ වෙන වෙන ම සොයන්න.

අදාළ සමගාමී සමීකරණ යුගලය පහත ආකාරයට ගොඩනගා ගත හැකි වේ.

$$x + y = 10 \quad \text{——— (1)}$$
$$10x + 20y = 120 \quad \text{——— (2)}$$

ඉහත එක් එක් සමීකරණය ප්‍රස්තාරික ව නිරූපණය කරමු.

$x + y = 10$ එනම්, $y = -x + 10$

| $x$ | 2 | 4 | 6 |
|---|---|---|---|
| $y$ | 8 | 6 | 4 |

$10x + 20y = 120$ එනම්, $y = -\frac{1}{2}x + 6$

| $x$ | 2 | 4 | 6 |
|---|---|---|---|
| $y$ | 5 | 4 | 3 |

මෙවිට, පහත ආකාරයේ රේඛා යුගලක් ලැබේ.




$x + y = 10$ හා $10x + 20y = 120$ මගින් නිරූපිත සමීකරණ යුගලය ප්‍රස්තාරික ව නිරූපණය කළ විට $(8, 2)$ ලක්ෂ්‍යයේ දී එකිනෙක ඡේදනය වේ. එවිට අදාළ සමීකරණ යුගලයේ විසඳුම $x = 8$ හා $y = 2$ වේ. එනම් පුද්ගලයා මිල දී ගත් රුපියල් 10 මුද්දර ප්‍රමාණය 8ක් ද රුපියල් 20 මුද්දර ප්‍රමාණය 2ක් ද වේ.

## 12.1 අභ්‍යාසය

**1.** පහත එක් එක් සමගාමී සමීකරණ යුගලය ප්‍රස්තාරික ක්‍රමය භාවිතයෙන් විසඳන්න. වීජීය ක්‍රමය භාවිතයෙන් ද එම සමීකරණ විසඳා පිළිතුරු තහවුරු කරන්න.

**a.** $y - x = 4$
$y - 2x = 3$

**b.** $y = -2x - 2$
$-2y = -x - 6$

**c.** $3x - 4y = 7$
$5x + 2y = 3$

**2.** එක්තරා පාසලක 11 වන ශ්‍රේණියේ $A$ හා $B$ පන්ති දෙකක් ඇත. $A$ පන්තියේ ළමුන් පහක් $B$ පන්තියට ගිය විට $A$ පන්තියේ මෙන් දෙගුණයක් $B$ පන්තියේ සිටී. $B$ පන්තියෙන් ළමුන් පහක් $A$ පන්තියට ගිය විට පන්ති දෙකේ ම ළමුන් ගණන සමාන වේ.

(i) $A$ පන්තියේ ළමුන් ගණන $x$ ලෙස ද $B$ පන්තියේ ළමුන් ගණන $y$ ලෙස ද ගෙන සමගාමී සමීකරණ යුගලයක් ගොඩනගන්න.

(ii) ඉහත සමීකරණ යුගලය එකම ඛණ්ඩාංක තලයක ඇඳ දක්වා ඒ ඇසුරෙන් පන්ති දෙකෙහි සිටි ළමුන් සංඛ්‍යාව වෙනවෙනම සොයන්න.

## වර්ගජ ශ්‍රිතවල ප්‍රස්තාර

$y = ax^2$ හා $y = ax^2 + b$ ආකාරයේ වර්ගජ ශ්‍රිතවල ප්‍රස්තාර සම්බන්ධයෙන් මීට පෙර උගත් කරුණු නැවත මතකයට නගා ගැනීම සඳහා පහත දී ඇති අභ්‍යාසයෙහි නිරත වන්න.

### පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය

**1.** $y = x^2 - 5$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීම සඳහා ලබා ගත් $x$ හා $y$ හි අගය ඇතුළත් අසම්පූර්ණ අගය වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | $4$ | ___ | $-4$ | $-5$ | ___ | $-1$ | $4$ |

**a.** (i) ඉහත වගුවේ හිස්තැන් පුරවන්න.
(ii) සුදුසු පරිමාණයක් භාවිත කර, ඉහත ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය අඳින්න.

**b.** ඇඳින ලද ප්‍රස්තාරය භාවිතයෙන්
(i) ශ්‍රිතයේ අවම අගය
(ii) ප්‍රස්තාරයේ අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(iii) ශ්‍රිතයේ අගය සෘණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(iv) ශ්‍රිතය ධන ව වැඩි වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(v) $y = -1$ විට $x$ හි අගය
සොයන්න.

**2.** (i) $y = -2x^2 + 4$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීම සඳහා පහත දැක්වෙන අසම්පූර්ණ අගය වගුවේ හිස්තැන සම්පූර්ණ කරන්න.

| $x$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | $-14$ | ___ | $2$ | $4$ | $2$ | $-4$ | $-14$ |

(ii) සුදුසු පරිමාණයක් භාවිත කර, ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය අඳින්න.
ඇඳින ලද ප්‍රස්තාරය භාවිතයෙන්
(iii) ශ්‍රිතයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ (වර්තන ලක්ෂ්‍යයේ) ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.
(iv) ශ්‍රිතයේ අගය ශූන්‍ය වන $x$ හි අගයන් ලබා ගන්න.
(v) ශ්‍රිතය සෘණ ව අඩු වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.
(vi) $y \leq 2$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය සොයන්න.
(vii) $\sqrt{2}$ හි අගය දශමස්ථාන 1කට නිමානය කරන්න.

**3.** වගුවේ දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතය මගින් දැක්වෙන ප්‍රස්තාරය ඇඳීමෙන් තොර ව, වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| ශ්‍රිතය | හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ස්වභාවය (උපරිම/අවම) | සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය | උපරිම/අවම අගය | හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක |
|---|---|---|---|---|
| (i) $y = 2x^2$ | ...................... | ...................... | ...................... | ...................... |
| (ii) $y = \frac{1}{2}x^2$ | ...................... | ...................... | ...................... | ...................... |
| (iii) $y = x^2 + 3$ | ...................... | ...................... | ...................... | ...................... |
| (iv) $y = 1 - 2x^2$ | උපරිම | $x = 0$ | 1 | (0, 1) |
| (v) $y = -3x^2 - 4$ | ...................... | ...................... | ...................... | ...................... |
| (vi) $y = \frac{3}{2}x^2 - 2$ | ...................... | ...................... | ...................... | ...................... |

## 12.2 $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය

$y = ax^2 + b$ ආකාරයේ වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාර සම්බන්ධ ව මීට පෙර උගෙන ඇති ලක්ෂණවල දැනුම භාවිත කර, $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාර පිළිබඳ ලක්ෂණ හැදෑරීම සඳහා මුලින් ම අවධානය යොමු කරමු.

### $a > 0$ විට $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය ඇඳීම හා එහි ලක්ෂණ හඳුනා ගැනීම

මූලික ලක්ෂණ කිහිපයක් හඳුනා ගැනීම සඳහා ප්‍රථමයෙන් $y = x^2 - 2x - 3$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය අඳිමු. ඒ සඳහා $-2 \leq x \leq 4$ පරාසය තුළ $y$ හි අගයන් ලබා ගැනීම සඳහා අගය වගුවක් පහත ආකාරයට පිළියෙල කරමු.

| $x$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ | $4$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $x^2$ | 4 | 1 | 0 | 1 | 4 | 9 | 16 |
| $-2x$ | 4 | 2 | 0 | $-2$ | $-4$ | $-6$ | $-8$ |
| $-3$ | $-3$ | $-3$ | $-3$ | $-3$ | $-3$ | $-3$ | $-3$ |
| $y$ | 5 | 0 | $-3$ | $-4$ | $-3$ | 0 | 5 |
| $(x, y)$ | $(-2, 5)$ | $(-1, 0)$ | $(0, -3)$ | $(1, -4)$ | $(2, -3)$ | $(3, 0)$ | $(4, 5)$ |

ඉහත ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට පෙර $x$ හා $y$ හි අගයයන්ගේ පරාසය පිළිබඳ ව අවබෝධයක් ලබා ගෙන ඒ අනුව $x$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක එකක් ද, $y$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක දෙකක් ද දැක්වෙන සේ පරිමාණය ගෙන ඛණ්ඩාංක තලය පිළියෙල කොට $y = x^2 - 2x - 3$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීම පහසු වේ.




$y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරයට පරාවලයක් යැයි කියනු ලැබේ.

අඳිනු ලැබූ ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන් පහත ලක්ෂණ නිරීක්ෂණය කළ හැකි ය.

- ප්‍රස්තාරය $x = 1$ රේඛාව වටා සමමිතික වේ. ඒ අනුව ප්‍රස්තාරයේ සමමිති අක්ෂයේ සමීකරණය $x = 1$ වේ.

ප්‍රස්තාරයේ $x$ හි අගය $-2$ සිට ක්‍රමයෙන් වැඩි වන විට ඊට අනුරූප $y$ හි අගය ක්‍රමයෙන් අඩු වී අවම අගය වන $-4$ ලැබුණු පසු නැවත වැඩි වේ.

ඉහත ප්‍රස්තාරයේ $x$ හි අගය පරාසය තුළ $y$ හි හැසිරීම තවදුරටත් විස්තරාත්මක ව පැහැදිලි කර ගනිමු.

- $x$ හි අගය $-2$ සිට $-1$ දක්වා වැඩි වන විට $y$ හි අගය හෙවත් ශ්‍රිතයේ අගය 5 සිට 0 (ශූන්‍යය) දක්වා ධන ව අඩු වේ. මෙහි "ධන ව අඩු වේ" යන්නෙහි තේරුම, ශ්‍රිතයේ අගය ධන අගයක් ව පවතිමින් අඩු වන බවයි.
- $x$ හි අගය $-1$ වන විට ශ්‍රිතයේ අගය ශූන්‍ය වේ.
- $x$ හි අගය $-1$ සිට 1 දක්වා වැඩි වන විට ඊට අනුරූප ව $y$ හි අගය 0 සිට $-4$ තෙක් ඍණ ව අඩු වේ.
- $x$ හි අගය 1 සිට 3 දක්වා වැඩි වන විට ඊට අනුරූප ව $y$ හි $-4$ සිට 0 තෙක් ඍණ ව වැඩි වේ.
- $x$ හි අගය 3 වන විට $y$ හි අගය ශූන්‍ය වේ.
- $x$ හි අගය 3හි සිට වැඩි වන විට $y$ හි අගය 0 සිට ධන ව වැඩි වේ.

ඉහත ලක්ෂණ සැලකීමෙන්,

- ශ්‍රිතය ඍණ වන $x$ හි අගය පරාසය අසමානතා ඇසුරෙන් $-1 < x < 3$ ආකාරයට ප්‍රකාශ කළ හැකි ය.

- $x$ හි අගය $-1$ට වඩා අඩු හෝ $x$ හි අගය 3ට වඩා වැඩි වන විට $y$ හි අගය ධන වේ. එනම්, ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය පරාස $x < -1$ හා $x > 3$ වේ.

මීට අමතර ව පහත කරුණු ගැන අවධානය යොමු කරන්න.

- මෙම ඇඳ ඇති ප්‍රස්තාරයත්, දී ඇති $y = x^2 - 2x - 3$ ශ්‍රිතයත් අතර ඇති සම්බන්ධය තේරුම් ගැනීම ඉතා වැදගත් ය. එය මෙසේ විස්තර කළ හැකි ය.
  1. ප්‍රස්තාරය මත ඕනෑ ම $(a, b)$ ලක්ෂ්‍යයක් ගත හොත්, $y = x^2 - 2x - 3$ සමීකරණය $x = a$ හා $y = b$ මගින් තෘප්ත වේ. එනම්, $b = a^2 - 2a - 3$ සමීකරණය සත්‍ය වේ.
  2. විලෝම වශයෙන්, යම් $(a, b)$ ඛණ්ඩාංකය මගින් $y = x^2 - 2x - 3$ සමීකරණය තෘප්ත වේ නම් එවිට $(a, b)$ ලක්ෂ්‍යය ප්‍රස්තාරය මත පිහිටයි.

මෙම අවශ්‍යතා දෙක නිතර සිහි තබා ගැනීම ඉතා වැදගත් ය. $(-1, 0)$ ලක්ෂ්‍යය ප්‍රස්තාරය මත පිහිටන බව පෙනේ. එමනිසා $y = x^2 - 2x - 3$ සමීකරණය $x = -1$ හා $y = 0$ මගින් තෘප්ත විය යුතු ය. එනම්, $0 = (-1)^2 - 2(-1) - 3$ විය යුතු ය. එය මෙසේ වන බව සුළු කිරීමෙන් පෙනේ. වෙනත් අයුරකින් පැවසුව හොත්, $x = -1$ යන්න $x^2 - 2x - 3 = 0$ සමීකරණයේ මූලයක් වේ. මෙවැනි තර්කනයකින් $x = 3$ ද මෙම සමීකරණයේ මූලයක් වන බව කිව හැකි ය. තවත් අයුරකින් පැවසුව හොත්, $x^2 - 2x - 3 = 0$ සමීකරණයේ මූල වන්නේ $y = x^2 - 2x - 3$ ප්‍රස්තාරය $x -$ අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍යවල $x$ ඛණ්ඩාංක යි. මෙය වඩාත් සාධාරණ ලෙස මෙසේ ද ලියා දැක්විය හැකි ය. $y = ax^2 + bx + c$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය $x -$ අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍යවල $x -$ ඛණ්ඩාංක වන්නේ $ax^2 + bx + c = 0$ වර්ගජ සමීකරණයේ මූල වේ.

- ඉහත ප්‍රස්තාරයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ දී ශ්‍රිතයේ අවම අගය ලැබේ. අවම අගය $-4$ වේ. හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක $(1, -4)$ වේ.

## $a < 0$ විට $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය ඇඳීම හා එහි ලක්ෂණ හඳුනා ගැනීම

$y = -x^2 - 2x + 6$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීම සඳහා පහත දැක්වෙන පරිදි $-4 \leq x \leq 2$ පරාසය තුළ අගය වගුවක් සකස් කරමු.

| $x$ | $-4$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $-x^2$ | $-16$ | $-9$ | $-4$ | $-1$ | $0$ | $-1$ | $-4$ |
| $-2x$ | $8$ | $6$ | $4$ | $2$ | $0$ | $-2$ | $-4$ |
| $+6$ | $+6$ | $+6$ | $+6$ | $+6$ | $+6$ | $+6$ | $+6$ |
| $y$ | $-2$ | $3$ | $6$ | $7$ | $6$ | $3$ | $-2$ |
| $(x, y)$ | $(-4, -2)$ | $(-3, 3)$ | $(-2, 6)$ | $(-1, 7)$ | $(0, 6)$ | $(1, 3)$ | $(2, -2)$ |

$x$ හා $y$ හි අගය පරාසය පිළිබඳ සලකා, $x$ අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් දහයකින් ඒකක එකක් ද $y$ අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක දෙකක් ද නිරූපණය වන පරිදි පරිමාණය තෝරා ගෙන, පහත දැක්වෙන ආකාරයට ප්‍රස්තාරය ඇඳිය හැකි වේ.




ඉහත ප්‍රස්තාරය නිරීක්ෂණයෙන් පහත කරුණු හඳුනා ගත හැකි වේ.

- උපරිම අගය 7 වන අතර ප්‍රස්තාරය $x = -1$ රේඛාව වටා සමමිතික වේ. ඒ අනුව ප්‍රස්තාරයේ සමමිති අක්ෂයේ සමීකරණය $x = -1$ වේ.
- හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක $(-1, 7)$ වේ.
- $x$ හි අගය $-4$ සිට $-3.6$ දක්වා වැඩි වන විට $y$ හි අගය සෘණ ව වැඩි වේ.
- $x = -3.6$ දී ශ්‍රිතයේ අගය ශූන්‍ය වේ.
- $x$ හි අගය $-3.6$ සිට $-1$ දක්වා වැඩි වන විට $y$ හි අගය 0 සිට 7 දක්වා ධන ව වැඩි වේ.
- $x$ හි අගය $-1$ දී ශ්‍රිතය $+7$ වූ උපරිම අගය ලබා ගනී.
- $x$ හි අගය $-1$ සිට $+1.6$ දක්වා වැඩි වන විට ශ්‍රිතයේ අගය ධන ව අඩු වේ.
- $x = +1.6$ දී ශ්‍රිතයේ අගය ශූන්‍ය වේ.
- $x$ හි අගය 1.6 සිට වැඩි වන විට ශ්‍රිතයේ අගය සෘණ ව අඩු වේ.
- $x$ හි අගය $-3.6$ හා $+1.6$ අතර විට ශ්‍රිතයේ අගය ධන වේ. (එනම්, ශ්‍රිතය ධන ව පවතින $x$ හි පරාසය $-3.6 < x < +1.6$ වේ.
- $x$ හි අගය $-3.6$ට අඩු වන විට හා $+1.6$ ට වැඩි වන විට ශ්‍රිතය සෘණ වේ. (එනම්, ශ්‍රිතය සෘණ වන $x$ හි අගය පරාස $x < -3.6$ හා $x > 1.6$ වේ).
- ප්‍රස්තාරය $y = 0$ රේඛාව ($x$ අක්ෂය) ඡේදනය වන්නේ $x = -3.6$ හා $x = +1.6$ දී වේ. එවිට $-x^2 - 2x + 6 = 0$ සමීකරණය තෘප්ත කරන $x$ හි අගයයන් හෙවත් මූල වනුයේ $x = -3.6$ හා $x = +1.6$ ය.
- $0 \leq x \leq 2$ පරිදි වූ $x$ අගය පරාසය තුළ ශ්‍රිතය ගන්නා උපරිම අගය 6 ද අවම අගය $-2$ ද වේ.

## 12.2 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය, සුදුසු පරිමාණයක් ගෙන, දී ඇති පරාසය තුළ ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = x^2 + 2x - 7$ $(-4 \leq x \leq 2)$

ප්‍රස්තාරයේ,

(a) අවම අගය
(b) හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(c) සමමිති අක්ෂය ඇඳ, එහි සමීකරණය
(d) $y = 0$ වන $x$ හි අගයන්
(e) ශ්‍රිතය සෘණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(f) ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(g) ශ්‍රිතයෙහි අගය ධන ව අඩු වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(h) ශ්‍රිතයෙහි අගය සෘණ ව වැඩි වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය

ලියා දක්වන්න.

**2.** $y = x^2 - 4x + 2$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට සකස් කළ අසම්පූර්ණ අගය වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-1$ | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | ___ | 2 | $-1$ | ___ | $-1$ | 2 | 7 |

(i) ඉහත වගුව සම්පූර්ණ කර, $x$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් දහයකින් ඒකක එකක් ද, $y$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් දහයකින් ඒකක එකක් ද නිරූපණය වන පරිදි පරිමාණය ගෙන, ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳ දක්වන්න.

(ii) ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්

(a) ශ්‍රිතයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(b) අවම අගය
(c) ශ්‍රිතයේ අගය ශුන්‍ය වන $x$ හි අගයයන්
(d) $y \leq -1$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(e) $x^2 - 4x + 2 = 0$ සමීකරණයේ මූල

ලියා දක්වන්න.

**3.** පහත දැක්වෙන ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය, දක්වා ඇති අගය පරාසය තුළ සුදුසු පරිමාණයක් ගෙන ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = -x^2 - 2x + 3$ $(-4 \leq x \leq 2)$

ප්‍රස්තාරයේ,

(a) උපරිම අගය
(b) හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(c) සමමිති අක්ෂය ඇඳ එහි සමීකරණය

(d) $y = 0$ වන $x$ හි අගයන්
(e) ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(f) ශ්‍රිතය සෘණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(g) ශ්‍රිතයෙහි අගය ධන ව වැඩි වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(h) ශ්‍රිතයෙහි අගය සෘණ ව අඩු වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය

ලියා දක්වන්න.

**4.** $y = -2x^2 + 3x + 2$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට සුදුසු $x$ හා $y$ අගයයන් දැක්වෙන අසම්පූර්ණ අගය වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $\frac{3}{4}$ | $1$ | $2$ | $3$ | $3.5$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | $-12$ | $-3$ | $2$ | ___ | $3$ | ___ | $-7$ | $-12$ |

(i) ඉහත වගුවේ හිස්තැන් පුරවා, $x$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් දහයකින් ඒකක එකක් ද, $y$ අක්ෂය දිගේ කුඩා බෙදුම් දහයකින් ඒකක එකක් ද නිරූපණය වන පරිදි පරිමාණය ගෙන, ඉහත සඳහන් ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳ දක්වන්න.

(ii) අඳිනු ලැබූ ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්,
(a) ශ්‍රිතයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(b) ශ්‍රිතයේ සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය
(c) $-2x^2 + 3x + 2 = 0$ සමීකරණයේ මූල
(d) ශ්‍රිතය ධනව වැඩිවන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(e) ශ්‍රිතයේ අගය $4$ වන $x$ හි අගයන්
(f) ශ්‍රිතයේ අගය $-4$ වන $x$ හි අගයන්

ලියා දක්වන්න.

## 12.3 $y = \pm (x \pm b)^2 + c$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාර

$y = \pm (x \pm b)^2 + c$ මගින් ද වර්ගජ ශ්‍රිතයක් දැක්වේ. මෙහි දී වර්ගජ ශ්‍රිතය විශේෂ ආකාරයකට, එනම් $y = \pm (x + b)^2 + c$ ආකාරයට ලියා ඇත. එසේ ලියා ඇති විට, ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරයෙහි සමහර ලක්ෂණ උකහා ගැනීම, ප්‍රස්තාරය ඇඳීමෙන් තොර ව ම සිදු කළ හැකි ය. පහත වගුවේ දැක්වෙන්නේ එසේ උකහා ගත හැකි ලක්ෂණ කිහිපයකි.

| ශ්‍රිතයේ සමීකරණය | හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ස්වභාවය | ශ්‍රිතයේ උපරිම/අවම අගය | ප්‍රස්තාරයේ උපරිම/අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක | ප්‍රස්තාරයේ සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය | ප්‍රස්තාරය $y$ - අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක |
|---|---|---|---|---|---|
| $y = (x + b)^2 + c$ | අවමයකි | $c$ | $(-b, c)$ | $x = -b$ | $(0, b^2 + c)$ |
| $y = -(x + b)^2 + c$ | උපරිමයකි | $c$ | $(-b, c)$ | $x = -b$ | $(0, -b^2 + c)$ |

වගුවේ දැක්වෙන ලක්ෂණ සත්‍යාපනය කර ගැනීම සඳහා පහත දැක්වෙන නිදසුන සලකා බලමු.

$y = (x+1)^2 - 2$ ශ්‍රිතය සලකමු. එය $b = 1$ හා $c = -2$ වන $y = (x+b)^2 + c$ ආකාරයේ වේ. එම ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය $x$ හි අගය $-4$ සිට $+2$ දක්වා ඇඳීමට අවශ්‍ය අනුරූප $y$ හි අගයන් පහත ආකාරයට වගුවක් ඇසුරෙන් ගණනය කරමු.

| $x$ | $-4$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $(x+1)^2$ | 9 | 4 | 1 | 0 | 1 | 4 | 9 |
| $-2$ | $-2$ | $-2$ | $-2$ | $-2$ | $-2$ | $-2$ | $-2$ |
| $y$ | 7 | 2 | $-1$ | $-2$ | $-1$ | 2 | 7 |
| $(x, y)$ | $(-4, 7)$ | $(-3, 2)$ | $(-2, -1)$ | $(-1, -2)$ | $(0, -1)$ | $(1, 2)$ | $(2, 7)$ |

$x$-අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක එකක් ද, $y$ අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක දෙකක් ද වන පරිදි පරිමාණය ගෙන, ඉහත ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය පහත දැක්වෙන ආකාරයට ඇඳ දැක්විය හැකි ය.



**සටහන:**
මෙම ප්‍රස්තාරයට අවම ලක්ෂ්‍යයක් ඇත. ශ්‍රිතයේ අවම අගය $-2\ (=c)$ වේ. ප්‍රස්තාරයේ අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක $(-1, -2)$ එනම්, $(-b, c)$ වන අතර සමමිති අක්ෂය $x = -1$ (එනම්, $x = -b$ වේ.)

වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය $x = \pm (x+b)^2 - c$ ආකාරයෙන් දී ඇති විට, ඉහත වගුවේ දක්වා ඇති ලක්ෂණ ආධාරයෙන්, ප්‍රස්තාරයේ දළ සටහනක් ඇඳිය හැකි ය. පහත නිදසුනේ එවැනි දළ සටහනක් අඳින ආකාරය පැහැදිලි කෙරේ.

**නිදසුන 1**

$y = -\ (x-2)^2 + 3$ හි ප්‍රස්තාරයේ දළ සටහනක් ඇඳ දක්වන්න.

මෙම ශ්‍රිතයේ $(x-2)^2$ හි සංගුණකය සෘණ නිසා ප්‍රස්තාරයෙහි හැරුම් ලක්ෂ්‍යය උපරිමයකි. එම උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක $(2, 3)$ වේ. සමමිති රේඛාව $x = 2$ වේ. තව ද, ප්‍රස්තාරය $y$ - අක්ෂය කපන ස්ථානය සොයා ගැනීම සඳහා $y = -\ (x-2)^2 + 3$ හි $x = 0$ ආදේශ කරමු. එවිට, $y = -(0-2)^2 + 3 = -1$ ලැබේ. ඒ අනුව, පහත ආකාරයේ දළ සටහනක් ඇඳිය හැකි ය.



**නිදසුන 2**

$y = x^2 + 3x - 4$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරයේ

(i) ස්වභාවය
(ii) සමමිති අක්ෂයේ සමීකරණය
(iii) ශ්‍රිතයේ උපරිම/අවම අගය
(iv) හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක

ලියා දක්වන්න.

ශ්‍රිතය $y = ax^2 + bx + c$ ආකාරයෙන් දී ඇත. මුලින් ම එය $y = (x + b)^2 + c$ ආකාරයෙන් ලියා ගනිමු. මේ සඳහා පහත ක්‍රමය යොදාගත හැකි ය.

$$y = x^2 + 3x - 4$$

$y = (x + \frac{3}{2})^2 - 4 - \frac{9}{4}$ , එනම් $y = (x + \frac{3}{2})^2 - \frac{25}{4}$

(i) අවමයක් සහිත පරාවලයකි

(ii) $x = -\frac{3}{2}$ එනම් $x = -1\frac{1}{2}$

(iii) අවම අගය $-\frac{25}{4}$ වේ.

(iv) $(-\frac{3}{2}, -\frac{25}{4})$

**12.3 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතය ඊට ඉදිරියෙන් සඳහන් කර ඇති $x$ හි අගය පරාසය තුළ සුදුසු පරිමාණයක් තෝරා ගෙන ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = (x - 2)^2 - 3 \quad (-1 \leq x \leq 5)$ (ii) $y = (x + 3)^2 - 4 \quad (-6 \leq x \leq 0)$

ඉහත එක් එක් ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්

**a.** ශ්‍රිතයේ අවම අගය
**b.** ප්‍රස්තාරයේ අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
**c.** සමමිති අක්ෂය ඇඳ එහි සමීකරණය
**d.** ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
**e.** $y = 0$ වන $x$ හි අගයයන්
**f.** ශ්‍රිතය ඍණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය

ලියා දක්වන්න.

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතය ඊට ඉදිරියෙන් සඳහන් කර ඇති $x$ හි අගය පරාසය තුළ සුදුසු පරිමාණයක් තෝරා ගෙන ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = -(x + 2)^2 + 2 \quad (-5 \leq x \leq 1)$ (ii) $y = -(x - 1)^2 + 3 \quad (-2 \leq x \leq 4)$

ඉහත ඇඳි එක් එක් ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්

**a.** ශ්‍රිතයේ උපරිම අගය
**b.** ප්‍රස්තාරයේ උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
**c.** ශ්‍රිතයේ සමමිති රේඛාව ඇඳ එහි සමීකරණය
**d.** ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
**e.** ශ්‍රිතය ඍණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
**f.** $y = 0$ වන $x$ හි අගයයන්
**g.** ශ්‍රිතය ධන ව වැඩි වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
**h.** ශ්‍රිතය ඍණ ව අඩු වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය

ලියා දක්වන්න.

**3.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතයේ දළ සටහනක් ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = (x - 2)^2 - 3$
(ii) $y = 2 - (x + 5)^2$
(iii) $y = x^2 + 6x - 1$

**4.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතය මගින් නිරූපණය වන ප්‍රස්තාරය නොඇඳ, ශ්‍රිතයේ

**a.** ස්වභාවය
**b.** සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය
**c.** උපරිම/අවම අගය
**d.** හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.

(i) $y = (x + 2)^2 - 3$
(ii) $y = -(x - 2)^2 + 4$
(iii) $y = -(x - \frac{3}{2})^2 + 1$
(iv) $y = 1\frac{1}{2} - (x - \frac{1}{2})^2$
(v) $y = 3\frac{1}{3} + (x + 2\frac{1}{2})^2$
(vi) $y = (x^2 + 6x + 5)$

## 12.4 $y = \pm(x \pm a)(x \pm b)$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාර

$y = \pm(x + a)(x + b)$ මගින් ද වර්ගජ ශ්‍රිතයක් දැක්වේ. මෙහි දී වර්ගජ ශ්‍රිතය විශේෂ ආකාරයකට, එනම් $y = \pm(x + a)(x + b)$ ආකාරයට දී ඇත. එසේ දී ඇති විට, ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරයෙහි සමහර ලක්ෂණ උකහා ගැනීම, ඉහත කොටසේ පරිදි ම ප්‍රස්තාරය ඇඳීමෙන් තොර ව ම සිදු කළ හැකි ය. පහත වගුවේ දැක්වෙන්නේ එසේ උකහා ගත හැකි ලක්ෂණ කිහිපයකි.

| ශ්‍රිතයේ සමීකරණය | හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ස්වභාවය | ප්‍රස්තාරයේ උපරිම/අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක | ප්‍රස්තාරයේ සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය | ප්‍රස්තාරය $x$-අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍ය | ප්‍රස්තාරය $y$ - අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍යය |
|---|---|---|---|---|---|
| $y = (x + a)(x + b)$ | අවමයකි | $\left(-\frac{(a+b)}{2}, -\frac{(a-b)^2}{4}\right)$ | $x = -\frac{(a+b)}{2}$ | $(-a, 0)$ හා $(-b, 0)$ | $(0, +ab)$ |
| $y = -(x + a)(x + b)$ | උපරිමයකි | $\left(-\frac{(a+b)}{2}, \frac{(a-b)^2}{4}\right)$ | $x = -\frac{(a+b)}{2}$ | $(-a, 0)$ හා $(-b, 0)$ | $(0, -ab)$ |

ඉහත වගුවේ දැක්වෙන ලක්ෂණ සත්‍යාපනය කර ගැනීම සඳහා පහත දැක්වෙන නිදසුන සලකා බලන්න.

$y = -(x-1)(x-4)$ ශ්‍රිතය සලකමු. එය, $y = -(x+a)(x+b)$ ආකාරයේ වේ. ($a = -1$ හා $b = -4$). එහි ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට අවශ්‍ය $x$ හි අගය ලබා ගැනීමට පහත පරිදි අගය වගුවක් සකස් කරමු.

| $x$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ | $4$ | $5$ | $6$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $-(x-1)(x-4)$ | $-10$ | $-4$ | $0$ | $2$ | $2$ | $0$ | $-4$ | $-10$ |
| $(x, y)$ | $(-1, -10)$ | $(0, -4)$ | $(1, 0)$ | $(2, 2)$ | $(3, 2)$ | $(4, 0)$ | $(5, -4)$ | $(6, -10)$ |

$x$ අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක එකක් ද, $y$ අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 10කින් ඒකක දෙකක් ද වන පරිදි පරිමාණය ගෙන, ඉහත ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය පහත දැක්වෙන ආකාරයට ඇඳ දැක්විය හැකි ය.




මෙම ප්‍රස්තාරය, වගුවේ දී ඇති ලක්ෂණ සපුරාලන බව, ඉහත 12.3 කොටසේ නිදසුනේ දී මෙන් තහවුරු කර ගන්න.

වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය $y = \pm(x+a)(x+b)$ ආකාරයෙන් දී ඇති විට, ඉහත වගුවේ දක්වා ඇති ලක්ෂණ ආධාරයෙන්, ප්‍රස්තාරයේ දළ සටහනක් ඇඳිය හැකි ය. පහත නිදසුනෙන් එවැනි දළ සටහනක් අඳින ආකාරය පැහැදිලි කෙරේ.

**නිදසුන 1**

$y = -(x + 3)(x - 1)$ හි ප්‍රස්තාරයේ දළ සටහනක් ඇඳ දක්වන්න.

මෙය, $a = 3$ හා $b = -1$ වන $y = -(x + a)(x + b)$ ආකාරයේ ශ්‍රිතයකි. මෙම ශ්‍රිතයේ $x$ හි සංගුණකය සෘණ නිසා ප්‍රස්තාරයෙහි හැරුම් ලක්ෂ්‍යය උපරිමයකි. $x$ - අක්ෂය කපන ලක්ෂ්‍ය වන්නේ $(-3, 0)$ හා $(1, 0)$ යි. උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක වන්නේ $\left(-\frac{(a+b)}{2}, \frac{+(a-b)^2}{4}\right) = (-1, +4)$ යි. ඒ අනුව, පහත ආකාරයේ දළ සටහනක් ඇඳිය හැකි ය.




**නිදසුන 2**

$y = x^2 + 5x - 14$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය නොඇඳ, ප්‍රස්තාරයේ

(i) ස්වභාවය
(ii) සමමිති අක්ෂයේ සමීකරණය
(iii) උපරිම/අවම අගය
(iv) හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක
(v) $x$ අක්ෂය ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යවල ඛණ්ඩාංක

ලියා දක්වන්න.

දැන් මෙම ශ්‍රිතය $y = (x + a)(x + b)$ ආකාරයට සකසා ගනිමු. සාධක සෙවීමෙන්, එය

$y = (x - 2)(x + 7)$ ලෙස ලියා ගත හැකි ය.

(i) ශ්‍රිතය අවම අගයක් සහිත පරාවලයකි.

(ii) $a = -2$ හා $b = 7$ නිසා සමමිති අක්ෂය වන්නේ

$$x = -(a + b)/2 = -(-2 + 7)/2$$

$$x = -\frac{5}{2}$$

(iii) අවම අගය $\dfrac{-(a-b)^2}{4}$ මගින් ලැබෙන නිසා,

අවම අගය $= \dfrac{-(-2-7)^2}{4} = -\dfrac{81}{4}$

(iv) අවම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක $(-\frac{5}{2}, -\frac{81}{4})$

(v) ප්‍රස්තාරය $x$-අක්ෂය ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යවල ඛණ්ඩාංක $(-a, 0)$ හා $(-b, 0)$ මගින් ලැබෙන නිසා $(2, 0)$ හා $(-7, 0)$ වේ.

**12.4 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතයෙහි ප්‍රස්තාරය, ඊට ඉදිරියෙන් සඳහන් කර ඇති $x$ හි අගය පරාසය තුළ සුදුසු පරිමාණයක් තෝරා ගෙන ඇඳ දක්වන්න.

(a) $y = (x+1)(x+6)$ $\quad(-7 \leq x \leq 0)$
(b) $y = (x-2)(x-5)$ $\quad(0 \leq x \leq 7)$
(c) $y = -(x+1)(x+3)$ $\quad(-5 \leq x \leq 1)$
(d) $y = -(x-5)(x-3)$ $\quad(+1 \leq x \leq 7)$

ඉහත ඇඳි එක් එක් ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්
(i) $y$ ශූන්‍ය වන $x$ හි අගයයන්
(ii) ශ්‍රිතයේ සමමිති රේඛාව ඇඳ, එහි සමීකරණය
(iii) ශ්‍රිතයේ අවම/උපරිම අගය
(iv) ප්‍රස්තාරයේ අවම/උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංකය
(v) ශ්‍රිතය ධන වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(vi) ශ්‍රිතය ඍණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය
(vii) අදාළ $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය තුළ $y$ හි විචලනයේ ස්වභාවය
ලියා දක්වන්න.

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිතයේ දළ සටහනක් ඇඳ දක්වන්න.

(i) $y = (x-3)(x+5)$
(ii) $y = (x-1)(x-2)$
(iii) $y = -(x+3)(x-6)$

**3.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ශ්‍රිත මගින් නිරූපණය වන ප්‍රස්තාර නොඇඳ

**a.** ප්‍රස්තාරයේ ස්වභාවය **b.** සමමිති රේඛාවේ සමීකරණය
**c.** උපරිම/අවම අගය **d.** හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.

(i) $y = (x-2)\ (x+3)$ (ii) $y = (x+1)\ (x-4)$ (iii) $y = (x-4)\ (x-1)$
(iv) $y = -(x-\frac{1}{2})\ (x+3)$ (v) $y = x^2 - 1\frac{1}{2}x - 2\frac{1}{2}$ (vi) $y = x^2 - 4x + 7$
(vii) $y = -x^2 - 6x - 5$ (viii) $y = -x^2 + 12x + 35$ (ix) $y = x^2 - x + 4$

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.** ***(a)*** $-2 \leq x \leq 5$ ප්‍රාන්තරය තුළ අඳින ලද වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය රූපයේ දැක්වේ. ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්,




(i) $x = 3$ විට $y$ හි අගය සොයන්න.

(ii) සමමිති රේඛාව ඇඳ, එහි සමීකරණය ලියා දක්වන්න.

(iii) ශ්‍රිතය සෘණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.

(iv) මෙම වර්ගජ ශ්‍රිතය $y = (x - a)^2 + b$ ආකාරයට ප්‍රකාශ කළ හොත්, $a$ හා $b$ හි අගය සොයන්න.

(v) ඉහත (iv) අනුව $y = 0$ වන $x$ හි අගයන් ලබා ගන්න.

(vi) මෙම ශ්‍රිතයේ සමමිති රේඛාවම සහිත වූ ද උපරිම අගය 5 වූ $x^2$ සංගුණකය 1 වන ශ්‍රිතය ලියා දක්වන්න.

***(b)*** $-3 \leq x \leq 4$ ප්‍රාන්තරය තුළ අඳින ලද වර්ගජ ශ්‍රිතයක ප්‍රස්තාරය රූපයේ දැක්වේ.




(i) $y = 0$ වන $x$ හි අගයයන් ලියා දක්වන්න.

(ii) ඉහත (i) හි පිළිතුර ඇසුරෙන්, අඳිනු ලැබූ ප්‍රස්තාරයට අදාළ වර්ගජ ශ්‍රිතය $y = -(x-a)(x-b)$ ආකාරයට ප්‍රකාශ කළ හොත් ලැබෙන, $a$ හා $b$ හි අගයයන් ලියා දක්වන්න.

(iii) ඉහත (ii) හි $a$ හා $b$ අගයයන් ආදේශ කර ලැබෙන වර්ගජ ශ්‍රිතය $y = -(x-p)^2 + q$ ආකාරයට ප්‍රකාශ කර, ශ්‍රිතයේ උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලබා ගෙන, එම අගය ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන් තහවුරු කරන්න.

(iv) $y \leq -4$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.

(v) ශ්‍රිතයේ අගය ධන ව වැඩි වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.

**2.** $(x+2)$ හා $(3-x)$ යනු සංඛ්‍යා දෙකකි. $y = (x+2)(3-x)$ මගින් එම සංඛ්‍යා දෙකෙහි ගුණිතය දැක්වේ.

(i) පහත දැක්වෙන වගුවේ හිස්තැන් පුරවන්න.

| $x$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ | $4$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | $-6$ | ___ | ___ | $6$ | ___ | $4$ | ___ | $-6$ |

(ii) සුදුසු පරිමාණයක් ගෙන ඉහත $y$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳ දක්වන්න.
අඳිනු ලැබූ ප්‍රස්තාරය භාවිතයෙන්

(iii) ශ්‍රිතයේ උපරිම අගය සොයන්න.
(iv) ශ්‍රිතය උපරිම වන $x$ හි අගය සොයන්න.
(v) ශ්‍රිතය ශූන්‍ය වන $x$ හි අගයයන් ලියා දක්වන්න.
(vi) $y > 3$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.
(vii) $x$ කුමන අගය ප්‍රාන්තරය තුළ විචලනය වන විට ශ්‍රිතය ක්‍රමයෙන් වැඩි වේ ද?
(viii) $x$ හි කුමන අගය ප්‍රාන්තරයක් තුළ දී ශ්‍රිතය සඳහා ධන අගයක් ලැබේ ද?
(ix) $-1 \leq x \leq 3$ පරාසය තුළ ශ්‍රිතයේ උපරිම හා අවම අගය ලියා දක්වන්න.
(x) $5 \leq x \leq 8$ පරාසය තුළ ශ්‍රිතයේ උපරිම හා අවම අගය ලියා දක්වන්න.

**3.** $y = (x-2)^2 - 2$ ශ්‍රිතයේ දී ඇති $x$ හි අගය කිහිපයකට අනුරූප $y$ හි අගයන් ඇතුළත් අසම්පූර්ණ වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ | $4$ | $5$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | $7$ | $2$ | $-1$ | $-2$ | ___ | $2$ | $7$ |

(i) වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.
(ii) සුදුසු පරිමාණයක් තෝරාගෙන ඉහත ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය අඳින්න.
(iii) ශ්‍රිතයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.
(iv) $y < 0$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.
(v) ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන් හා වීජීය ක්‍රමයෙන් $x^2 - 4x + 2 = 0$ සමීකරණයේ මූල සොයන්න.
(vi) ශ්‍රිතයේ අගය 3 වන්නේ $x$ හි කුමන අගයන් සඳහා ද යන්න ලියා දක්වන්න.

**4.** $y = -(x+1)(x-3)$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට සුදුසු $x$ හා $y$ හි අගය ඇතුළත් අසම්පූර්ණ වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ | $4$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | ___ | $0$ | $3$ | $4$ | $3$ | ___ | $-5$ |

(i) $x = -2$ විට හා $x = 3$ විට $y$ හි අගය සොයන්න.
(ii) සුදුසු පරිමාණයක් ගෙන ඉහත ප්‍රස්තාරය ඇඳ දක්වන්න.
(iii) ප්‍රස්තාරයේ උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.
(iv) $y = 0$ වන $x$ හි අගයන් ලබා ගෙන, ඒ ඇසුරෙන් ශ්‍රිතයේ උපරිම අගය නිවැරදි බව තහවුරු කරන්න.
(v) $y \geq -1$ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.
(vi) $-x^2 + 2x + 3 = 0$ සමීකරණයේ මූල ලියා දක්වන්න.
(vii) $1 \leq x \leq 4$ ප්‍රාන්තරය තුළ ශ්‍රිතයේ හැසිරීම විස්තර කරන්න.

**5.** $y = 5 - x - x^2$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීමට සුදුසු $x$ හා $y$ හි අගය ඇතුළත් අසම්පූර්ණ වගුවක් පහත දැක්වේ.

| $x$ | $-4$ | $-3$ | $-2$ | $-1$ | $0$ | $1$ | $2$ | $3$ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| $y$ | ___ | $-1$ | $3$ | $5$ | $5$ | ___ | $-1$ | $-7$ |

(i) $x = -4$ හා $x = 1$ විට $y$ හි අගය සොයන්න.
(ii) සුදුසු පරිමාණයක් ගෙන, ඉහත ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳ දක්වන්න.
(iii) ප්‍රස්තාරයේ උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ලියා දක්වන්න.
(iv) ශ්‍රිතයේ අගය $-5$ සිට $+3$ තෙක් වැඩි වන විට $x$ හි අගය පරාසය ලියා දක්වන්න.
(v) ශ්‍රිතය ඍණ වන $x$ හි අගය ප්‍රාන්තරය ලියා දක්වන්න.
(vi) $-x^2 - x + 5 = 0$ සමීකරණයේ මූල ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන් ලියා දක්වන්න.
(vii) $y - 3 = 5 - x - x^2$ ශ්‍රිතයේ උපරිම ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක අපෝහනය කරන්න.

# 13




**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- පරිමේය සංගුණක සහිත සමගාමී සමීකරණ ගොඩනැගීමට හා විසඳීමට
- සාධකවලට වෙන් කිරීමෙන්, වර්ග පූරණයෙන් හා සූත්‍රය භාවිතයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## සමගාමී සමීකරණ විසඳීම

සමගාමී සමීකරණ විසඳීම සම්බන්ධ ව ඔබ මීට පෙර ලබා ගත් දැනුම පුනරීක්ෂණය සඳහා පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

### පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය

**1.** පහත සඳහන් සමගාමී සමීකරණ විසඳන්න.

**a.** $6x + 2y = 1$
$4x - y = 3$

**b.** $a + 2b = 3$
$2a + 3b = 4$

**c.** $m - 4n = 6$
$3m + 2n = 4$

**d.** $9p - 2q = 13$
$7p - 3q = 0$

**e.** $2x + 3y = 12$
$3x - 4y = 1$

**f.** $3a + 12 = 2b$
$13 + 2a = 3b$

**2.** සරත් ළඟ රුපියල් දෙකේ හා රුපියල් පහේ කාසි 20ක් තිබේ. ඒවායේ මුළු වටිනාකම රුපියල් 55කි. සරත් ළඟ ඇති රුපියල් දෙකේ කාසි ගණන $x$ ද රුපියල් පහේ කාසි ගණන $y$ ද ලෙස සලකා,

(i) දී ඇති තොරතුරු දැක්වීමට සමීකරණ දෙකක් ලියන්න

(ii) එමගින්, සරත් ළඟ ඇති රුපියල් දෙකේ හා රුපියල් පහේ කාසි ගණන සොයන්න.

**3.** මාලනී හා නාලනී ළඟ යම් මුදල් ප්‍රමාණ ඇත. මාලනී ළඟත් නාලනී ළඟත් ඇති මුදල්වල ඓක්‍යයට රුපියල් 30ක් එකතු වූ විට මුළු මුදල රුපියල් 175ක් වේ. නාලනී ළඟ ඇත්තේ මාලනී ළඟ ඇති මුදලේ දෙගුණයට වඩා රුපියල් 95ක් අඩුවෙනි. මාලනී ළඟ ඇති මුදල රුපියල් $x$ ද, නාලනී ළඟ ඇති මුදල රුපියල් $y$ යැයි ද සලකා

(i) දී ඇති තොරතුරු භාවිත කොට සමීකරණ යුගලයක් ලියන්න

(ii) එමගින්, මාලනී ළඟත් නාලනී ළඟත් ඇති මුදල් වෙන වෙන ම සොයන්න.

**4.** "පොත් 2ක් හා පෑනක් මිල දී ගැනීමට රුපියල් 65ක් වැය වේ. එවැනි පෑන් 2ක් මිල දී ගැනීමට වැය වන මුදලින් එවැනි පොතක් මිල දී ගත හැකි වේ." යන තොරතුරු ඇසුරෙන් සමගාමී සමීකරණ යුගලක් ගොඩනගා පොතක මිලත්, පෑනක මිලත් වෙන වෙන ම සොයන්න.

## 13.1 භාගමය සංගුණක සහිත සමගාමී සමීකරණ

සමගාමී සමීකරණ යුගලයක අඥාතවල සංගුණක නිඛිල වන විට දී එම සමගාමී සමීකරණ විසඳා අඥාතවල අගය සෙවීමට මින් පෙර අපි උගත්තෙමු. මෙතැන් සිට සංගුණක ලෙස භාග යෙදෙන සමගාමී සමීකරණ ගොඩනැගීම හා විසඳීම පිළිබඳ ව නිදසුන් ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

කමල් හා නිමල් ළඟ යම් මුදල් ප්‍රමාණයක් ඇත. කමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{2}$ කට නිමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{3}$ ක් එකතු කළ විට රුපියල් 20ක් ලැබේ. කමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{4}$ ක් නිමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{6}$ කට සමාන නම්, දෙදෙනා ළඟ ඇති මුදල් ප්‍රමාණ වෙන වෙන ම සොයන්න.

මෙම ගැටලුව සමගාමී සමීකරණ යුගලයක් ගොඩනගා විසඳන අයුරු සලකා බලමු.
කමල් ළඟ ඇති මුදල් ප්‍රමාණය රුපියල් $x$ ද, නිමල් ළඟ ඇති මුදල් ප්‍රමාණය රුපියල් $y$ ද ලෙස ගනිමු.

එවිට,

කමල් ළඟ ඇති මුදලෙන් $\frac{1}{2}$ ක් වන $\frac{1}{2}x$ හා නිමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{3}$ ක් වන $\frac{1}{3}y$ එකතු කළ විට $\frac{1}{2}x + \frac{1}{3}y$ ලැබේ. එය රුපියල් 20ට සමාන බැවින්

$$\frac{1}{2}x + \frac{1}{3}y = 20 \text{ ——— } ①$$ ලෙස එක් සමීකරණයක් ලැබේ.

එලෙස ම, කමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{4}$ ක් නිමල් ළඟ ඇති මුදලින් $\frac{1}{6}$ කට සමාන නිසා

$$\frac{1}{4}x = \frac{1}{6}y$$ සමීකරණය ලැබේ.

එය $\frac{1}{4}x - \frac{1}{6}y = 0$ ——— ② ලෙස ලිවිය හැකි වේ.

සංගුණක ලෙස භාග අඩංගු සමගාමී සමීකරණ විසඳීමේ දී ප්‍රථමයෙන් එම සංගුණක, නිඛිල බවට හරවා ගෙන, විසඳීම බොහෝ විට පහසු ය. ඒ අනුව ① සමීකරණයේ සංගුණකවල හරයන්ගේ කුඩා පොදු ගුණාකාරයෙන් සමීකරණය ගුණ කිරීමෙන්, පහසුවෙන් සංගුණක නිඛිල බවට හරවා ගත හැකි ය.

එමනිසා, ① සමීකරණය 2 හා 3 හි කු.පො.ගු. වන 6න් හා ② සමීකරණය 4 හා 6 හි කු.පො.ගු. වන 12න් ගුණ කරමු.

① × 6න්; $6 \times \frac{1}{2}x + 6 \times \frac{1}{3}y = 6 \times 20$

$$\therefore \quad 3x + 2y = 120 \text{ ——— } ③$$

② × 12න්; $12 \times \frac{1}{4}x - 12 \times \frac{1}{6}y = 12 \times 0$

$$3x - 2y = 0 \text{ ——— } ④$$

දැන් ① හා ② සමීකරණ විසඳීම වෙනුවට, එයට තුල්‍ය වන ③ හා ④ විසඳීම කළ හැකි ය. එමනිසා, ③ හා ④ සමීකරණ විසඳමු.

③ + ④ $(3x + 2y) + (3x - 2y) = 120 + 0$

$$3x + 2y + 3x - 2y = 120$$

$$\frac{6x}{6} = \frac{120}{6}$$

$$x = 20$$

$x = 20$ ④ සමීකරණයෙහි ආදේශයෙන්

$$3 \times 20 - 2y = 0$$

$$2y = 60$$

$$y = 30$$

∴ කමල් ළඟ ඇති මුදල = රුපියල් 20

නිමල් ළඟ ඇති මුදල = රුපියල් 30

---

සටහන: මෙම ගැටලුවේ දී සංගුණක නිඛිල ආකාරයට හරවා ගත් පසු සමීකරණ එකතු කිරීමෙන් $y$ ඉවත් කොට අපි $x$ හි අගය සෙව්වෙමු. අවශ්‍ය නම් එක් අඥාතයක් උක්ත කර අනෙක් සමීකරණයේ ආදේශයෙන් ද පිළිතුර ලබා ගත හැකි ය. එවැනි නිදසුනක් දැන් විමසා බලමු.

---

**නිදසුන 2** විසඳන්න:

$$\frac{1}{6}a - \frac{1}{5}b = -2 \text{ ——— } ①$$

$$\frac{1}{3}a + \frac{1}{4}b = 9 \text{ ——— } ②$$

මෙම සමීකරණ යුගලයෙන්, එක් අඥාතයක් උක්ත කර අනෙක් සමීකරණයට ආදේශ කොට විසඳමු.

මේ සඳහා $\frac{1}{6}a - \frac{1}{5}b = -2$

$$\frac{1}{6}a = -2 + \frac{1}{5}b$$

$$a = -12 + \frac{6}{5}b \text{ (දෙපස ම 6න් ගුණ කිරීමෙන්) ——— } ③$$

මෙම $a$ හි අගය ② සමීකරණයට ආදේශ කරමු.

$$\frac{1}{3}a + \frac{1}{4}b = 9$$

$$\frac{1}{3}(-12 + \frac{6}{5}b) + \frac{1}{4}b = 9$$

$$-4 + \frac{2}{5}b + \frac{1}{4}b = 9$$

4හි හා 5 හි කු.පො.ගු. වන 20 පොදු හරය ලෙස සකසා ගෙන භාග සුළු කරමු.

$$\frac{8}{20}b + \frac{5}{20}b = 9 + 4$$

$$\frac{13}{20}b = 13$$

$$b = \frac{13 \times 20}{13}$$

$$b = 20$$

$b = 20$ ③ සමීකරණය ට ආදේශයෙන් (මෙහි දී ඕනෑ ම සමීකරණය ට ආදේශ කළ හැකි වේ.)

$$a = -12 + \frac{6}{5}b$$

$$a = -12 + \frac{6}{5} \times 20$$

$$a = -12 + 24$$

$$a = 12$$

එනම් විසඳුම් $a = 12$ හා $b = 20$ වේ.

ඉහත සමගාමී සමීකරණ යුගලයේ විසඳුම වන $a = 12$ හා $b = 20$ යන අගයන් එම සමීකරණවලට ආදේශ කිරීමෙන් එම විසඳුම සත්‍ය බව වටහා ගත හැකි වේ.

$a = 12$ හා $b = 20$ ① සමීකරණයේ වම් පැත්තට ආදේශ කරමු.

$$\frac{1}{6}a - \frac{1}{5}b = -2$$

$$\text{වම් පැත්ත} = \frac{1}{6}a - \frac{1}{5}b$$

$$= \frac{1}{6} \times 12 - \frac{1}{5} \times 20$$

$$= 2 - 4$$

$$= -2$$

එනම් වම් පැත්ත = දකුණු පැත්ත

$\therefore$ $\frac{1}{6}a - \frac{1}{5}b = -2$ සමීකරණය, $a = 12$ හා $b = 20$ මගින් තෘප්ත වේ.

එමෙන් ම,

$a = 12$ හා $b = 20$ ② සමීකරණයේ වම් පැත්තට ආදේශ කරමු.

$$\frac{1}{3}a + \frac{1}{4}b = 9$$

වම් පැත්ත $= \frac{1}{3}a + \frac{1}{4}b$

$$= \frac{1}{3} \times 12 + \frac{1}{4} \times 20$$

$$= 4 + 5$$

$$= 9$$

$\therefore$ වම් පැත්ත = දකුණු පැත්ත

එනම් $\frac{1}{3}a + \frac{1}{4}b = 9$ සමීකරණයද $a = 12$ හා $b = 20$ මගින් තෘප්ත වේ.

මේ අනුව $a = 12$ හා $b = 20$ නිවැරදි විසඳුම බව පැහැදිලි ය.

**නිදසුන 3** විසඳන්න:

$$\frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n = 1$$

$$\frac{5}{6}m + \frac{1}{3}n = 4$$

$\frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n = 1$ —— ①

$\frac{5}{6}m + \frac{1}{3}n = 4$ —— ② ලෙස ගනිමු.

නිදසුන 1 හි පරිදි මෙම සමීකරණවල භාගමය සංගුණක, නිඛිල බවට පත් කර විසඳිය හැකි ය. තව ද, එක් විචල්‍යයක භාගමය සංගුණක සමාන කිරීමෙන් ද විසඳිය හැකි වේ. මේ සඳහා ② සමීකරණය 2න් ගුණ කිරීමෙන් $n$ හි සංගුණක සමාන කර ගනිමු.

② × 2න් $\frac{10}{6}m + \frac{2}{3}n = 8$ —— ③

දැන්, ① හා ② සමීකරණ වෙනුවට ① හා ③ සමීකරණ විසඳිය හැකි ය.

③ − ① න් $\left(\frac{10}{6}m + \frac{2}{3}n\right) - \left(\frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n\right) = 8 - 1$

$$\frac{10}{6}m + \frac{2}{3}n - \frac{1}{2}m - \frac{2}{3}n = 7$$

$$\frac{10}{6}m - \frac{3}{6}m = 7$$

$$\frac{7}{6}m = 7$$

$$7m = 7 \times 6$$

$$m = 6$$

$m = 6$ ① ට ආදේශ කරමු.

$$\frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n = 1$$

$$\frac{1}{2} \times 6 + \frac{2}{3}n = 1$$

$$3 + \frac{2}{3}n = 1$$

$$\frac{2}{3}n = 1 - 3$$

$$\frac{2}{3}n = -2$$

$$2n = -6$$

$$n = -3$$

එනම්, විසඳුම $m = 6$ හා $n = -3$ වේ.

පෙර විසඳූ ගැටලුවේ මෙන් ම $m = 6$ හා $n = -3$ මුල් සමීකරණවල ආදේශ කර බැලීමෙන් පිළිතුරේ නිවැරදි බව සහතික කර ගත හැකි ය.

$m = 6$ හා $n = -3$ යන විසඳුම් ආදේශ කරමු.

$$\frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n = 1 \quad \text{①}$$

වම් පැත්ත $= \frac{1}{2}m + \frac{2}{3}n$

$= \frac{1}{2} \times 6 + \frac{2}{3} \times (-3)$

$= 3 - 2$

$= 1$

$\therefore$ වම් පැත්ත = දකුණු පැත්ත

$$\frac{5}{6}m + \frac{1}{3}n = 4 \quad \text{②}$$

වම් පැත්ත $= \frac{5}{6}m + \frac{1}{3}n$

$= \frac{5}{6} \times 6 + \frac{1}{3} \times (-3)$

$= 5 - 1$

$= 4$

$\therefore$ වම් පැත්ත = දකුණු පැත්ත

ඒ අනුව, $m = 6$ හා $n = -3$ යන විසඳුම නිවැරදි ය.

**13.1 අභ්‍යාසය**

**1.** විසඳන්න.

**(a)** $\frac{3}{5}a + \frac{1}{3}b = 3$

$\frac{1}{2}a - \frac{1}{3}b = 8$

**(b)** $\frac{3}{5}x - \frac{1}{2}y = 9$

$\frac{1}{4}x - \frac{1}{2}y = 2$

**(c)** $\frac{1}{3}x + \frac{1}{2}y = 4$

$\frac{1}{2}x - y = 1$

**(d)** $\frac{2}{7}p - \frac{1}{3}q = 5$

$\frac{1}{2}p - 1\frac{2}{3}q = 12$

**(e)** $\frac{m}{4} + \frac{5n}{3} = 36$

$\frac{3m}{8} - \frac{5n}{12} = -2$

**(f)** $\frac{2x}{3} + \frac{3y}{2} = -1$

$4x - 5y = 22$

**2.** පාසලක පැවති උත්සවයක, සංග්‍රහය සඳහා වැය වන මුදලින් $\frac{1}{2}$ ක්ද සැරසිලි සඳහා වැය වන මුදලින් $\frac{1}{3}$ ක් ද දැරීමට ආදිශිෂ්‍ය සංගමය විසින් එකඟ විය. ඒ අනුව ආදිශිෂ්‍ය සංගමයෙන් ලබාදුන් මුදල රුපියල් 20 000කි. සංග්‍රහ හා සැරසිලි සඳහා වැයවන ඉතිරි මුදල සුභ සාධක සංගමය මගින් දරන ලදි. ඒ අනුව සුභසාධක සංගමය රුපියල් 30 000ක් ලබා දුනි.

(i) සංග්‍රහ කටයුතු සඳහා වියදම් වූ මුදල රුපියල් $x$ ද සැරසිලි සඳහා වියදම් වූ මුදල රුපියල් $y$ ලෙස ද සලකා, මෙම තොරතුරු දැක්වීමට සමීකරණ යුගලයක් ලියන්න.

(ii) එම සමගාමී සමීකරණ යුගල විසඳා, සංග්‍රහ කටයුතු හා සැරසිලි සඳහා වියදම් වූ මුදල් ප්‍රමාණ වෙන වෙන ම සොයන්න.

## 13.2 සාධක භාවිතයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම

$ax^2 + bx + c = 0$ ආකාරයේ වර්ගජ සමීකරණයක විසඳුම් (එනම්, මූල) සොයන ආකාරය මීට පෙර ඔබ උගෙන ඇත. එවැනි උදාහරණ කීපයක් පුනරීක්ෂණය කරමු.

**නිදසුන 1**

$x^2 - 5x + 6 = 0$ වර්ගජ සමීකරණයේ මූල සොයන්න.

$(x - 2)(x - 3) = 0$ (සාධක සෙවීමෙන්)

$\therefore x - 2 = 0$ හෝ $x - 3 = 0$ විය යුතු ය.

$\therefore x = 2$ හෝ $x = 3$

$\therefore x = 2$ හා $x = 3$ මෙම සමීකරණයේ විසඳුම් වේ.

**නිදසුන 2**

$2x^2 + 3x - 9 = 0$ හි මූල සොයන්න.

$2x^2 + 6x - 3x - 9 = 0$

$2x(x + 3) - 3(x + 3) = 0$

$(2x - 3)(x + 3) = 0$ (සාධක සෙවීමෙන්)

$2x - 3 = 0$ හෝ $x + 3 = 0$ විය යුතු ය.

$x = \frac{3}{2}$ හෝ $x = -3$

$x = 1\frac{1}{2}$ හා $x = -3$ මෙම සමීකරණයේ මූල වේ.

දැන් තරමක් සංකීර්ණ ගැටලුවක් විසඳමු.

**නිදසුන 3**

$\frac{3}{2x - 1} - \frac{2}{3x + 2} = 1$ හි මූල සොයන්න.

මෙහි වර්ගජ සමීකරණයක් පෙනෙන්නට නැත. එහෙත්, මෙම සමීකරණය භාග රහිත සමීකරණයකට හැරවූ විට වර්ගජ සමීකරණයක් ලැබේ. ඒ සඳහා, මුලින් ම, සමීකරණයේ වම්පස පොදු හරය සලකමු (මුළු සමීකරණයම $2x - 1$හි හා $3x + 2$ හි කුඩා පොදු ගුණාකාරයෙන් ගුණ කිරීමෙන් ද මෙය කළ හැකි ය).

$\frac{3(3x + 2) - 2(2x - 1)}{(2x - 1)(3x + 2)} = 1$ (වම් පස තනි භාගයක් ලෙස ලිවීමෙන්)

$3(3x + 2) - 2(2x - 1) = (2x - 1)(3x + 2)$ (හරස් ගුණිතයෙන්)

$9x + 6 - 4x + 2 = 6x^2 + 4x - 3x - 2$ (ප්‍රසාරණය කිරීමෙන්)

$6x^2 - 4x - 10 = 0$ (සුළු කිරීමෙන්)

$3x^2 - 2x - 5 = 0$ (සමීකරණයේ සියලු පද 2න් බෙදීමෙන්)

$3x^2 - 5x + 3x - 5 = 0$

$x(3x - 5) + 1(3x - 5) = 0$

$(3x - 5)(x + 1) = 0$

$\therefore 3x - 5 = 0$ හෝ $x + 1 = 0$ මෙම සමීකරණ

$\therefore x = \frac{5}{3}$ හෝ $x = -1$

$\therefore x = 1\frac{2}{3}$ හෝ $x = -1$

$\therefore x = 1\frac{2}{3}$ හා $x = -1$ මෙම සමීකරණයේ මූල වේ.

නිදසුන් කීපයක් මගින් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම පුනරීක්ෂණය කළ අපි දැන් වර්ගජ සමීකරණ භාවිතයෙන් විසඳිය හැකි ගැටලුවක් පිළිබඳ ව විමසා බලමු.

**නිදසුන 4**

අනුයාත නිඛිල දෙකක ගුණිතය 12 වේ. එම සංඛ්‍යා යුගල සොයන්න.

මෙම ගැටලුව විසඳීම සඳහා වර්ගජ සමීකරණයක් යොදා ගන්නා ආකාරය විමසා බලමු. අනුයාත සංඛ්‍යා දෙකෙන් කුඩා සංඛ්‍යාව $x$ ලෙස ගනිමු. එවිට, අනෙක් සංඛ්‍යාව $x + 1$ වේ. ඒ අනුව,
අනුයාත සංඛ්‍යා යුගලය $x$ හා $(x + 1)$ ලෙස ගත හැකි ය.
මෙම සංඛ්‍යා දෙකේ ගුණිතය 12 බැවින්

$x \times (x + 1) = 12$ ලෙස ලිවිය හැකි වේ.

$\therefore\ x^2 + x - 12 = 0$

මෙහි වම් පස සාධක සෙවූ විට,

$(x - 3)(x + 4) = 0$ වේ.

$\therefore x - 3 = 0$ හෝ $x + 4 = 0$ විය යුතු ය.

$\therefore x = 3$ හෝ $x = -4$

$x = 3$ හා $x = -4$ ඉහත සමීකරණයේ විසඳුම වේ.
$x = 3$ විට අනුයාත සංඛ්‍යාව $(x + 1) = 3 + 1 = 4$ වේ.
$x = -4$ විට අනුයාත සංඛ්‍යාව $(x + 1) = -4 + 1 = -3$ වේ.

මේ අනුව ගුණිතය 12 වන අනුයාත නිඛිල සංඛ්‍යා යුගල දෙකක් ඇති අතර, ඒවා "3, 4" හා "– 3, – 4" වේ.

ඉහත $x^2 + x - 12 = 0$ වර්ගජ සමීකරණයේ විසඳුම් එම සමීකරණයට ආදේශ කර, එම විසඳුම් සත්‍ය බව වටහා ගත හැකි වේ.

$x^2 + x - 12 = 0$

$x = 3$ සමීකරණයේ වම් පැත්තට ආදේශ කරමු.

ව.පැ. $= x^2 + x - 12$
$= 3^2 + 3 - 12$
$= 9 + 3 - 12$
$= 12 - 12$
$= 0$

$\therefore$ ව.පැ. = දැ.පැ.

$x = -4$ සමීකරණයේ වම් පැත්තට ආදේශ කරමු.

ව.පැ. $= x^2 + x - 12$
$= (-4)^2 + (-4) - 12$
$= 16 - 4 - 12$
$= 16 - 16$
$= 0$

$\therefore$ ව.පැ. = දැ.පැ.

මේ අනුව $x^2 + x - 12 = 0$ සමීකරණයේ විසඳුම් 3 හා $-4$ බව සනාථ වේ.

**නිදසුන 5**

සෘජුකෝණාස්‍රාකාර ඉඩමක දිග එහි පළලට වඩා මීටර 5ක් දිගින් වැඩි වේ. එහි වර්ගඵලය වර්ගමීටර 150 කි.

(i) ඉඩමේ පළල මීටර $x$ ලෙස ගෙන ඉඩමේ දිග සඳහා ප්‍රකාශනයක් $x$ ඇසුරෙන් ලියන්න.
(ii) $x$ අඩංගු සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.
(iii) එම සමීකරණය විසඳා, ඉඩමේ දිග හා පළල සොයන්න.

(i) පළල මීටර $x$ ලෙස ගනිමු. එවිට,
දිග $= x + 5$ වේ. (සියලු මිනුම් මීටරවලින් දක්වා ඇත)

(ii) මෙම දත්ත රූපසටහනකින් නිරූපණය කළ විට වඩාත් පැහැදිලි වේ.

$x$ | $150\ m^2$ | $x + 5$

වර්ගඵලය $=$ දිග $\times$ පළල
$= (x + 5) \times x$

$$x\,(x + 5) = 150$$

මෙය අවශ්‍ය සමීකරණය යි.

(iii) ඉහත සමීකරණය විසඳමු.

$$x\,(x + 5) = 150$$
$$x^2 + 5x - 150 = 0$$
$$(x - 10)\,(x + 15) = 0$$

$\therefore\ x - 10 = 0$ හෝ $x + 15 = 0$

$\therefore\ x = +10$ හෝ $x = -15$

$\therefore\ x = +\,10$ හා $x = -\,15$ මෙම සමීකරණයේ මූල වේ.
එහෙත් $x$ මගින් දිගක් නිරූපණය වන බැවින් එය සෘණ විය නොහැකි ය.
එබැවින් $x = 10$ අගය පමණක් ගැළපේ.
ඒ අනුව සෘජුකෝණාස්‍රාකාර ඉඩමේ පළල $= 10$ m ද
සෘජුකෝණාස්‍රාකාර ඉඩමේ දිග $= 15$ m ද වේ.

ඉහත $x$ සඳහා ලැබුණු අගය දෙක ආදේශයෙන් $x\,(x + 5) = 150$ හි විසඳුම් 10 හා $-15$ බව සනාථ කළ හැකි ය.

ව.පැ. $= x\,(x + 5)$
$= 10\,(10 + 5)$
$= 10 \times 15$
$= 150$

$\therefore$ ව.පැ. $=$ ද.පැ.

මෙලෙස ම, $x = -15$ ද විසඳුමක් බව සනාථ කළ හැකි ය.

**13.2 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත සඳහන් එක් එක් වර්ගජ සමීකරණය විසඳන්න.

**(a)** $x(x+5)=0$ **(b)** $\frac{3}{4}x(x+1)=0$ **(c)** $(x-4)(x+3)=0$

**(d)** $x^2-2x=0$ **(e)** $\frac{x^2}{2}=3x$ **(f)** $x^2+7x+12=0$

**(g)** $(x-2)(2x+3)=x^2+2x+4$ **(h)** $\frac{4}{x}+\frac{3}{x+1}=3$

**(i)** $\frac{2}{x-1}+\frac{3}{x+1}=1$ **(j)** $x^2-4=0$

**2.** පහත සඳහන් එක් එක් වර්ගජ සමීකරණය සාධක දැනුම භාවිතයෙන් විසඳන්න.

($\sqrt{2}=1.41$, $\sqrt{3}=1.73$ හා $\sqrt{5}=2.23$ ලෙස ගන්න)

**(a)** $x^2-12=0$ **(b)** $x^2-21=11$ **(c)** $x^2+17=37$

**3.** යම් සංඛ්‍යාවක වර්ගයෙන්, එම සංඛ්‍යාවේ දෙගුණය අඩු කළ විට පිළිතුර 15 වේ. එම සංඛ්‍යාව සොයන්න.

**4.** අනුයාත ඉරට්ට සංඛ්‍යා දෙකක ගුණිතය 120 වේ. සංඛ්‍යා දෙක සොයන්න.

**5.** සෘජුකෝණාස්‍රාකාර ආස්තරයක දිග, එහි පළලට වඩා සෙන්ටිමීටර 3කින් විශාල ය. එම ආස්තරයේ වර්ගඵලය වර්ග සෙන්ටිමීටර 88 කි. ආස්තරයේ දිගත් පළලත් සොයන්න.

**6.** සෘජුකෝණාස්‍රාකාර තණ පිටියක දිග 32 m හා පළල 20 m ද වන අතර, එය වටා පිටතින් ඒකාකාර පළලින් යුතු පාරක් ඇත. පාරේ වර්ගඵලය 285 m²ක් වේ.

(i) පාරේ පළල මීටර $x$ ලෙස ගෙන, දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $x$ අඩංගු සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.

(ii) එම සමීකරණය විසඳීමෙන් පාරේ පළල සොයන්න.

**7.** සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක කර්ණයේ දිග සෙන්ටිමීටර $(2x+1)$ වේ. අනෙක් පාද දෙකේ දිග පිළිවෙළින් සෙන්ටිමීටර $x$ හා සෙන්ටිමීටර $(x+7)$ වේ. $x$ හි අගය සොයා, ත්‍රිකෝණයේ පාදවල දිග සොයන්න.

**8.** $-7, -5, -3, -1, \ldots$ යන සමාන්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද $n$ ගණනක ඓක්‍යය 105 වේ. ශ්‍රේඪි පිළිබඳ දැනුම භාවිතයෙන්

(i) $n$ හි වර්ගජ සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.
(ii) ඉහත සමීකරණය විසඳීමෙන් පද ගණන සොයන්න.

## 13.3 වර්ග පූරණයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම

වර්ගජ සමීකරණ විසඳීමේ දී අදාළ ප්‍රකාශනය සාධකවලට වෙන් කිරීමෙන් විසඳුම් සොයන අයුරු අපි දුටුවෙමු. එහෙත් $x^2 + 3x + 5 = 0$, $2x^2 - 5x - 1 = 0$ වැනි වර්ගජ සමීකරණ, සාධක සෙවීම මගින් විසඳීම පහසු නො වේ. එබඳු සමීකරණවල මූල ලබා ගැනීම සඳහා වෙනත් ක්‍රමයක් යොදා ගැනීම පහසු ය. එක් ක්‍රමයක් නම්, ප්‍රකාශනය පූර්ණ වර්ගයක් ලෙස සකස් කර විසඳීම යි. මෙය වර්ග පූරණයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම නම් වේ.

වර්ග පූරණයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීමට පෙර $x^2 + bx$ ප්‍රකාශනයක් වර්ගායිතයක් එනම්, පූර්ණ වර්ගයක් ලෙස ප්‍රකාශ කිරීම ඉගෙන ගත් ආකාරය සිහිපත් කරමු.

ඒ සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකමෙහි යෙදෙන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

පහත සඳහන් ප්‍රකාශන පූර්ණ වර්ගයක් බවට පත් කිරීමට එකතු කළ යුතු නියත පදය ලියා ඒවා වර්ගායිත ලෙස සකසන්න (පළමු කොටස සාදා ඇත).

**a.** $x^2 + 6x + 9 \quad = (x + 3)^2$
**b.** $x^2 + 8x + \ldots \quad = \ldots\ldots\ldots\ldots$
**c.** $x^2 - 14x + \ldots = \ldots\ldots\ldots\ldots$
**d.** $x^2 + 3x + \ldots \quad = \ldots\ldots\ldots\ldots$
**e.** $(x + \ldots)^2 = x^2 + 8x + \ldots$
**f.** $(x + \ldots)^2 = x^2 + 2ax + \ldots$
**g.** $(x + b)^2 = x^2 + \ldots x + b^2$
**h.** $(x + m)^2 = x^2 + \ldots x + m^2$

මුලින් ම, සාධක භාවිතයෙන් ද විසඳිය හැකි වර්ගජ සමීකරණයක් වර්ග පූරණයෙන් විසඳන අයුරු සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**

$x^2 + 2x - 3 = 0$ වර්ග පූරණයෙන් විසඳන්න.

$$x^2 + 2x - 3 = 0$$
$$x^2 + 2x = 3$$

වම් පැත්ත පූර්ණ වර්ගයක් ලෙස ලිවීම සඳහා $x$ හි සංගුණකයෙන් බාගයෙහි වර්ගය වන $+ 1$ එකතු කරමු. එවිට දකුණු පසට ද $+ 1$ එකතු කළ යුතු වේ.

$$x^2 + 2x + 1 = 3 + 1$$
$$(x + 1)^2 = 4$$

එමනිසා

$$x + 1 = \pm\sqrt{4}$$
$$x + 1 = \pm 2$$
$$x = \pm 2 - 1$$

එනම්, $x = + 2 - 1$ හෝ $x = - 2 - 1$

$x = 1$ හෝ $x = - 3$

ඒ අනුව ඉහත සමීකරණයේ විසඳුම් $x = 1$ හා $x = - 3$ වේ.

දැන් තවත් නිදසුනක් සලකමු.

**නිදසුන 2**

$x^2 - 4x + 1 = 0$ සමීකරණය වර්ග පූරණයෙන් විසඳන්න.

$$x^2 - 4x + 1 = 0$$
$$x^2 - 4x = -1$$
$$x^2 - 4x + 4 = -1 + 4$$
$$(x-2)^2 = 3$$
$$\therefore \quad x - 2 = \pm\sqrt{3}$$
$$x = 2 \pm\sqrt{3}$$

$x = 2 + \sqrt{3}$ හෝ $x = 2 - \sqrt{3}$ වේ.

$\sqrt{3}$ සඳහා ආසන්න අගයක් ලෙස 1.73 දී ඇතැයි ගනිමු.

$x = 2 + 1.73$ හෝ $x = 2 - 1.73$ විය යුතු ය.

$x = 3.73$ හෝ $x = 0.27$

$x = 3.73$ හා $x = 0.27$ ඉහත සමීකරණයේ විසඳුම් වේ.

**නිදසුන 3**

$2x^2 + 6x - 5 = 0$ විසඳා මූල සොයන්න.

මෙම සමීකරණය පූර්ණ වර්ගයක් ලෙස දැක්වීමේ දී $x$ හි සංගුණකය 1 ලෙස සකසා ගැනීමෙන් වඩාත් පහසු වේ. සමීකරණය 2න් බෙදීමෙන් වර්ග පදයේ සංගුණකය 1 ලෙස පිළියෙල කර ගත හැකි ය.

$$2x^2 + 6x - 5 = 0$$
$$x^2 + 3x - \frac{5}{2} = 0$$
$$x^2 + 3x = \frac{5}{2}$$
$$x^2 + 3x + \left(\frac{3}{2}\right)^2 = \frac{5}{2} + \left(\frac{3}{2}\right)^2$$
$$\left(x + \frac{3}{2}\right)^2 = \frac{5}{2} + \frac{9}{4}$$
$$\left(x + \frac{3}{2}\right)^2 = \frac{+10 + 9}{4}$$
$$\left(x + \frac{3}{2}\right)^2 = \frac{+19}{4}$$
$$x + \frac{3}{2} = \frac{\pm\sqrt{19}}{2}$$

$x = \frac{+\sqrt{19} - 3}{2}$ හෝ $x = \frac{-\sqrt{19} - 3}{2}$

$\sqrt{19}$ සඳහා ආසන්න අගයක් ලෙස 4.36 දී ඇතැයි ගනිමු.

$$x = \frac{4.36 - 3}{2} \text{ හෝ } x = \frac{-4.36 - 3}{2}$$

$x = 0.68$ හෝ $x = -3.68$

$x = 0.68$ හා $x = -3.68$ ඉහත සමීකරණයේ මූල වේ.

**13.3 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන වර්ගජ සමීකරණ වර්ග පූරණයෙන් විසඳන්න.

($\sqrt{2} = 1.41, \sqrt{3} = 1.73, \sqrt{5} = 2.23, \sqrt{6} = 2.44, \sqrt{13} = 3.6, \sqrt{17} = 4.12$, හා $\sqrt{57} = 7.54$ ලෙස ගන්න)

**(a)** $x^2 - 2x - 4 = 0$ **(b)** $x^2 + 8x - 2 = 0$ **(c)** $x^2 - 6x = 4$

**(d)** $x^2 + 4x - 8 = 0$ **(e)** $x(x + 8) = 8$ **(f)** $x^2 + x = 4$

**(g)** $2x^2 + 5x = 4$ **(h)** $3x^2 = 3x + \frac{1}{2}$ **(i)** $\frac{2}{x+3} + \frac{1}{2x+3} = 1$

## 13.4 සූත්‍රය භාවිතයෙන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම

$ax^2 + bx + c = 0$ ආකාරයේ වර්ගජ සමීකරණයක් විසඳීම සඳහා වඩාත් පහසු ක්‍රමයක් වන්නේ සූත්‍රය භාවිත කිරීම යි. මුලින් ම, මූල ලබා දෙන සූත්‍රය ලබා ගන්නා ආකාරය සලකා බලමු. ඇත්ත වශයෙන් ම, මෙහි දී සිදු කරන්නේ $ax^2 + bx + c = 0$ සමීකරණය වර්ග පූරණයෙන් විසඳීම යි.

$$ax^2 + bx + c = 0$$

$$ax^2 + bx = -c$$

$$\frac{ax^2}{a} + \frac{bx}{a} = -\frac{c}{a} \quad (a \text{ මගින් බෙදීමෙන්}) \ (a \neq 0)$$

$$x^2 + \frac{b}{a}x = -\frac{c}{a}$$

$$x^2 + \frac{b}{a}x + \left(\frac{b}{2a}\right)^2 = -\frac{c}{a} + \left(\frac{b}{2a}\right)^2 \quad (\text{දෙපසට } \text{ම} \frac{b}{a} \text{ න් අඩක වර්ගය එකතු කිරීමෙන්})$$

$$\left(x + \frac{b}{2a}\right)^2 = \frac{b^2}{4a^2} - \frac{c}{a} \quad (\text{වම් පස පූර්ණ වර්ගයක් ලෙස ලියා, දකුණු පස පද සැකසීමෙන්})$$

$$\left(x + \frac{b}{2a}\right)^2 = \frac{b^2 - 4ac}{4a^2} \quad (\text{දකුණු පස පොදු හරයක් ලෙස ලිවීමෙන්})$$

එමනිසා, $$x + \frac{b}{2a} = \pm\sqrt{\frac{b^2 - 4ac}{4a^2}}$$

$$x = -\frac{b}{2a} \pm \sqrt{\frac{b^2 - 4ac}{4a^2}}$$

$$x = \frac{-b \pm \sqrt{b^2 - 4ac}}{2a}$$ (පොදු හරයක් සහිත ව ලිවීමෙන්)

මේ අනුව
$ax^2 + bx + c = 0$ ආකාරයේ වර්ගජ සමීකරණ විසඳීම සඳහා

$$x = \frac{-b \pm \sqrt{b^2 - 4ac}}{2a}$$ යන සූත්‍රය භාවිත කළ හැකි වේ. මෙහි ධන හා ඍණ අගයන්

දෙකට අනුරූප ව $x$ සඳහා අගයන් (මූල) දෙකක් ලැබේ.
මෙහි $a$ යනු $x^2$ පදයේ සංගුණකය ද, $b$ යනු $x$ පදයේ සංගුණකය ද, $c$ යනු නියත පදය ද වේ.

**නිදසුන 1**

$2x^2 + 7x + 3 = 0$ සමීකරණය සූත්‍රය භාවිතයෙන් විසඳන්න.

$2x^2 + 7x + 3 = 0$ සමීකරණයෙහි,
$a = 2, b = 7, c = 3$ ආදේශයෙන්

$$x = \frac{-b \pm \sqrt{b^2 - 4ac}}{2a}$$

$$= \frac{-7 \pm \sqrt{7^2 - 4 \times 2 \times 3}}{2 \times 2}$$

$$= \frac{-7 \pm \sqrt{49 - 24}}{4}$$

$$= \frac{-7 \pm \sqrt{25}}{4}$$

$$= \frac{-7 \pm 5}{4}$$

$x = \frac{-7 + 5}{4}$ හෝ $x = \frac{-7 - 5}{4}$

$x = -\frac{1}{2}$ හෝ $x = -3$

$x = -\frac{1}{2}$ හා $x = -3$ ඉහත සමීකරණයේ විසඳුම් වේ.

**නිදසුන 2**

$4x^2 - 7x + 2 = 0$ සමීකරණය සූත්‍රය භාවිතයෙන් විසඳා මූල සොයන්න. $\sqrt{17} = 4.12$ ලෙස ගන්න.

$$4x^2 - 7x + 2 = 0$$

මෙහි $a = 4, b = -7, c = 2$ ලෙස ගත හැකි ය. ($ax^2 + bx + c = 0$ සමීකරණයට අනුව)

ඒ අනුව, $$x = \frac{-b \pm \sqrt{b^2 - 4ac}}{2a}$$

$$= \frac{-(-7) \pm \sqrt{(-7)^2 - 4 \times 4 \times 2}}{2 \times 4}$$

$$= \frac{7 \pm \sqrt{49 - 32}}{8}$$

$$= \frac{7 \pm \sqrt{17}}{8}$$ ($\sqrt{17} = 4.12$ ලෙස දී ඇති නිසා)

$$= \frac{7 \pm 4.12}{8}$$

$x = \frac{7 + 4.12}{8}$ හෝ $x = \frac{7 - 4.12}{8}$

$x = \frac{11.12}{8}$ හෝ $x = \frac{2.88}{8}$

$x = 1.39$ හෝ $x = 0.36$

$x = 1.39$ හා $x = 0.36$ ඉහත සමීකරණයේ මූල වේ.

**නිදසුන 3**

$x^2 + 2x - 1 = 0$ සමීකරණය සූත්‍රය භාවිතයෙන් විසඳා, මූල දෙවන දශමස්ථානයට නිවැරදි ව සොයන්න ($\sqrt{2} = 1.414$ ලෙස ගන්න).

$a = 1, b = 2, c = -1$

$$x = \frac{-b \pm \sqrt{b^2 - 4ac}}{2a}$$

$$= \frac{-2 \pm \sqrt{2^2 - 4 \times 1 \times (-1)}}{2 \times 1}$$

$$= \frac{-2 \pm \sqrt{4 + 4}}{2}$$

$$= \frac{-2 \pm \sqrt{8}}{2}$$

$$= \frac{-2 \pm \sqrt{4 \times 2}}{2}$$

$$= \frac{-2 \pm 2\sqrt{2}}{2}$$

$$= \frac{-2 \pm 2 \times 1.414}{2}$$

$$= \frac{-2 \pm 2.828}{2}$$

$x = \frac{-2 + 2.828}{2}$ හෝ $x = \frac{-2 - 2.828}{2}$

$= \frac{0.828}{2}$ $\quad x = \frac{-4.828}{2}$

$x = 0.414$ හෝ $x = -2.414$

$x = 0.41$ හා $x = -2.41$ ඉහත සමීකරණයේ මූල වේ.

## 13.4 අභ්‍යාසය

**1.** සූත්‍රය භාවිතයෙන් පහත සඳහන් වර්ගජ සමීකරණ විසඳා, පිළිතුර ආසන්න පළමු දශම ස්ථානයට තබන්න.
($\sqrt{3} = 1.73$, $\sqrt{17} = 4.12$ හා $\sqrt{29} = 5.38$ ලෙස ගන්න)

**(a)** $x^2 - 6x - 3 = 0$ **(b)** $x^2 - 7x + 5 = 0$ **(c)** $2x^2 - x - 2 = 0$

**(d)** $2x^2 - 5x + 1 = 0$ **(e)** $3x^2 - 4x - 7 = 0$

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.** ධන සංඛ්‍යාවක වර්ගයෙන් එම සංඛ්‍යාවේ තුන් ගුණය අඩු කළ විට 28කි. එම සංඛ්‍යාව සොයන්න.

**2.** අනුයාත ඔත්තේ සංඛ්‍යා දෙකක ගුණිතය 99 වේ. සංඛ්‍යා දෙක සොයන්න.

**3.** සෘජුකෝණාස්‍රාකාර තහඩු කැබැල්ලක දිග, එහි පළලට වඩා 6 cmක් වැඩි වේ. තහඩුවේ වර්ගඵලය 44 $cm^2$ වේ. පළල $x$ cm ලෙස ගෙන

(i) දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $x$ හි වර්ගජ සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.

(ii) සූත්‍රය භාවිතයෙන් එම සමීකරණය විසඳා, $x$ හි අගය ආසන්න පළමු දශම ස්ථානයට සොයන්න. ($\sqrt{53} = 7.28$ ලෙස ගන්න)

**4.** 


$ABCD$ ත්‍රපීසියමකි. එහි $AD = CD$ වේ.

(i) ත්‍රපීසියමේ වර්ගඵලය 12 $cm^2$ නම් $x^2 + 2x - 12 = 0$ මගින් $x$ හි අගය සපුරාලන බව පෙන්වන්න.

(ii) වර්ග පූරණයෙන් හෝ අන් ක්‍රමයකින් ඉහත (i) හි වර්ගජ සමීකරණය විසඳා, $x$ හි අගය ආසන්න පළමු දශම ස්ථානයට සොයන්න.

**5.** අනුයාත ප්‍රකෘති සංඛ්‍යා තුනක වර්ගවල ඓක්‍යය 149කි. එම සංඛ්‍යා තුනෙහි මැද සංඛ්‍යාව $x$ යැයි ගෙන, වර්ගජ සමීකරණයක් ගොඩනගා, එය විසඳා එමගින් විශාල ම සංඛ්‍යාව සොයන්න.

**6.** සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක සෘජුකෝණය අඩංගු පාද දෙකෙහි දිග සෙන්ටිමීටර $5x$ හා සෙන්ටිමීටර $(3x - 1)$ වේ. මෙහි වර්ගඵලය 60 $cm^2$ නම් $x$ ඇසුරෙන් වර්ගජ සමීකරණයක් ගොඩනගා, එය විසඳා, එමගින් ත්‍රිකෝණයේ පාදවල දිග සොයන්න.

**7.** මිනිසෙක් රුපියල් 600කට අඹ ගෙඩි ප්‍රමාණයක් මිලට ගත්තේ ය. අඹ ගෙඩියක මිල රුපියල් එකකින් අඩු වූයේ නම් ඔහුට තවත් අඹ ගෙඩි 20ක් වැඩිපුර ගත හැකි ව තිබිණි. මිලට ගත් අඹ ගෙඩි ගණන සොයන්න.

# 14 සමකෝණික ත්‍රිකෝණ

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- සමරූපී හා සමකෝණික රූප යන්නෙහි අදහස තේරුම් ගැනීමට
- "ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයකට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාවකින් ඉතිරි පාද දෙක සමානුපාතික ව බෙදේ" යන ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට
- "ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක් සරල රේඛාවක් මගින් සමානුපාතික ව බෙදයි නම්, එම සරල රේඛාව, ඉතිරි පාදයට සමාන්තර වේ" යන විලෝම ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට
- "සමකෝණික ත්‍රිකෝණවල අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ" යන ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට
- "ත්‍රිකෝණ දෙකක අනුරූප පාද සමානුපාතික නම්, එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමකෝණික වේ" යන විලෝම ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## දිග අතර අනුපාත

$A$ ——2 cm—— $C$ ——3 cm—— $B$

$AC = 2$ cm හා $CB = 3$ cm වන සේ $AB$ මත $C$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා ඇති $AB$ සරල රේඛා ඛණ්ඩයක් රූපයේ දැක්වේ. $C$ මගින් $AB$ රේඛා ඛණ්ඩය $AC$ හා $CB$ ලෙස කොටස් දෙකකට බෙදී ඇත.

එවිට, $AC$ හා $CB$ පාද අතර අනුපාතය, ඒවායේ දිග ඇසුරෙන් මෙසේ ලිවිය හැකි ය.

$$AC : CB = 2 : 3$$

එසේ ම,

$AC : AB = 2 : 5$    ($AB = 5$ cm නිසා) ලෙස ද

$CB : AC = 3 : 2$ ලෙස ද

$CB : AB = 3 : 5$ ලෙස ද ලිවිය හැකි ය.

අනුපාතය සඳහා සම්බන්ධ කර ගන්නා පාදවල පිළිවෙළට ඒවායේ දිග අතර අනුපාතය ද ලිවිය යුතු ය. පහත රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණය සලකන්න.



රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ එක් එක් පාද මත එහි දක්වා ඇති ආකාරයට $P$, $Q$ හා $R$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇති විට, පහත දැක්වෙන අයුරින් අනුපාත ලිවිය හැකි ය.

(i) $AP : PB = 2 : 3$,  $AP : AB = 2 : 5$, $PB : AP = 3 : 2$

(ii) $AQ : QC = 1 : 5$, $AQ : AC = 1 : 6$, $QC : AQ = 5 : 1$

(iii) $BR : RC = 3 : 3 = 1 : 1$, $BR : BC = 3 : 6 = 1 : 2$

අනුපාත ඇසුරෙන් භාග ද ලිවිය හැකි බව අපි උගෙන ඇත්තෙමු. ඒ අනුව, ඉහත දැක්වෙන $AQ : QC = 1 : 5$ යන්න $\frac{AQ}{QC} = \frac{1}{5} = 0.2$ ලෙස ද ලිවිය හැකි ය.

## 14.1 ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක්, ඉතිරි පාදයට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාවකින් බෙදීම

ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක් කැපී යන සේ ඉතිරි පාදයට සමාන්තර ව අඳින රේඛාවෙන් එම පාද දෙක බෙදෙන අනුපාත පිළිබඳ ව සොයා බැලීමට පහත ක්‍රියාකාරකමේ යෙදෙමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

- $AB = 6$ cm ද, ඉතිරි පාද දෙක ඕනෑ ම දිගක් ද වන පරිදි ත්‍රිකෝණයක් අඳින්න.
- $AP = 2$ cm හා $AQ = 3$ cm වන පරිදි $P$ හා $Q$ ලක්ෂ්‍ය දෙක, $AB$ මත ලකුණු කරන්න.
- විහිත චතුරස්‍රය භාවිතයෙන් හෝ වෙනත් ක්‍රමයකින් $BC$ට සමාන්තර රේඛාවක් $Q$ හරහා ඇඳ, එය $AC$ රේඛාව හමු වන ලක්ෂ්‍යය $R$ ලෙස නම් කරන්න.




- $AR$ හා $RC$ මැන ගන්න.
- $BC$ ට සමාන්තර තවත් රේඛාවක් $P$ හරහා පෙර පරිදි ම ඇඳ, එය $AC$ රේඛාව හමුවන ලක්ෂ්‍යය $S$ ලෙස නම් කරන්න.
- $AS$ හා $SC$ මැන ගන්න.
- දැන් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| අවස්ථාව | $AB$ පාදයේ කොටස් අතර අනුපාතය | $AC$ පාදයේ කොටස් අතර අනුපාතය | අනුපාත දෙක අතර සම්බන්ධතාව |
|---|---|---|---|
| $Q$ හරහා සමාන්තර රේඛාව | $\frac{AQ}{QB} = \frac{3}{3} = 1$ | $\frac{AR}{RC} =$ | |
| $P$ හරහා සමාන්තර රේඛාව | $\frac{AP}{PB} = \frac{2}{4} = 0.5$ | $\frac{AS}{SC} =$ | |

- මේ ආකාරයට, සෘජුකෝණික හා මහා කෝණික ත්‍රිකෝණ සඳහා ද, පාදයකට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාවකින් ඉතිරි පාද දෙක බෙදී යන අනුපාත අතර සම්බන්ධතාව පරීක්ෂා කරන්න.

ඔබට ලැබුණු ප්‍රතිඵල පහත දැක්වෙන වගන්තිය සමඟ ගැළපේ දැයි බලන්න.

**ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයකට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාවකින් ඉතිරි පාද දෙක බෙදෙන්නේ ද සමාන අනුපාත ඇති ව යි.**

ඉහත ලබා ගත් ප්‍රතිඵලය, ජ්‍යාමිතික ප්‍රමේයයක් ලෙස මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

**ප්‍රමේයය:**
**ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයකට සමාන්තර ව අඳින ලද සරල රේඛාවක් එහි ඉතිරි පාද දෙක සමානුපාතික ව බෙදයි.**

නිදසුනක් ලෙස, රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ, $PR$ පාදයට සමාන්තර ව $AB$ ඇඳ තිබේ.
එවිට, ප්‍රමේයය අනුව,

(i) $QA : AP = QB : BR$ එනම්, $\frac{QA}{AP} = \frac{QB}{BR}$ වේ.






(i) රූපය



(ii) රූපය



(iii) රූපය

ඉහත (i) රූපයේ $AB$ හා $AC$ පාද අභ්‍යන්තර ව බෙදී යන සේ, $BC$ට සමාන්තර ව $PQ$ ඇඳ ඇත. එහෙත්, (ii) හා (iii) රූපවල $BC$ට සමාන්තර වූ $PQ$ රේඛාව, ත්‍රිකෝණයේ දික් කළ අනෙක් පාද දෙක $P$ හා $Q$ හි දී හමු වේ. මෙවැනි අවස්ථාවල දී $PQ$ මගින් $AB$ හා $AC$ පාද බාහිර ව ඡේදනය වේ යැයි කියනු ලැබේ. මෙසේ එක් එක් පාදය බාහිරින් හෝ අභ්‍යන්තරයෙන් හෝ බෙදනු ලැබුව ද, ඉහත ප්‍රමේයය වලංගු වේ. එනම්,

ඉහත රූප තුන ම සඳහා $\frac{AP}{PB} = \frac{AQ}{QC}$ වේ.

දැන් මෙම ප්‍රමේයය යොදා ගෙන කරන ලද ගණනය කිරීම් ඇතුළත් පහත නිදසුන් බලන්න.

**නිදසුන 1**

$PQR$ ත්‍රිකෝණයේ, $PR$ පාදයට සමාන්තර ව $XY$ ඇඳ තිබේ. $PX = 4$ cm ද $XQ = 2$ cm, $YQ = 3$ cm ද නම්, $RY$ හි දිග සොයන්න.




$RY$ හි දිග $x$ ලෙස ගනිමු.
එවිට, $PR$ට සමාන්තර ව $XY$ ඇඳ ඇති නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$$\frac{RY}{YQ} = \frac{PX}{XQ}$$

එනම් $$\frac{x}{3} = \frac{4}{2}$$

$$\therefore \quad 2x = 4 \times 3$$

$$\therefore \quad x = 6$$

$\therefore$ $RY$ හි දිග 6 cm වේ.

**නිදසුන 2**

රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $a$ හා $b$ මගින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.




මුලින් ම $BE$ යා කරමු.
$BED$ ත්‍රිකෝණයේ, $DE//CX$ නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව $CX$ මගින්, $BD$ හා $BE$ පාද සමානුපාතික ව බෙදේ.

එනම්, $\dfrac{BC}{CD} = \dfrac{BX}{XE}$

එනම්, $\dfrac{5}{a} = \dfrac{BX}{XE}$ ——— ①

දැන්, $BGE$ ත්‍රිකෝණයේ, $BG//XF$ නිසා ප්‍රමේයයට අනුව, $EB$ හා $EG$ පාද $XF$ මගින් සමානුපාතික ව බෙදේ.

එනම්, $\dfrac{BX}{XE} = \dfrac{GF}{FE}$

එමනිසා, $\dfrac{BX}{XE} = \dfrac{4}{10}$ ——— ②

① හා ② සමීකරණ දෙකෙන්

$$\frac{5}{a} = \frac{4}{10}$$

එනම්, $4a = 50$

$$\therefore \quad a = \frac{50}{4}$$

$$= \underline{\underline{12.5 \text{ cm}}}$$

ඉහත ආකාරයට ම $AF$ යා කිරීමෙන්,

$ACF$ ත්‍රිකෝණයේ, $\dfrac{AB}{BC} = \dfrac{AY}{YF}$

$\dfrac{8}{5} = \dfrac{AY}{YF}$ ——— ③

$AHF$ ත්‍රිකෝණයේ, $\dfrac{AY}{YF} = \dfrac{HG}{GF}$

$\dfrac{AY}{YF} = \dfrac{b}{4}$ ——— ④

③ හා ④ සමීකරණ දෙකෙන්,

$$\frac{b}{4} = \frac{8}{5}$$

$$5b = 32$$

$$\therefore \quad b = \frac{32}{5}$$

$$= \underline{\underline{6.4 \text{ cm}}}$$

දැන් පහත අභ්‍යාසයේ ඇතුළත් ගණනය කිරීම්වල යෙදෙමින්, උගත් කරුණු තහවුරු කර ගන්න.

## 14.1 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් රූප සටහනේ සමහර සරල රේඛා ඛණ්ඩවල දිග අඥාත මගින් දක්වා ඇත. එම අඥාත මගින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.




**2.** දී ඇති රූපයේ දී ඇති තොරතුරු හා මිනුම් අනුව, $a$ හා $b$ මගින් දැක්වෙන අගයන් සොයන්න.




**3.** දී ඇති රූපයේ $FG // DE // BC$ වේ. $AF = 6$ cm, $DB = 3$ cm, $AG = 8$ cm හා $GE = 8$ cm වේ. $FD$ හා $EC$ රේඛා ඛණ්ඩවල දිග වෙන වෙන ම සොයන්න.




**4.** දී ඇති $DG // FC$ හා $EG // BC$ වේ. $AD = 6$ cm, $DE = 4$ cm, $EF = 5$ cm හා $GC = 18$ cm වේ. $x$ හා $y$ මගින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.



5. රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ දික් කරන ලද $BA$ හා $CA$ පාද $BC$ට සමාන්තර ව ඇඳි $ED$ රේඛාවෙන් බාහිරින් බෙදී ඇත. $AE = 2$ cm, $AD = 3$ cm හා $AC = 4$ cm වේ. $AB$ රේඛා ඛණ්ඩයේ දිග $x$ මගින් දැක්වේ.
   (i) හිස්තැන් සම්පූර්ණ කරන්න.
   $DB : .... = .... : EA$
   (ii) $x$ මගින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.




6. රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $x$ හා $y$ මගින් දැක්වෙන අගයන් සොයන්න.




7. දී ඇති රූපයේ $AB//CD//EF$ වේ. $AC = 3$ cm, $CE = 5$ cm හා $BF = 12$ cm වේ. $BD$ හා $DF$ හි අගයන් සොයන්න.




8. $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $B\hat{C}A$ හි සමච්ඡේදකයට $AB$ පාදය $X$හි දී හමු වේ. $PX = PC$ වන සේ, $P$ ලක්ෂ්‍යය, $BC$ මත පිහිටා තිබේ. $PX = 9$ cm, $BX = 5$ cm හා $AX = 6$ cm නම් $BC$ පාදයේ දිග සොයන්න.

## 14.2 ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක් සමානුපාතික ව බෙදීම තවදුරටත්

"ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයකට සමාන්තර ව අඳින ලද සරල රේඛාවක් එහි ඉතිරි පාද දෙක සමානුපාතික ව බෙදයි" යන ප්‍රමේයය යොදා ගෙන අනුමේයන් සාධනය කිරීම පිළිබඳ ව මෙම කොටසින් සාකච්ඡා කරමු.

**නිදසුන 1**

දී ඇති රූපයේ, $PQRS$ හා $PAB$ සරල රේඛා වේ. $BS//AR$ සහ $BR//AQ$ වේ. $PR : RS = PQ : QR$ බව සාධනය කරන්න.



සාධනය : $PBR$ ත්‍රිකෝණයේ, $BR$ පාදයට $AQ$ සමාන්තර නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$PA : AB = PQ : QR$ ——— ①

$PBS$ ත්‍රිකෝණයේ, $BS$ පාදයට $AR$ සමාන්තර නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$PA : AB = PR : RS$ ——— ②

① හා ② න්

$PR : RS = PQ : QR$

**නිදසුන 2**

$D$ යනු $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $BC$ පාදය මත පිහිටි ලක්ෂ්‍යයකි. දික් කළ $AD$ රේඛාව $E$ හි දී හමු වන සේ, $AC$ ට සමාන්තර ව, $BE$ ඇඳ තිබේ. $AB$ ට සමාන්තර ව $D$ සිට ඇඳි රේඛාවට $P$ හි දී $AC$ හමු වේ. $CP : PA = AD : DE$ බව සාධනය කරන්න.




මෙහි දී, ඉහත නිදසුනේ පරිදි ම, ත්‍රිකෝණ යුගලයකුත්, එම එක් එක් ත්‍රිකෝණයේ පාදයකට සමාන්තර රේඛාවකුත් තෝරා ගත යුතු ය. මේ සඳහා $ABE$ ත්‍රිකෝණයත් $ABC$ ත්‍රිකෝණයත් තෝරා ගනිමු. එසේ තෝරා ගන්නේ එම ත්‍රිකෝණ දෙකට ම පොදු පාදයක් තිබීම නිසා ය.

එහෙත් $ABE$ ත්‍රිකෝණයේ පාදයකට සමාන්තර රේඛාවක් නැත. එමනිසා, එවැනි රේඛාවක් මුලින් ම නිර්මාණය කර ගනිමු.

**නිර්මාණය** : $AB$ පාදය $Q$ හි දී හමු වන සේ, $BE$ ට සමාන්තර ව $DQ$ ඇඳීම. (මෙවිට, $AC$, $QD$ හා $BE$ රේඛා එකිනෙකට සමාන්තර වේ.)

**සාධනය** :

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $AB$ පාදයට $PD$ සමාන්තර නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$CP : PA = CD : DB$ ——— ①

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $AC$ පාදයට $QD$ සමාන්තර නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$AQ : QB = CD : DB$ ——— ②

$ABE$ ත්‍රිකෝණයේ, $BE$ පාදයට $QD$ සමාන්තර නිසා, ප්‍රමේයයට අනුව,

$AQ : QB = AD : DE$ ——— ③

①, ② හා ③ සමීකරණවලින්,

$CP : PA = CD : DB = AQ : QB = AD : DE$ ලෙස ලැබේ.

$\therefore \quad CP : PA = AD : DE$

## 14.2 අභ්‍යාසය




**1.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $OA : AB = OE : EF$ බව පෙන්වන්න.




**2.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $AC : CE = BD : DF$ බව සාධනය කරන්න.




**3.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $AP : PB = BR : RC$ බව සාධනය කරන්න.

**4.** $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ, $QR$ පාදය මත $A$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා ඇත. $PR$ ට සමාන්තර ව, $A$ හරහා ඇඳි රේඛාව $PQ$ පාදය $B$ හි දී හමු වේ. $AB$ රේඛාව $C$ හි දී ද, $PQ$ රේඛාව $D$ හි දී ද කැපී යන සේ, $R$ සිට $RCD$ රේඛාව ඇඳ ඇත. $D\hat{B}C = B\hat{C}D$ නම්, $\frac{QA}{AR} = \frac{QB}{CR}$ බව සාධනය කරන්න.

## 14.3 ත්‍රිකෝණයක ඕනෑ ම පාදයකට සමාන්තර ව ඇඳි රේඛාවෙන් ඉතිරි පාද සමානුපාතික ව බෙදීමට සම්බන්ධ ප්‍රමේයයේ විලෝමය




$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $BC$ පාදයට සමාන්තර ව ඇඳි $DE$ රේඛාවෙන්, $AB$ පාදය හා $AC$ පාදය බෙදෙන්නේ එක ම අනුපාතයෙන් බව ඉහත ප්‍රමේයයෙන් නිගමනය වේ.

එනම්, $BC//DE$ නිසා, $AD : DB = AE : EC$ වේ. එම ප්‍රමේයයේ විලෝමය රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණය අනුව තේරුම් ගනිමු.




මෙහි $PQ$ හා $PR$ පාද දෙක $AB$ රේඛාවෙන් ඡේදනය වී ඇත. එක් එක් පාදයේ වෙන් වූ කොටස් අතර අනුපාත $PA : AQ$ හා $PB : BR$ වේ.

මෙම අනුපාත දෙක සමාන වේ නම්, එනම් $PA : AQ = PB : BR$ වේ නම් එවිට, එම පාද දෙක ඡේදනය කරන රේඛාව වන $AB$, ඉතිරි පාදය වන $QR$ පාදයට සමාන්තර වේ. මෙය, පාඩමේ මුලින් උගත් ප්‍රමේයයේ විලෝමය යි. එම ප්‍රතිඵලය මෙසේ ප්‍රමේයයක් ලෙස දැක්විය හැකි ය.

**ඉහත ප්‍රමේයයේ විලෝමය:**
**සරල රේඛාවක් මගින් ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක් සමානුපාතික ව බෙදේ නම්, එම සරල රේඛාව, ත්‍රිකෝණයේ ඉතිරි පාදයට සමාන්තර වේ.**

මෙම ප්‍රමේයය භාවිතයෙන් ගණනය කිරීම් හා අනුමේයයන් සාධනය කිරීම් ඇතුළත් නිදසුන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

**නිදසුන 1**




රූපයේ දී ඇති දත්ත අනුව $AX : XF$ හි අගය සොයන්න.

$ABC$ ත්‍රිකෝණය සැලකූ විට, $AD : DB = 4 : 3$ ද

$$AE : EC = 6 : 4.5 = 4 : 3 \text{ ද නිසා}$$

$$AD : DB = AE : EC \text{ වේ.}$$

$\therefore$ $AB$ හා $AC$ රේඛා $DE$ රේඛාවෙන් සමානුපාතික ව බෙදී ඇත.

$\therefore$ ප්‍රමේයයේ විලෝමය අනුව $DE//BC$ වේ.

එවිට, $ABF$ ත්‍රිකෝණයේ $DX//BF$ නිසා,

$AD : DB = AX : XF$

$AD : DB = 4 : 3$ නිසා,

$AX : XF = \underline{\underline{4 : 3}}$

**නිදසුන 2**




$P$ ලක්ෂ්‍යය, $ABCD$ චතුරස්‍රයේ $AB$ පාදය මත පිහිටා ඇත. $AC$ ට සමාන්තර ව $P$ හරහා ඇඳි රේඛාවට $BC$ පාදය $Q$ හි දී ද $AD$ ට සමාන්තර ව $P$ හරහා ඇඳි රේඛාවට $BD$ රේඛාව $R$ හි දී ද හමු වේ. $RQ//DC$ බව සාධනය කරන්න.

සාධනය :

$ABD$ ත්‍රිකෝණයේ, $AD$ පාදයට $PR$ සමාන්තර නිසා,

$BP : PA = BR : RD$ ——①

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $AC$ පාදයට $PQ$ සමාන්තර නිසා,

$BP : PA = BQ : QC$ ——②

① හා ② සමීකරණවලින්

$BR : RD = BQ : QC$ ලෙස ලැබේ.

$\therefore$ $BDC$ ත්‍රිකෝණයේ $BD$ හා $BC$ පාද $RQ$ රේඛාවෙන් සමානුපාතික ව බෙදී ඇත.

$\therefore$ $RQ//DC$ (ප්‍රමේයයේ විලෝමය අනුව)

පහත අභ්‍යාස සඳහා ඉහත දක්වා ඇති විලෝම ප්‍රමේයය යොදා ගන්න.

## 14.3 අභ්‍යාසය

**1.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $AC$, $PQ$ ට සමාන්තර බව පෙන්වන්න.




**2.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AP : PB = AQ : QC$ වන සේ, $AB$ පාදය මත $P$ ලක්ෂ්‍යය ද, $AC$ පාදය මත $Q$ ලක්ෂ්‍යය ද පිහිටා ඇත. $Q\hat{P}B + P\hat{B}C = 180^\circ$ ක් බව සාධනය කරන්න.

**3.** දී ඇති රූපයේ $AC//PR$ හා $AB//PQ$ වේ. $BC//QR$ බව සාධනය කරන්න.




**4.** රූපයේ දැක්වෙන $ABCD$ චතුරස්‍රයේ $AC$ හා $BD$ විකර්ණ $K$ හි දී කැපේ. $AK = 4.8$ cm, $KC = 3.2$ cm, $BK = 3$ cm, $KD = 2$ cm නම්, $DC$, $AB$ ට සමාන්තර බව පෙන්වන්න. (ඉඟිය: $KDC$ ත්‍රිකෝණයේ, දික්කළ $DK$ හා දික්කළ $CK$ මත $A$ හා $B$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇතැයි සලකන්න.)



**5.** රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $BC$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $D$ වේ. $O$ යනු $AD$ මත පිහිටි ඕනෑ ම ලක්ෂ්‍යයකි. දික්කළ $BO$ රේඛාව $P$ හි දී $AC$ ද, දික්කළ $CO$ රේඛාව $Q$ හි දී $AB$ ද ඡේදනය කරයි. $OD = DR$ වන සේ, $AD$ රේඛාව $R$ තෙක් දික් කර ඇත.

(i) $BRCO$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව

(ii) $AQ : QB = AO : OR$ බව

(iii) $QP//BC$ බව

සාධනය කරන්න.

## 14.4 සමරූපී හා සමකෝණී රූප

පහත දැක්වෙන ත්‍රිකෝණ තුන දෙස විමසිලිමත් ව බලන්න.





මෙම ත්‍රිකෝණ තුන එක ම "හැඩයේ" ත්‍රිකෝණ ලෙස අපි සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරයේ දී හඳුන්වන්නෙමු. පහත රූපවල දැක්වෙන්නේ එක ම "හැඩයේ" චතුරස්‍ර තුනක් හා එකම "හැඩයේ" පංචාස්‍ර තුනකි.







එහෙත්, පහත දැක්වෙන ත්‍රිකෝණ යුගලය මෙන් ම චතුරස්‍ර යුගලය ද එකම හැඩයේ නොවන බව ඔබට පෙනෙනු ඇත.





මෙහි දී "හැඩය" යන්නෙන් අදහස් වන දෑ කුමක් දැයි ඔබ සිතුවා ද? ගණිතයේ දී සියල්ල හැකි තාක් නිවැරදි ව අර්ථ දැක්වීම කළ යුතු ය. එමනිසා, "හැඩය" යන්නට නිවැරදි අර්ථයක් දී ම අවශ්‍ය ය. සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරයේ යෙදෙන "එක ම හැඩයේ" යන්නට ගණිතයේ යෙදෙන පදය "සමරූපී" යන්න යි. මෙහි දී බහු-අස්‍රවල සමරූපී බව පිළිබඳ පමණක් සලකා බලමු.

බහු-අස්‍ර දෙකක් සමරූපී වේ යැයි කියනු ලබන්නේ එම බහු-අස්‍ර දෙකෙහි

1. එක් බහුඅස්‍රයක කෝණ අනෙක් බහුඅස්‍රයේ කෝණවලට සමාන වේ නම් හා
2. බහුඅස්‍ර දෙකෙහි අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ නම් ය.

නිදසුනක් ලෙස පහත දැක්වෙන $ABCD$ හා $PQRS$ චතුරස්‍ර දෙක සලකන්න.







එම චතුරස්‍ර දෙකෙහි,

$$\hat{A} = \hat{P}, \hat{B} = \hat{Q}, \hat{C} = \hat{R}, \hat{D} = \hat{S}$$ නම් හා

$$\frac{AB}{PQ} = \frac{BC}{QR} = \frac{CD}{RS} = \frac{DA}{SP}$$ නම්

එවිට $ABCD$ හා $PQRS$ චතුරස්‍ර දෙක සමරූපී වේ.

මෙම පාඩමේ දී අප වැඩිදුරට හැදෑරීමට බලාපොරොත්තු වන්නේ සමරූපී ත්‍රිකෝණ පිළිබඳ ව ය.

පහත දැක්වෙන $ABC$ හා $PQR$ ත්‍රිකෝණ දෙකෙහි

$\hat{A} = \hat{P}, \hat{B} = \hat{Q}, \hat{C} = \hat{R}$ ද

$\frac{AB}{PQ} = \frac{BC}{QR} = \frac{CA}{RP}$ ද වේ නම් එවිට, අර්ථ දැක්වීම අනුව එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමරූපී වේ.







එසේ නමුත්, ත්‍රිකෝණවල සමරූපීතාව සම්බන්ධ ඉතා වැදගත් ප්‍රතිඵලයක් ඇත. එය නම්, ත්‍රිකෝණ දෙකක කෝණ සමාන නම් එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමරූපී වීම යි. එය වෙනත් අයුරකින් පැවසුව හොත්, ත්‍රිකෝණ දෙකක කෝණ සමාන නම්, එවිට එම ත්‍රිකෝණ දෙකෙහි අනුරූප පාද සමානුපාතික ද වේ. ඒ අනුව, ත්‍රිකෝණ දෙකක් සමරූපී වීම සඳහා එම ත්‍රිකෝණ දෙකේ කෝණ සමාන දැයි පරීක්ෂා කිරීම ප්‍රමාණවත් ය. නිදසුනක් ලෙස, ඉහත දැක්වෙන ත්‍රිකෝණ දෙකෙහි $\hat{A} = \hat{P}$, $\hat{B} = \hat{Q}$ හා $\hat{C} = \hat{R}$ නම් එවිට $\frac{AB}{PQ} = \frac{BC}{QR} = \frac{CA}{RP}$ වේ.

මෙම ප්‍රතිඵලය ත්‍රිකෝණ නොවන බහු-අස්‍ර සඳහා සත්‍ය නොවේ. නිදසුනක් ලෙස, පහත දැක්වෙන චතුරස්‍ර දෙකෙහි කෝණ සමාන වේ. ඒවා සියල්ල ම $90^\circ$ බැගින් වේ. එයින් එකක්

ඍජුකෝණාස්‍රයක් වන අතර, අනෙක සමචතුරස්‍රයකි. එබැවින්, ඒවායේ පාද සමානුපාතික විය නොහැකි ය. එමනිසා, එම චතුරස්‍ර දෙක සමරූපී නො වේ.



බහු-අස්‍ර දෙකක කෝණ සමාන නම්, එවිට එම බහු-අස්‍ර දෙක සමකෝණී යැයි කියනු ලැබේ. ඉහත සාකච්ඡාවට අනුව, සමකෝණී ත්‍රිකෝණ දෙකක් සමරූපී ද වේ. මෙම ප්‍රතිඵලය, සාධනයකින් තොර ව, ප්‍රමේයයක් ලෙස අපි භාවිතා කරමු.

**සමකෝණී ත්‍රිකෝණ ප්‍රමේයය:**
**ත්‍රිකෝණ දෙකක් සමකෝණී වේ නම් එම ත්‍රිකෝණ දෙකේ අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ.**

මෙම ප්‍රතිඵලය වඩාත් හොඳින් වටහා ගැනීම සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකමේ යෙදෙන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

- කෝණමානය භාවිතයෙන්, කෝණ $40^\circ$, $50^\circ$ හා $90^\circ$ වන, ප්‍රමාණයෙන් එකිනෙකට වෙනස් ත්‍රිකෝණ දෙකක් අඳින්න. ඒවා පහත දැක්වෙන පරිදි, $ABC$ හා $PQR$ ලෙස නම් කරන්න.







- ත්‍රිකෝණ දෙකේ අනුරූප පාද අතර අනුපාත (භාග ආකාරයෙන්) සොයන්න; එනම්, $\frac{AB}{PQ}$, $\frac{BC}{QR}$ හා $\frac{CA}{RP}$ යන අගයන් වෙන වෙන ම සොයන්න.
- ඉහත අගයන් තුන සමාන දැයි පරීක්ෂා කරන්න (මිනුම්වල දී ඇති වන දෝෂ නිසා ඔබට ලැබෙන අගයන්වල සුළු දෝෂ තිබිය හැකි ය.)

ඉහත ක්‍රියාකාරකම අනුව, සමකෝණී ත්‍රිකෝණ දෙකක අනුරූප පාද සමානුපාතික වන බව, එනම් එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමරූපී වන බව ඔබට වැටහෙන්නට ඇත.

**සටහන:**

1. ත්‍රිකෝණ දෙකක් සඳහා සමරූපී හා සමකෝණී යන පදවලට එක ම අදහස ඇත.
2. අංගසම වන ත්‍රිකෝණ දෙකක් සමරූපී වන බව පැහැදිලි ය.එහෙත්, සමරූපී ත්‍රිකෝණ දෙකක් අංගසම නොවිය හැකි ය.
3. ත්‍රිකෝණයක කෝණ දෙකක් තවත් ත්‍රිකෝණයක කෝණ දෙකකට සමාන නම් ඉතිරි කෝණ දෙක ද සමාන වේ. එයට හේතුව ඕනෑ ම ත්‍රිකෝණයක කෝණ සියල්ලෙහි එකතුව $180^\circ$ වීම යි. එමනිසා, ත්‍රිකෝණ දෙකක් සමකෝණී වීම සඳහා, එක ත්‍රිකෝණයක කෝණ දෙකක්, අනෙකෙහි කෝණ දෙකකට සමාන වීම ප්‍රමාණවත් ය.

**නිදසුන 1**

රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ හා $PQR$ ත්‍රිකෝණ දෙකේ, $\hat{A} = \hat{R}$ හා $\hat{B} = \hat{Q}$ වේ. $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $x$ හා $y$ මගින් දැක්වෙන අගයයන් සොයන්න.







$ABC$ හා $PQR$ ත්‍රිකෝණ දෙකේ,

$\hat{A} = \hat{R}$ හා $\hat{B} = \hat{Q}$

$\therefore \quad \hat{C} = \hat{P}$ (ත්‍රිකෝණ අභ්‍යන්තර කෝණ ඓක්‍යය $180^\circ$ නිසා)

$\therefore$ $ABC$ හා $PQR$ සමකෝණික ත්‍රිකෝණ දෙකකි.

$\therefore$ අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ.

එවිට; $\dfrac{BC}{PQ} = \dfrac{AB}{QR}$

$$\therefore \quad \frac{6}{15} = \frac{4}{x}$$

$6x = 15 \times 4$ (හරස් ගුණිතය ගත් විට)

$$\therefore \quad x = \frac{15 \times 4}{6}$$

$$= 10$$

$\therefore x = 10$ cm වේ.

$$\frac{BC}{PQ} = \frac{AC}{PR}$$

$$\therefore \quad \frac{6}{15} = \frac{5}{y}$$

$$6y = 15 \times 5$$

$$y = \frac{15 \times 5}{6}$$

$$= 12.5$$

$\therefore \quad y = 12.5$ cm වේ.

**නිදසුන 2**

*ABC* ත්‍රිකෝණයේ, *BC* පාදයට සමාන්තර ව *PQ* ඇඳ තිබේ.

(i) *ABC* හා *APQ* සමකෝණික ත්‍රිකෝණ බව පෙන්වන්න.

(ii) *x* හා *y* මගින් දැක්වෙන අගය සෙන්ටිමීටරවලින් සොයන්න.




(i) *ABC* හා *APQ* ත්‍රිකෝණ දෙකේ,

$A\hat{B}C = A\hat{P}Q$ (අනුරූප කෝණ, $BC//PQ$)

$A\hat{C}B = A\hat{Q}P$ (අනුරූප කෝණ, $BC//PQ$ )

$\hat{A}$ ත්‍රිකෝණ දෙකටම පොදුයි.

$\therefore$ *ABC* හා *APQ* සමකෝණික ත්‍රිකෝණ දෙකකි.

(ii) *ABC* හා *APQ* සමකෝණික ත්‍රිකෝණ දෙකක් නිසා ප්‍රමේයයට අනුව අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ.

$$\therefore \frac{BC}{PQ} = \frac{AB}{AP}$$

$$\therefore \frac{12}{8} = \frac{x+2}{x}$$

$$12x = 8\,(x+2)$$

$$12\,x = 8x + 16$$

$$12\,x - 8x = 16$$

$$4x = 16$$

$$x = 4$$

$\therefore x = 4$ cm වේ.

$$\frac{BC}{PQ} = \frac{AC}{AQ}$$

$$\frac{12}{8} = \frac{6+y}{6}$$

$$8\,(6+y) = 6 \times 12$$

$$48 + 8y = 72$$

$$8y = 72 - 48$$

$$8y = 24$$

$$y = 3$$

$\therefore y = 3$ cm වේ.

## 14.4 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ත්‍රිකෝණ යුගලයේ අඥාත මගින් දක්වා ඇති පාදවල දිග සොයන්න.

(i)




(ii)




(iii)




(iv)







**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් රූපයේ ඇතුළත් ත්‍රිකෝණ යුගලය සමකෝණික බව පෙන්වා, එහි අඥාත මගින් දක්වා ඇති පාදවල දිග සොයන්න.

(i)




(ii)




(iii)




(iv)




(v)



**3.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව

(i) සමකෝණික ත්‍රිකෝණ යුගල දෙකක් නම් කරන්න.

(ii) $BD = 9$ cm, $GC = 6$ cm, $AG = 12$ cm, $GE = 2$ cm නම්, $GB$ දිග හා $AF$ දිග සොයන්න.




**4.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව

(i) සමකෝණික ත්‍රිකෝණ යුගල තුනක් නම් කරන්න.

(ii) $a$, $b$, $c$ හා $d$ මගින් දැක්වෙන රේඛා ඛණ්ඩවල දිග සොයන්න.




අප මීළඟට විමසා බලන්නේ ඉහත ප්‍රමේයයේ විලෝමය පිළිබඳ ව යි. එනම්, ත්‍රිකෝණ දෙකක පාද සමානුපාතික නම් එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමකෝණී වේ ද යන්න පිළිබඳ ව යි. මෙම විලෝමය ද සත්‍ය ප්‍රතිඵලයක් වේ.

තව ද,

ත්‍රිකෝණයක පාද තුන, තවත් ත්‍රිකෝණයක පාද තුනට සමානුපාතික නම්, එවිට එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමරූපී වේ.

මෙම ප්‍රතිඵලය වඩාත් හොඳින් වටහා ගැනීම සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකමේ යෙදෙන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

- $AB = 2.5$ cm, $BC = 3$ cm, $AC = 3.5$ cm වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
- $PQ = 5$ cm, $QR = 6$ cm හා $PR = 7$ cm වූ $PQR$ ත්‍රිකෝණය ද නිර්මාණය කරන්න.
- $\frac{AB}{PQ}, \frac{BC}{QR}, \frac{AC}{PR}$ හි අගයයන් අතර සම්බන්ධතාව පරීක්ෂා කරන්න.
- එක් එක් ත්‍රිකෝණයේ කෝණ තුන වෙන වෙන ම මැන ගන්න.
- ඒ අනුව, $ABC$ හා $PQR$ ත්‍රිකෝණ කුමන වර්ගයේ ත්‍රිකෝණ ද?

එක් එක් ත්‍රිකෝණයේ අනුරූප පාද අතර අනුපාත සමාන බවත් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ කෝණ තුන $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ කෝණ තුනට සමාන වන බවත්, ක්‍රියාකාරකමෙන් දැක ගත හැකි ය.

මෙම ප්‍රතිඵලය මීට පෙර උගත් සමකෝණික ත්‍රිකෝණ ප්‍රමේයයේ විලෝමය ලෙස මෙසේ ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**ප්‍රමේයය: එක් ත්‍රිකෝණයක පාද තුන, තවත් ත්‍රිකෝණයක පාද තුනට සමානුපාතික වේ නම් එම ත්‍රිකෝණ දෙක සමකෝණික වේ.**

**නිදසුන 1**

රූපයේ දී ඇති පාදවල දිග අනුව, $ABC$ හා $PQR$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික බව හේතු දක්වමින් පෙන්වන්න. එකිනෙකට සමාන වන කෝණ යුගල නම් කරන්න.

ත්‍රිකෝණ දෙකේ දී ඇති පාද දිග අනුව,
අනුපාත ලියූ විට;

(i) $\dfrac{PQ}{AB} = \dfrac{6}{9} = \dfrac{2}{3}$

(ii) $\dfrac{RQ}{CA} = \dfrac{8}{12} = \dfrac{2}{3}$

(iii) $\dfrac{PR}{BC} = \dfrac{4}{6} = \dfrac{2}{3}$







මෙම අනුපාත සමාන නිසා, ප්‍රමේයයේ විලෝමය අනුව, $PQR$ හා $ABC$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික වේ.

$PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $PQ$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{R}$

$PR$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{Q}$

$QR$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{P}$

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{C}$

$BC$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{A}$

$AC$ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{B}$

$$\therefore \ \hat{P} = \hat{B}, \hat{Q} = \hat{A}, \hat{R} = \hat{C}$$

"පාද අතර අනුපාත සමාන ත්‍රිකෝණ සමකෝණික වේ." යන ප්‍රමේයය යොදා ගනිමින් පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

## 14.5 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන මිනුම් සහිත ත්‍රිකෝණවල දළ සටහන් අතරින්, සමකෝණික ත්‍රිකෝණ යුගල තුනක් තෝරන්න.

(i)




(ii)




(iii)




(iv)




(v)




(vi)




**2.** දී ඇති රූපයේ $\frac{AB}{EF}=\frac{AC}{ED}=\frac{BC}{DF}$ වේ. $B\hat{A}C$, $A\hat{B}C$ හා $A\hat{C}B$ කෝණ එක එකක් සඳහා සමාන වෙනත් කෝණයක් ලියා දක්වන්න.




**3.** දී ඇති රූපයේ $AB = 20$ cm ද, $BC = 6$ cm ද $CD = 4$ cm ද $DB = 8$ cm ද $DE = 2$ cm ද $AE = 15$ cm ද වේ. $AB//DC$ බව පෙන්වන්න. තවද, දික්කළ $CD$ට $F$ හි දී $AE$ හමු වේ නම් $AF$ දිග සොයන්න.

## 14.5 සමකෝණික ත්‍රිකෝණ පිළිබඳ ප්‍රමේය මගින් අනුමේය සාධනය

මෙතෙක් උගත් ප්‍රමේයයන් අවශ්‍ය පරිදි යොදා ගනිමින් අනුමේයයන් සාධනය කරන අයුරු දැන් ඉගෙන ගනිමු. ඒ සඳහා පහත දැක්වෙන නිදසුන් අධ්‍යයනය කරන්න.

**නිදසුන 1**




$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ හා $AC$ පාද මත $D$ සහ $E$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇත්තේ $DE//BC$ වන සේ ය. $DE$, $X$ හි දී ද $BC$, $Y$ හි දී ද කැපෙන සේ, $AY$ ඇඳ තිබේ.

(i) $\frac{XE}{YC} = \frac{AX}{AY}$ බව

(ii) $\frac{XE}{YC} = \frac{DX}{BY}$ බව

සාධනය කරන්න.

සාධනය : (i) රූපයේ $AXE$ හා $AYC$ ත්‍රිකෝණ දෙකේ;

$A\hat{X}E = A\hat{Y}C$ (අනුරූප කෝණ, $XE//YC$)

$A\hat{E}X = A\hat{C}Y$ (අනුරූප කෝණ, $XE//YC$)

$\hat{A}$ ත්‍රිකෝණ දෙකට ම පොදු යි.

$\therefore$ $AXE$ හා $AYC$ සමකෝණික ත්‍රිකෝණ දෙකකි.

$\therefore$ අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ.

එවිට; $\frac{AX}{AY} = \frac{XE}{YC}$ (ප්‍රමේයයට අනුව)

(ii) රූපයේ, $ADX$ හා $ABY$ ත්‍රිකෝණ දෙකේ,

$A\hat{D}X = A\hat{B}Y$ (අනුරූප කෝණ, $DX//BY$)

$A\hat{X}D = A\hat{Y}B$ (අනුරූප කෝණ, $DX//BY$)

$\hat{A}$ ත්‍රිකෝණ දෙකටම පොදුයි.

$\therefore$ $ADX$ හා $ABY$ සමකෝණික ත්‍රිකෝණ දෙකකි.

$\therefore$ අනුරූප පාද සමානුපාතික වේ.

$\therefore$ $\frac{AX}{AY} = \frac{DX}{BY}$

නමුත් $\frac{AX}{AY} = \frac{XE}{YC}$ (සාධිතයි)

$\therefore \quad \frac{XE}{YC} = \frac{DX}{BY}$

දැන් පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

## 14.6 අභ්‍යාසය

**1.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව




(i) $ADE$ හා $ABC$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික බව පෙන්වන්න.

(ii) $\frac{AD}{AB} = \frac{DE}{BC}$ බව සාධනය කරන්න.

(iii) $\frac{AE}{ED} = \frac{AC}{BC}$ බව සාධනය කරන්න.

**2.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව




(i) $ABC$ හා $PQC$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික බවත්

(ii) $\frac{QC}{AC} = \frac{PQ}{AB} = \frac{PC}{BC}$ බවත්

සාධනය කරන්න.

**3.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $\hat{B}$ සෘජුකෝණයකි. $B$ සිට $AC$ට ඇඳි ලම්බය $BD$ වේ.

(i) $AB^2 = AD. AC$ බව සාධනය කරන්න.




**4.** $PA$ යනු දී ඇති වෘත්තයේ විෂ්කම්භයකි. $P$ සිට $QR$ට ඇඳි ලම්බය $PB$ වේ.

(i) $PQA$ හා $PBR$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික බව සාධනය කරන්න.

(ii) $\frac{PQ}{PB} = \frac{PA}{PR}$ බව

සාධනය කරන්න.



**5.** $PQRS$ සමාන්තරාස්‍රයේ $Q\hat{P}S$ හි සමච්ඡේදකයට $QS$ විකර්ණය $A$ හි දී ද $SR$ පාදය $B$ හි දී ද, දික් කළ $QR$ පාදය $C$ හි දී ද හමු වේ.

$\dfrac{PQ}{PS} = \dfrac{PC}{PB}$ බව සාධනය කරන්න.




**6.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ පාදය මත $P$ ද, $AC$ පාදය මත $Q$ ද පිහිටා ඇත්තේ $A\hat{P}Q = A\hat{C}B$ වන සේ ය. $AP.AB = AQ.AC$ බව සාධනය කරන්න.

**7.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ ශීර්ෂ වෘත්තයක් මත පිහිටා ඇත. $B\hat{A}C$ හි සමච්ඡේදකයෙන්, $BC$ පාදය $Q$ හි දී ද $P$ හි දී වෘත්තය ද කැපේ. $AC : AP = AQ : AB$ බව සාධනය කරන්න.

**8.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $B\hat{A}C$ හි සමච්ඡේදකයට $BC$ පාදය $D$ හි දී හමු වේ. $CX = CD$ වන සේ, දික්කළ $AD$ මත $X$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා ඇත.

(i) $ACX$ හා $ABD$ ත්‍රිකෝණ සමකෝණික බව

(ii) $\dfrac{AB}{AC} = \dfrac{BD}{DC}$ බව

සාධනය කරන්න.

**මිශ්‍ර අභ්‍යාසය**

**1.** $ABCD$ ඍජුකෝණාස්‍රයේ, $DC$ පාදය මත $E$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා ඇත්තේ $A\hat{E}B = 90^\circ$ වන සේය. $ADE$, $AEB$ හා $EBC$ ත්‍රිකෝණ සමරූපී බව සාධනය කරන්න.

**2.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයෙහි $\hat{B}$ ඍජුකෝණයකි. $AB = 5$ cm හා $BC = 2$ cm වේ. $AC$ හි ලම්බ සමච්ඡේදකය $Q$ හි දී $AB$ පාදය කපයි. $AQ = 2.9$ cm බව පෙන්වන්න.

**3.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $AB$ පාදය $P$ හි දී ද, $AC$ පාදය $Q$ හි දී ද හමු වන සේ, $BC$ ට සමාන්තරව $PQ$ ඇඳ තිබේ. $CP$ හා $BQ$ රේඛා $S$ හි දී එකිනෙක කැපී යයි. $BC$ පාදය $R$ හි දී හමු වන සේ, $AB$ ට සමාන්තරව $SR$ ඇඳ තිබේ.

$\dfrac{BR}{RC} = \dfrac{AQ}{AC}$ බව සාධනය කරන්න.

# 15 දත්ත නිරූපණය හා අර්ථකථනය

මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට, සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක
- පන්ති සීමා සහ පන්ති මායිම් සෙවීමට
- ජාල රේඛය ඇඳීමට
- සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ඇඳීමට
- සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇඳීම හා වක්‍රය ඇසුරෙන් අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය සෙවීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## පන්ති ප්‍රාන්තරයක සීමා හා මායිම්

සිසුන් 30 දෙනෙකුගේ උස (ආසන්න සෙන්ටිමීටරයට) මැනීමෙන් ලබා ගන්නා ලද දත්ත සමූහයක් පහත දැක්වේ.

137, 135, 141, 147, 151, 135, 137, 143, 144, 145
140, 134, 141, 140, 153, 144, 133, 138, 155, 130
136, 137, 142, 143, 145, 143, 154, 146, 148, 158

දත්තවල වැඩි ම අගයෙන් අඩු ම අගය අඩු කළ විට ලැබෙන අගය, **පරාසය** ලෙස හැඳින්වෙන බව අපි දනිමු. එනම්,

දත්තවල පරාසය $= 158 - 130$
$= 28$

අධ්‍යයනය කිරීමේ පහසුව සඳහා දත්ත සමූහයක් බොහෝ විට සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියකින් දක්වනු ලැබේ. දත්තවල පරාසය වැඩි වන විට, දත්ත පන්ති ප්‍රාන්තරවලට බෙදා දක්වන බව ද අපි දනිමු. එවැනි පන්ති ප්‍රාන්තරවලට බෙදා දැක්වෙන සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්ති, **සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්ති** ලෙස හැඳින්වේ. ප්‍රාන්තර ගණන සාමාන්‍යයෙන් 5ත් 10ත් අතර ගණනක් වේ. එවැනි ව්‍යාප්තියක පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරම ලෙස ගන්නේ, සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ පරාසය, පන්ති ප්‍රාන්තර සංඛ්‍යාවෙන් බෙදීමෙන් ලැබෙන අගයට වැඩි නිඛිලවලින් අඩු ම අගයයි.

නිදසුනක් වශයෙන් ඉහත සඳහන් දත්ත, පන්ති ප්‍රාන්තර 6ක් යටතේ ගොනු කරමු. පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරම සෙවීම සඳහා මුලින් ම, පරාසය වන 28, පන්ති ප්‍රාන්තර ගණන වන 6න් බෙදමු.

එවිට, $= \dfrac{28}{6} \approx 4.66$ ලැබේ.

එමනිසා, පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරම ලෙස තෝරා ගත යුත්තේ 4.66ට වැඩි නිඛිලවලින් අඩු ම නිඛිල අගය වන 5 ය.
ඉන් පසු, මුල් පන්ති ප්‍රාන්තරය තෝරා ගත යුතු ය. දත්තවල අවම අගය 130 නිසා, මුල් පන්ති ප්‍රාන්තරය 130න් ආරම්භ කළ හැකි ය.

දී ඇති දත්ත සමූහය ඇසුරෙන් සකස් කළ එකිනෙකට වෙනස් සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්ති දෙකක් පහත දැක්වේ.

| පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය |
|---|---|
| 130 -135 | 3 |
| 135 - 140 | 7 |
| 140 - 145 | 10 |
| 145 - 150 | 5 |
| 150 - 155 | 3 |
| 155 - 160 | 2 |

පළමු සමූහිත ව්‍යාප්තිය

| පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය |
|---|---|
| 130 -134 | 3 |
| 135 - 139 | 7 |
| 140 - 144 | 10 |
| 145 - 149 | 5 |
| 150 - 154 | 3 |
| 155 - 159 | 2 |

දෙවන සමූහිත ව්‍යාප්තිය

මුලින් ම, පළමු සමූහිත ව්‍යාප්තිය සලකන්න. නිදසුනක් ලෙස එහි ඇති 130 - 135 පන්ති ප්‍රාන්තරයෙන් දැක්වෙන්නේ 130ට වැඩි හෝ සමාන හා 135ට අඩු උස ප්‍රමාණයන් ය. දෙවන පන්ති ප්‍රාන්තරය වන 135 - 140න් දැක්වෙන්නේ 135ට වැඩි හෝ සමාන හා 140ට අඩු උස ප්‍රමාණයන් ය. මේ ආදී වශයෙන් අනෙකුත් ප්‍රාන්තර ද විස්තර කළ හැකි ය.

දැන්, දෙවන සමූහිත ව්‍යාප්තිය සලකන්න. එහි, නිදසුනක් ලෙස, 130 - 134 පන්ති ප්‍රාන්තරයෙන් දැක්වෙන්නේ 130ට වැඩි හෝ සමාන හා 134ට අඩු හෝ සමාන උස ප්‍රමාණයන් ය.

මෙම ව්‍යාප්ති දෙකෙහි පන්ති ප්‍රාන්තර පිළිබඳ ව නිරීක්ෂණය කළ හැකි තවත් වෙනසක් දැන් සලකා බලමු. මුල් ව්‍යාප්තියෙහි පන්ති ප්‍රාන්තර අතර හිඩැස් නැත. නිදසුනක් ලෙස, 130 - 135 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ ඉහළ සීමාව වන 135න් ම ඊළඟ පන්ති ප්‍රාන්තරය වන 135 - 140 ආරම්භ වේ. එනම්, මෙහි පන්ති ප්‍රාන්තරවලට පොදු සීමාවක් ඇත. එහෙත්, දෙවන ව්‍යාප්තියේ එය එසේ නො වේ. නිදසුනක් ලෙස, 130 - 134 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ ඉහළ සීමාව 134 වන අතර, ඊළඟ ප්‍රාන්තරය ආරම්භ වන්නේ 135නි. එම සීමා අතර 1 ක වෙනසක් ඇත. මෙම පාඩමේ මීළඟ කොටසේ දී අප ඉගෙනීමට බලාපොරොත්තු වන ජාල රේඛය ඇඳීම සඳහා, මෙසේ හිඩදැසක් නොතිබිය යුතු ය. එමනිසා, මෙම දෙවන ව්‍යාප්තිය සුදුසු පරිදි වෙනස් කර ගත යුතු ය. මෙහි ඇති පන්ති ප්‍රාන්තරවලට පොදු මායිමක් හඳුන්වා දීමෙන් මෙම වෙනස්කම කරනු ලැබේ. එම මායිම පහසුවෙන් හඳුනා ගත හැකි ය.

නිදසුනක් ලෙස, දෙවන ව්‍යාප්තියේ 130 - 134 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ ඉහළ සීමාව වන 134ත් 135 - 139 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ පහළ සීමාව වන 135ත් අතර හරි මැද පිහිටි 134.5 යන්න මායිම ලෙස ගනු ලැබේ. එසේ ගෙන සෑදූ නව ව්‍යාප්තිය පහත දැක්වේ.

| මායිම් සහිත පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය |
|---|---|
| 129.5 - 134.5 | 3 |
| 134.5 - 139.5 | 7 |
| 139.5 - 144.5 | 10 |
| 144.5 - 149.5 | 5 |
| 149.5 - 154.5 | 3 |
| 154.5 - 159.5 | 2 |

මෙහි දී, මුල් ව්‍යාප්තියේ සෑම පන්ති ප්‍රාන්තරයකම පහළ සීමාවෙන් 0.5ක් අඩු වී ඇති බවත්, ඉහළ සීමාවට 0.5ක එකතු වී ඇති බවත් නිරීක්ෂණය කරන්න. මෙම නීතිය මුල් හා අවසාන පන්ති ප්‍රාන්තරවලට ද වලංගු වේ. ඒ අනුව 129.5 හා 159.5 ලැබී ඇති බව ද නිරීක්ෂණය කරන්න. එසේ ම, මෙම නව ව්‍යාප්තියේ පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරම අප බලාපොරොත්තු වූ පරිදි 5 වන බව ද නිරීක්ෂණය කරන්න.

ඉහත පළමු ආකාරයේ සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්ති සරල ය. එහෙත්, ප්‍රායෝගික ව, දෙවන ආකාරයේ ව්‍යාප්ති තැනීම පහසු ය. මෙම ආකාර දෙකේ ම ව්‍යාප්ති සංඛ්‍යානයේ දී බොහෝ විට හමු වේ.

## 15.1 සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක ජාල රේඛය

දැන්, සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් දී ඇති විට ජාල රේඛය අඳින අයුරු විමසා බලමු.

ජාල රේඛය යනු සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක ඇති දත්ත ප්‍රස්තාරික ව නිරූපණය කරන ක්‍රමයකි. එහි දී පන්ති ප්‍රාන්තරවල සංඛ්‍යාත, එකිනෙකට ස්පර්ශ ව පවතින සෘජුකෝණාස්‍රාකාර තීරුවල උසින් දක්වනු ලැබේ. පන්ති ප්‍රාන්තර සියල්ලට ම එක ම තරම ඇති අවස්ථාවේ දී (ඉහත කොටසේ නිදසුනේ ඇති පරිදි) ජාල රේඛය අඳින අයුරු මුලින් ම සලකා බලමු.

ජාල රේඛයක් ඇඳීමේ දී පහත දැක්වෙන පියවර අනුගමනය කරන්න.

- සුදුසු පරිමාණයකට තිරස් අක්ෂය මත පන්ති මායිම් ලකුණු කරන්න.
- සුදුසු පරිමාණයකට සිරස් අක්ෂය මත එක් එක් පන්ති ප්‍රාන්තරයේ සංඛ්‍යාතයේ උස දැක්වෙන තීරු අඳින්න.

දැන් පහත දැක්වෙන නිදසුන් මගින් ජාල රේඛය අඳින අයුරු විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

ඉහත කොටසේ නිදසුනෙහි පිළියෙල කළ සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියෙහි ජාල රේඛය අඳින්න.
මේ සඳහා දෙවන ආකාරයේ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තිය සලකමු.

| මායිම් සහිත පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය |
|---|---|
| 129.5 - 134.5 | 3 |
| 134.5 - 139.5 | 7 |
| 139.5 - 144.5 | 10 |
| 144.5 - 149.5 | 5 |
| 149.5 - 154.5 | 3 |
| 154.5 - 159.5 | 2 |

අදාළ ජාල රේඛය පහත දැක්වේ.
තිරස් අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා කොටු දෙකකින් සෙන්ටිමීටර 1ක් ද සිරස් අක්ෂය ඔස්සේ කුඩා බෙදුම් 5කින් ළමයි දෙදෙනකු ද නිරූපණය කොට ඇත.




මෙහි දී තීරු එකිනෙක ස්පර්ශ ව පවතින බව නිරීක්ෂණය කරන්න.

සටහන: මෙහි දත්ත 129.5න් පටන් ගන්නා බැවින් 0 සිට 129.5 දක්වා පන්ති ප්‍රාන්තර ජාල රේඛයේ පෙන්වීම අනවශ්‍ය වේ. $x$ අක්ෂයෙහි මුලින් ⌇ ලකුණ යොදා ඇත්තේ එම කොටස ඇඳීමේදී නොසලකා ඇති බව දැක්වීමට ය.

**නිදසුන 2**

පාසල් පාදක ඇගයීමක දී ළමයි ගණිත විෂයය සඳහා ලබාගත් ලකුණු දැක්වෙන සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ.

| පන්ති ප්‍රාන්තර (ලබාගත් ලකුණු) | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 |
|---|---|---|---|---|---|
| සංඛ්‍යාතය (ළමයි සංඛ්‍යාව) | 4 | 5 | 12 | 7 | 3 |

මෙහි, නිදසුනක් ලෙස, 0 - 10 ප්‍රාන්තරයෙන් දැක්වෙන්නේ 0ට වැඩි හෝ සමාන හා 10ට අඩු ලකුණු යි. මේ ආදි ලෙස අනෙක් පන්ති ප්‍රාන්තර ද අර්ථ දැක්වේ. සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියට අදාළ ජාල රේඛය අඳින්න.

මෙම සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ පළමු පන්ති ප්‍රාන්තරය 10න් අවසන් වන අතර, ඊළඟ පන්ති ප්‍රාන්තරය 10න් ඇරඹේ. මෙහි ජාල රේඛය ඉතා පහසුවෙන් ඇඳිය හැකි ය.




පන්ති ප්‍රාන්තරවල තරම අසමාන වන පරිදි වූ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක ජාල රේඛය ඇඳීම පිළිබඳ ව දැන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 3**

වාර පරීක්ෂණයක දී ගණිත විෂය සඳහා ළමයි 40 දෙනකු ලබාගත් ලකුණු ඇසුරෙන් සකස් කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ.

| පන්ති ප්‍රාන්තර (ලබාගත් ලකුණු) | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 70 | 70 - 100 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| සංඛ්‍යාතය (ළමයි සංඛ්‍යාව) | 2 | 4 | 6 | 9 | 5 | 8 | 6 |

මෙහි පන්ති ප්‍රාන්තර පරීක්ෂා කිරීමේ දී සියලු පන්ති ප්‍රාන්තරවල තරම සමාන නොවන බව ඔබට දැකිය හැකි ය. මුල් ප්‍රාන්තර 5හි තරම 10 බැගින් වන අතර, ඊළඟ ප්‍රාන්තර දෙකෙහි තරම පිළිවෙළින් 20 හා 30 වේ. ජාල රේඛයක තිබිය යුතු වැදගත් ලක්ෂණයක් වන්නේ තීරුවල වර්ගඵල අදාළ සංඛ්‍යාතයන්ට සමානුපාතික වීම යි. ඒ අනුව පන්ති ප්‍රාන්තරවල තරම සමාන වන විට, සංඛ්‍යාතය, තීරුවේ උසට සමානුපාතික වේ. එබැවින් ඉහත 1 හා 2 නිදසුන්වල දී සංඛ්‍යාත, තීරුවේ උස මගින් එක්වර ම දැක්විය හැකි විය. එහෙත් මෙහි දී පන්ති ප්‍රාන්තරවල තරම සමාන නොවන නිසා සංඛ්‍යාතය උස මගින් එක්වර දැක්විය නො හැකි ය. තීරුවල උස සංඛ්‍යාතයට සමානුපාතික වන ලෙස සකස් කරගත යුතු ය. එය කරනු ලබන්නේ පහත දැක්වෙන පරිදි ය.

සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ 50 - 70 සහ 70 - 100 පන්ති ප්‍රාන්තර හැර අනෙක් පන්ති ප්‍රාන්තරවල තරම 10 වේ. 50 - 70 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තරම 20 ද 70 - 100 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තරම 30ක් ද වේ.

ඒ අනුව, කුඩා ම පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තරම 10 වේ. 50 - 70 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තරම එමෙන් දෙගුණයකි. පන්ති ප්‍රාන්තරයේ සංඛ්‍යාතය නිරූපණය කරන තීරුවේ වර්ගඵලය සංඛ්‍යාතයට සමානුපාතික විය යුතු බැවින්,

$$\text{තීරුවේ උස} = \frac{\text{සංඛ්‍යාතය}}{2}$$

ලෙස ගණනය කරනු ලැබේ.

$\therefore$ 50 - 70 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තීරුවේ උස $= \frac{8}{2}$

$= 4$

70 - 100 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තරම කුඩා ම තරම සහිත පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරම මෙන් තුන් ගුණයක් වේ.

$\therefore$ 70 - 100 පන්ති ප්‍රාන්තරයේ තීරුවේ උස $= \frac{6}{3}$

$= 2$ ලෙස ගණනය කරනු ලැබේ.

මෙසේ ගණනය කිරීමෙන් පසු ඇඳි ජාල රේඛය පහත දැක්වේ.



## 15.1 අභ්‍යාසය

**1.** එක්තරා ප්‍රදේශයක කාලගුණ මධ්‍යස්ථානයකින් රැස් කළ තොරතුරු ඇසුරෙන් සකස් කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ. මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| සතියක් තුළ වර්ෂාපතනය mm වලින් | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 60 | 60 - 70 | 70 - 80 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| සති ගණන | 5 | 6 | 15 | 10 | 7 | 5 | 4 |

**2.** පාසල් පුස්තකාලයකින් 2015 වර්ෂය තුළ දිනපතා බැහැර ගෙන යෑමට නිකුත් කරන ලද පොත් සංඛ්‍යා දැක්වෙන සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ. මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| පන්ති ප්‍රාන්තර (නිකුත් කරන ලද පොත් සංඛ්‍යාව) | 25 - 29 | 30 - 34 | 35 - 39 | 40 - 44 | 45 - 49 | 50 - 54 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| (සංඛ්‍යාතය) දින ගණන | 5 | 10 | 20 | 15 | 10 | 7 |

**3.** වන වගාවක හෙක්ටාර 10ක තිබූ තේක්ක ගස්වල වට ප්‍රමාණ මැන රැස් කළ දත්ත ඇසුරෙන් සකස් කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ. එම දත්ත ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| ගසක වට ප්‍රමාණය (cm) | 30 - 35 | 35 - 40 | 40 - 45 | 45 - 50 | 50 - 55 | 55 - 60 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ගස් සංඛ්‍යාව | 6 | 8 | 9 | 15 | 24 | 21 |

**4.** ග්‍රාමීය ජල ව්‍යාපෘතියකින් එක් දිනක් තුළ නිවෙස් 60ක් ලබා ගත් ජල ප්‍රමාණ පිළිබඳ ව රැස් කළ තොරතුරු ඇසුරෙන් සකස් කළ සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ. මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| නිවසක් භාවිත කළ ජල ප්‍රමාණ (ආසන්න ලීටරයට) | 8 - 12 | 13 - 17 | 18 - 22 | 23 - 27 | 28 - 32 | 33 - 37 | 38 - 42 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| නිවෙස් සංඛ්‍යාව | 4 | 6 | 15 | 15 | 10 | 7 | 3 |

**5.** එක්තරා ගමක නිවාස 75ක්, 2015 ජනවාරි මාසය තුළ භාවිත කළ විදුලි ඒකක ගණන පිළිබඳ රැස් කර ගත් තොරතුරු පහත වගුවෙන් දැක්වේ. මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| පන්ති ප්‍රාන්තරය (විදුලි ඒකක ගණන) | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 60 | 60 - 100 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| සංඛ්‍යාතය (නිවෙස් සංඛ්‍යාව) | 10 | 11 | 14 | 16 | 12 | 12 |

**6.** දුරකථන පහසුකම් සපයන ස්ථානයකින් එක් දිනයක දී ලබා ගන්නා ලද ඇමතුම් සංඛ්‍යාව සහ එක් එක් ඇමතුමකට ගත වූ කාලය පිළිබඳ තොරතුරු පහත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියෙන් දැක්වේ. මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.

| ඇමතුමක් සඳහා ගත කළ කාලය (තත්පර) | 30 - 45 | 45 - 60 | 60 - 75 | 75 - 90 | 90 - 120 |
|---|---|---|---|---|---|
| ඇමතුම් සංඛ්‍යාව | 8 | 9 | 12 | 16 | 8 |

## 15.2 සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය

සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය යනු ජාල රේඛය මෙන් ම සමූහිත දත්ත, ප්‍රස්තාරික ව නිරූපණය කරන ක්‍රමයකි.

සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ක්‍රම දෙකකට නිර්මාණය කළ හැකි ය.

- සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ ජාල රේඛය ඇසුරෙන්
- පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය සහ සංඛ්‍යාතය ඇසුරෙන්

මුලින් ම, ජාල රේඛය ඇසුරෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය නිර්මාණය කරන අයුරු නිදසුනක් ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

ඉහත නිදසුනක දී භාවිත කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් මේ සඳහා යොදා ගනිමු.

| ලකුණු | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 |
|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි සංඛ්‍යාව | 4 | 5 | 12 | 7 | 3 |

(i) මුලින් ම, දී ඇති තොරතුරුවලට අනුරූප ජාල රේඛය අඳින්න.

(ii) ජාල රේඛයේ එක් එක් තීරුවේ ඉහළ ම පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යයෙහි, "×" ලකුණු යොදන්න. (පහත රූපය බලන්න එම "×" ලකුණු $A$, $B$, $C$, $D$, $E$ ලෙස දක්වා ඇත.)

(iii) මෙම "×" ලකුණු, රූපයේ දැක්වෙන පරිදි පිළිවෙළින්, සරල රේඛා ඛණ්ඩ මගින් යා කරන්න.

(iv) පන්ති ප්‍රාන්තරයක තරමින් අඩක දුරක් (එනම්, මෙහි දී ඒකක 5ක දුරක්) අවසාන තීරුවට දකුණු පසිනුත්, පළමු තීරුවට වම් පසිනුත් තිරස් අක්ෂය මත ලකුණු කරන්න. $E$ හා $F$ ද $A$ හා $G$ ද යා කරන්න.




දැන්, $ABCDEFG$ බහු-අස්‍රයක් ලැබී ඇත. එම බහු-අස්‍රයට සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ **සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය** යැයි කියනු ලැබේ. සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රයේ වර්ගඵලය ජාල රේඛයේ තීරවල වර්ගඵලයට සමාන බව ඔබට හොඳින් නිරීක්ෂණය කළ හොත්, දැක ගත හැකි ය.

සෑම විට ම ජාල රේඛය ඇඳීමෙන් පසු සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ඇඳීම අවශ්‍ය නො වේ. පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය සහ සංඛ්‍යාතය ඇසුරෙන් ද සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ඇඳිය හැකි ය. එසේ අඳින අයුරු පහත නිදසුන ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 2**

දී ඇති සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තිය ඇසුරෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ඇඳීම සඳහා පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය ඇතුළත් වගුවක් සකස් කරන්න.

| පන්ති ප්‍රාන්තරය | මධ්‍ය අගය | සංඛ්‍යාතය |
|---|---|---|
| 0 - 10 | 5 | 4 |
| 10 - 20 | 15 | 5 |
| 20 - 30 | 25 | 12 |
| 30 - 40 | 35 | 7 |
| 40 - 50 | 45 | 3 |

පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය තිරස් අක්ෂය ඔස්සේ ද සංඛ්‍යාතය සිරස් අක්ෂය ඔස්සේ ද ලකුණු කොට, අනුරූප ලක්ෂ්‍ය ලකුණු කරන්න. එම ලක්ෂ්‍ය අනුපිළිවෙළින් සරල රේඛා ඛණ්ඩ මගින් යා කිරීමෙන් ඉහත පරිදි ම සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ලබා ගත හැකි ය. අන්ත ලක්ෂ්‍ය ද යා කිරීමෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ලබා ගන්න.




තරම අසමාන පන්ති ප්‍රාන්තර සහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය ඇඳීම පිළිබඳ ව මීළඟට විමසා බලමු.

**නිදසුන 3**

ඉහත දී යොදා ගත් තරම අසමාන පන්ති ප්‍රාන්තර සහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තිය සඳහා සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳිමු.

| පන්ති ප්‍රාන්තර (ලබාගත් ලකුණු) | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 70 | 70 - 100 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| සංඛ්‍යාතය (ළමයි සංඛ්‍යාව) | 2 | 4 | 6 | 9 | 5 | 8 | 6 |

අදාළ සංඛ්‍යාත බහුඅස්‍රය පහත දැක්වේ.



මෙහි දී, තරම 20 වූ පන්ති ප්‍රාන්තරය, තරම 10 වන පන්ති ප්‍රාන්ත දෙකකට බෙදා, ඒවායේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යවලට අනුරූප සංඛ්‍යාත සලකා ඇත. එසේ ම, තරම 30 වූ පන්ති ප්‍රාන්තරය, තරම 10 වන පන්ති ප්‍රාන්තර 3කට බෙදා, ඒවායේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යවලට අනුරූප සංඛ්‍යාත ද සලකා ඇත. මෙවිට ද ජාල රේඛයේ වර්ගඵලය, තීරවල වර්ගඵලවල එකතුවට සමාන බව නිරීක්ෂණය කරන්න.

## 15.2 අභ්‍යාසය

**1.** පාසලක පවත්වන ලද වෛද්‍ය සායනයක දී ඊට සහභාගී වූ ළමයින්ගේ බර මැනීමෙන් ලබාගත් තොරතුරු ඇසුරෙන් සකස් කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ.

| ළමයකුගේ ස්කන්ධය (kg) | 30 - 35 | 35 - 40 | 40 - 45 | 45 - 50 | 50 - 55 |
|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි සංඛ්‍යාව | 8 | 10 | 15 | 7 | 15 |

(i) මෙම තොරතුරු ජාල රේඛයකින් දක්වන්න.
(ii) ජාල රේඛය ඇසුරෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.

**2.** සමාගමක් විසින් නිපදවන ලද විදුලි බුබුළුවල ආයු කාලය පරීක්ෂා කිරීම සඳහා කරන ලද පරීක්ෂණයක දී ලබා ගත් දත්ත අනුව සකස් කරන ලද සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ.

| පන්ති ප්‍රාන්තර (බල්බයක් දැල්වුණු පැය ගණන) | 100 - 300 | 300 - 400 | 400 - 500 | 500 - 600 | 600 - 700 | 700 - 800 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| සංඛ්‍යාතය (බල්බ සංඛ්‍යාව) | 12 | 10 | 20 | 25 | 15 | 12 |

(i) සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ ජාල රේඛය අඳින්න.
(ii) ජාල රේඛය ඇසුරෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.

**3.** ක්‍රීඩා සමාජයක සාමාජිකයන්ගේ ශරීර ස්කන්ධය පිළිබඳ රැස් කළ තොරතුරු පහත වගුවේ දක්වා ඇත.

| ශරීර ස්කන්ධය (kg) | 60 - 65 | 65 - 70 | 70 - 75 | 75 - 80 | 80 - 85 |
|---|---|---|---|---|---|
| සාමාජිකයන් සංඛ්‍යාව | 10 | 15 | 6 | 4 | 2 |

(i) මෙම තොරතුරු ඇසුරෙන් පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය සහිත වගුවක් ගොඩනගන්න.
(ii) පන්ති ප්‍රාන්තරවල මධ්‍ය අගය යොදා ගනිමින් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.

**4.** පාසලක 11 ශ්‍රේණියේ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් පිරිසක් ගණිතය විෂයය සඳහා ලබා ගත් ලකුණු ඇසුරෙන් සකස් කළ සමූහිත සංඛ්‍යාත වගුවක් පහත දැක්වේ.

| ලකුණු පන්ති ප්‍රාන්තර | 0 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 60 | 60 - 100 |
|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි ගණන සංඛ්‍යාතය | 6 | 5 | 10 | 7 | 12 |

(i) මෙම තොරතුරුවල ජාල රේඛය ඇඳ එමගින් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.

**5.** එක්තරා දිනයක දී දුරකථන පහසුකම් සපයන මධ්‍යස්ථානයකින් ලබාගත් දුරකථන ඇමතුම් සංඛ්‍යාව සහ ඇමතුම් සඳහා ගත වූ කාලය පිළිබඳ රැස් කළ තොරතුරු අනුව පහත දැක්වෙන වගුව සකස් කර ඇත.

| දුරකථන ඇමතුමක් සඳහා ගත වූ කාලය (තත්පර) | 1 - 4 | 4 - 7 | 7 - 10 | 10 - 13 | 13 - 16 |
|---|---|---|---|---|---|
| ඇමතුම් ගණන | 3 | 9 | 20 | 12 | 6 |

(i) මෙම සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ ජාල රේඛය අඳින්න.
(ii) එම ජාල රේඛය ඇසුරෙන් සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.

## 15.3 සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය

මෙය, සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක දත්ත ප්‍රස්තාරිකව නිරූපණය කරන තවත් ක්‍රමයකි. සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින අයුරු පහත නිදසුන ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

පන්තියක ළමයි 32ක් ගණිත පරීක්ෂණයක දී ලබා ගත් ලකුණු පහත ආකාරයට සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියකින් දක්වා ඇත. එහි සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳිමු.

| ලකුණු | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 |
|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි සංඛ්‍යාව | 4 | 6 | 10 | 9 | 3 |

මුලින් ම, ඉහත වගුව ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වගුවක් ගොඩනගමු.

| පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය | සමුච්චිත සංඛ්‍යාත |
|---|---|---|
| 0 - 10 | 4 | 4 |
| 10 - 20 | 6 | 10 |
| 20 - 30 | 10 | 20 |
| 30 - 40 | 9 | 29 |
| 40 - 50 | 3 | 32 |

සමුච්චිත යන්නෙහි තේරුම "එකතු වූ" යන්න යි. ඉහත වගුවේ, නිදසුනක් ලෙස, 20 - 30 පන්ති ප්‍රාන්තරයට අදාළ සමුච්චිත සංඛ්‍යාතය වන්නේ 30ට වඩා අඩු සියලු සංඛ්‍යාතවල එකතුව යි. (වෙනත් අයුරකින් පැවසුව හොත්, 30ට වඩා අඩුවෙන් ලකුණු ලබා ගත් ළමයි ගණන යි). එය 20 කි. 40 - 50 ප්‍රාන්තරයට අදාළ සමුච්චිත සංඛ්‍යාතය වන්නේ 50ට අඩුවෙන් ලකුණු ලබා ගත් ළමයි ගණන යි. එනම්, සියලු ළමයි ගණන වන 32 යි. මෙසේ වගුව සකස් කළ පසු සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇඳීම සඳහා, එක් එක් ප්‍රාන්තරයේ ඉහළ සීමාවට එදිරි ව සමුච්චිත සංඛ්‍යාතය දැක්වෙන ලක්ෂ්‍ය සියල්ල ලකුණු කර, ඉන් පසු, පහත රූපයේ දැක්වෙන අයුරින්, එම ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් සුමට ව යා කළ යුතු ය.




## සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක චතුර්ථක හා අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය

ඉහත කොටස්වල දී විමසා බැලුවේ දත්ත සමූහයක ජාල රේඛය, සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය හා සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ලබා ගන්නා ආකාරය යි. එමගින්, දත්ත විසිරී කේන්ද්‍රගත වී ඇති ආකාරය පිළිබඳ අදහසක් ලබා ගැනීම පහසු ය. නිදසුනක් ලෙස, සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක මාත පන්තිය කුමක් ද යන්න ජාල රේඛය දෙස බැලූ සැණින් නිගමනය කළ හැකි ය. එසේ ම, දත්ත සමමිතික ව විසිරී ඇත් ද යන්න පිළිබඳ ව ද අදහසක් ගත හැකි ය. මෙම කොටසේ දී අප ඉගෙනීමට බලාපොරොත්තු වන්නේ දත්ත සමූහයක චතුර්ථක හා අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය පිළිබඳ ව යි. එමගින්, දත්ත විසිරී ඇති ආකාරය පිළිබඳ යම් අදහසක් ලබා ගත හැකි ය.

දත්ත සමූහයක චතුර්ථක හා අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය සෙවීම සඳහා, මුලින් ම කළ යුත්තේ එම දත්ත ආරෝහණ පිළිවෙලට ලියා ගැනීමයි. ඉන්පසු පහත දැක්වෙන පරිදි පළමු චතුර්ථකය $(Q_1)$, දෙවන චතුර්ථකය $(Q_2)$ හා තුන්වන චතුර්ථකය $(Q_3)$ සොයනු ලැබේ.

**පියවර 1**: මුලින්ම, දත්තවල මධ්‍යස්ථය සොයන්න. මෙය දෙවන චතුර්ථකයයි.

**පියවර 2**: මධ්‍යස්ථයෙන් වම්පස පිහිටි දත්තවල මධ්‍යස්ථය සොයන්න. මෙය පළමු චතුර්ථකයයි.

**පියවර 3**: මධ්‍යස්ථයෙන් දකුණු පස පිහිටි දත්තවල මධ්‍යස්ථය සොයන්න. මෙය තුන්වන චතුර්ථකයයි.

නිදසුනක් ලෙස, ආරෝහණ පිළිවෙලට, දත්ත වැලක් (ආවලියක්) ආකාරයෙන් ලියා ඇති පහත දැක්වෙන දත්ත සමූහය සලකන්න.

**නිදසුන 1**

5, 6, 6, 8, 11, 12, 12, 12, 13, 14, 14, 14, 17, 18, 20, 24, 25, 26, 30

මෙහි ඇති දත්ත ගණන 19 කි. එහි මධ්‍යස්ථය වන්නේ 14 ය (එය කොටුකර දක්වා ඇත)

5, 6, 6, 8, 11, 12, 12, 12, 13, [14,] 14, 14, 17, 18, 20, 24, 25, 26, 30

දැන් මධ්‍යස්ථයේ වම්පස පිහිටි කොටස සලකන්න.

5, 6, 6, 8, [11,] 12, 12, 12, 13

එහි මධ්‍යස්ථය වන්නේ 11 යි. එය ද කොටුකර දක්වා ඇත.
අවසාන වශයෙන්, මධ්‍යස්ථයෙන් දකුණුපස පිහිටි දත්ත කොටස සලකන්න.

14, 14, 17, 18, [20,] 24, 25, 26, 30

එහි මධ්‍යස්ථය වන්නේ 20යි. එය ද කොටුකර දක්වා ඇත.
මේ අනුව,

පළමු චතුර්ථකය $= Q_1 = 11$

දෙවන චතුර්ථකය $= Q_2 = 14$

තුන්වන චතුර්ථකය $= Q_3 = 20.$

**නිදසුන 2**

ආරෝහණ පිළිවෙලට ලියා ඇති 2, 2, 3, 6, 6, 6, 7, 8, 8, 11, 11, 12, 12, 15, 15, 16, 17, 20 යන දත්ත 18හි චතුර්ථක සොයමු.

2, 2, 3, 6, 6, 6, 7, 8, [8, 11,] 11, 12, 12, 15, 15, 16, 17, 20

එහි මධ්‍යස්ථය වන්නේ කොටුකර දක්වා ඇති 8 හා 11 යන දත්ත දෙකෙහි මධ්‍යන්‍යයයි.

එනම්,

$$Q_2 = \frac{8 + 11}{2} = 9.5$$

මධ්‍යස්ථයෙන් වම්පස පිහිටි දත්ත කොටස මෙසේ ය:

$$2, 2, 3, 6, \boxed{6,} 6, 7, 8, 8$$

එහි මධ්‍යස්ථ වන 6 කොටු කර දක්වා ඇත.
එමනිසා, $Q_1 = 6$.

අවසාන වශයෙන්, මධ්‍යස්ථයෙන් දකුණු පස පිහිටි දත්ත කොටස මෙසේ ය:

$$11, 11, 12, 12, \boxed{15,} 15, 16, 17, 20$$

එහි මධ්‍යස්ථය වන 15 කොටුකර දක්වා ඇත.
එමනිසා, $Q_3 = 15$.

**නිදසුන 3**

පහත දැක්වෙන දත්ත වැලෙහි දත්ත 17 ක් ඇත. එහි චතුර්ථක සොයන්න.

102, 104, 104, 105, 107, 107, 107, 108, 112, 112, 113, 115, 115, 119, 120, 125, 126

ඉහත දී ඇති පියවර අනුගමනය කළ විට ලැබෙන චතුර්ථක පිහිටි ස්ථාන ඊ හිස්වලින් දක්වා චතුර්ථක ගණනය කර ඇති අයුරු වටහා ගන්න.

$$102, 104, 104, \boxed{105, 107,} 107, 107, 108, \boxed{112,} 112, 113, 115, \boxed{115, 119,} 120, 125, 126$$
$$\uparrow \qquad\qquad\qquad \uparrow \qquad\qquad\qquad \uparrow$$

$$Q_1 = \frac{105 + 107}{2} = 106$$

$$Q_2 = 112$$

$$Q_3 = \frac{115 + 119}{2} = 117$$

**නිදසුන 4**

පහත දැක්වෙන දත්ත වැලෙහි දත්ත 16ක් ඇත. එහි චතුර්ථක පිහිටි ස්ථාන ඊ හිස් මගින් දක්වා චතුර්ථක ගණනය කර ඇති ආකාරය නිරීක්ෂණය කරන්න.

21, 23, 25, [25, 26,] 28, 28, [30, 30,] 34, 34, [35, 37,] 37, 40, 42

ඒ අනුව, $Q_1 = \dfrac{25+26}{2} = 25.5$, $Q_2 = \dfrac{30+30}{2} = 30$, $Q_3 = \dfrac{35+37}{2} = 36$.

දත්ත වැලක චතුර්ථක සොයනා ආකාර කිහිපයක්ම සංඛ්‍යානයේ දී භාවිත වේ. මෙහි විස්තර කර ඇති ආකාරය, වඩාත් පහසු මෙන්ම ප්‍රායෝගිකව බොහෝ විට යොදාගන්නා ක්‍රමයකි.

චතුර්ථක සෙවීමේ තවත් ක්‍රමයක් වන්නේ පළමු, දෙවන හා තෙවන චතුර්ථක පිහිටි ස්ථාන

$\frac{1}{4}(n+1)$ , $\frac{1}{2}(n+1)$ හා $\frac{3}{4}(n+1)$ යන සූත්‍ර භාවිතයෙන් සොයා ගැනීමයි.

උදාහරණයක් ලෙස, 4 6 7 8 15 18 20 දත්ත වැල සලකන්න.

මෙම සූත්‍රවලට අනුව දී ඇති දත්ත වැලෙහි,

$Q_1$ පිහිටන්නේ $\frac{1}{4}(7+1) = 2$ ස්ථානයේය. ඒ අනුව $Q_1 = 6$.

$Q_2$ පිහිටන්නේ $\frac{1}{2}(7+1) = 4$ ස්ථානයේය. ඒ අනුව $Q_2 = 8$.

$Q_3$ පිහිටන්නේ $\frac{3}{4}(7+1) = 6$ ස්ථානයේය. ඒ අනුව $Q_3 = 18$.

තවත් උදාහරණයක් ලෙස, 9 12 18 20 21 23 24 26 දත්ත වැල ද සලකන්න.

සූත්‍රවලට අනුව දී ඇති දත්ත වැලෙහි,

$Q_1$ පිහිටන්නේ $\frac{1}{4}(8+1) = 2.25$ හි ද ඒ අනුව, $Q_1 = 12 + \frac{1}{4}(18-12) = 13.5$

$Q_2$ පිහිටන්නේ $\frac{1}{2}(8+1) = 4.5$ හි ද ඒ අනුව, $Q_2 = \dfrac{20+21}{2} = 20.5$

$Q_3$ පිහිටන්නේ $\frac{3}{4}(8+1) = 6.75$ හි ද ඒ අනුව, $Q_3 = 23 + \frac{3}{4}(24-23) = 23.75$

මෙහි දී එකිනෙකට වෙනස් ක්‍රම භාවිතයේ දී පිළිතුරු සඳහා සුළු වෙනස්කම් සහිත පිළිතුරු ලැබිය හැකි ය. සංඛ්‍යානයේ දී පිළිතුරු සඳහා දළ අගයන් (ආසන්න අගයන්) ලබාගන්නා බැවින් එසේ සුළු වෙනස්කම් තිබීම ගැටලු සහගත නොවේ.

දත්ත සමූහයක අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය ලෙස හැඳින්වෙන්නේ තුන්වන චතුර්ථකයෙන් පළමු චතුර්ථකය අඩු කළ විට ලැබෙන අගය යි. එනම්,

එනම්, **අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය** $= Q_3 - Q_1$

## 15.3 අභ්‍යාසය

**1.** වැඩපළක සේවය කරන සේවකයන් 17 දෙනකුගේ වයස් (අවුරුදු) පිළිවෙළට පහත දැක්වේ.

21, 22, 23, 24, 25, 27, 27, 30, 34, 35, 40, 41, 42, 44, 46, 47, 50

මෙම දත්ත සමූහයේ
(i) මධ්‍යස්ථය
(ii) පළමුවැනි චතුර්ථකය
(iii) තුන්වන චතුර්ථකය
(iv) අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය
සොයන්න.

**2.** පන්තියක සිටින ළමයි සමූහයකගේ නිවෙස්වල සිටින සාමාජික සංඛ්‍යාව පිළිබඳ රැස් කර ගත් තොරතුරු පහත දැක්වේ.

7, 6, 4, 3, 8, 5, 5, 4, 3, 6, 4, 6, 7, 10, 5

මෙම දත්ත සමූහය ආරෝහණ පිළිවෙළට සකසා එහි
(i) මධ්‍යස්ථය
(ii) පළමුවන චතුර්ථකය
(iii) තුන්වන චතුර්ථකය
(iv) අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය
සොයන්න.

**3.** 2015 වර්ෂයේ දිනක් තුළ දී නගරයක වෙළෙඳසල් 32ක් විසින් භාවිත කෙරුණු විදුලි ඒකක ගණන පිළිබඳ තොරතුරු පහත වගුවේ දැක්වේ.

| විදුලි ඒකක ගණන | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 10 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| වෙළෙඳසල් සංඛ්‍යාව | 5 | 2 | 6 | 6 | 7 | 2 | 3 | 1 |

මෙම දත්ත සමූහයේ
(i) මධ්‍යස්ථය

(ii) පළමුවන චතුර්ථකය

(iii) තුන්වන චතුර්ථකය

(iv) අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය

සොයන්න. (ඉඟිය : දත්ත ආවලියක් ලෙස සකස් කර ගන්න.)

## 15.4 අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය තවදුරටත්

අපි මෙම කොටසේ දී ඉගෙනීමට බලාපොරොත්තු වන්නේ සමූහිත දත්තවල චතුර්ථක හා අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන ආකාරය පිළිබඳවය. සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය යොදා ගනිමින් ඒවා සොයන ආකාරය පිළිබඳ පමණක් මෙහි විස්තර කෙරේ.
පහත දැක්වෙන නිදසුන ඇසුරෙන් සමූහිත දත්තවල චතුර්ථක හා අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන අයුරු විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

වාර පරීක්ෂණයක දී 11 වන ශ්‍රේණියේ ළමයි සමූහයක් ගණිතය විෂය ට ලබා ගත් ලකුණු ඇසුරෙන් සකස් කළ සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ. එම සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තිය සඳහා සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳිමු.

| ලකුණු | 0 - 10 | 10 - 20 | 20 - 30 | 30 - 40 | 40 - 50 | 50 - 60 | 60 - 70 | 70 - 80 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි සංඛ්‍යාව | 4 | 5 | 7 | 8 | 10 | 9 | 5 | 4 |

මෙම වගුවේ දත්ත ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇඳීම සඳහා අගය වගුවක් ගොඩ නගමු.

| පන්ති ප්‍රාන්තර | සංඛ්‍යාතය | සමුච්චිත සංඛ්‍යාතය |
|---|---|---|
| 0 - 10 | 4 | 4 |
| 10 - 20 | 5 | 9 |
| 20 - 30 | 7 | 16 |
| 30 - 40 | 8 | 24 |
| 40 - 50 | 10 | 34 |
| 50 - 60 | 9 | 43 |
| 60 - 70 | 5 | 48 |
| 70 - 80 | 4 | 52 |

15.3 කොටසේ දී උගත් පරිදි සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳිමු.




ඉහත සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය සහිත රූපයේ ඇති තිරස් හා සිරස් රේඛා පිළිබඳ ව දැන් අවධානය යොමු කරමු.

මෙහි මුළු දත්ත ගණන 52කි. එනම්, සංඛ්‍යාතවල එකතුව 52කි. මුලින් ම, එම දත්ත 52හි පළමු, දෙවන හා තුන්වන චතුර්ථක පිහිටි ස්ථාන සොයා ගත යුතු ය.

---

සටහන: සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇසුරෙන් චතුර්ථක සෙවීමේ දී ඉහත 15.3 කොටසේ දී මෙන් චතුර්ථක සෙවීම අනවශ්‍ය ය. සමූහිත දත්ත විශාල ගණනක් ඇති නිසා (30කට වැඩි ගණනක් විශාල ගණනක් ලෙස මෙහි දී සලකනු ලැබේ), මෙහි දී සංඛ්‍යාතවලින් $\frac{1}{4}$ ක් $\frac{1}{2}$ ක් හා $\frac{3}{4}$ ක් පිහිටන ස්ථාන සොයා ගැනීම ප්‍රමාණවත් ය.

---

පළමු චතුර්ථකය පිහිටන්නේ සංඛ්‍යාත ආරෝහණ පිළිවෙළට සැකසූ විට, මුළු සංඛ්‍යාත ගණනින් $\frac{1}{4}$ක් වන සංඛ්‍යාතය පිහිටි ස්ථානයේ ය. ඒ අනුව,

$Q_1$ පිහිටි ස්ථානය = $\frac{1}{4} \times 52$ වන ස්ථානය $= 13$ වන ස්ථානය

$Q_2$ පිහිටි ස්ථානය = $\frac{1}{2} \times 52$ වන ස්ථානය $= 26$ වන ස්ථානය

$Q_3$ පිහිටි ස්ථානය = $\frac{3}{4} \times 52$ වන ස්ථානය $= 39$ වන ස්ථානය

දැන්, සංඛ්‍යාත දක්වන සිරස් අක්ෂය මත, 13, 26 හා 39 ලක්ෂ්‍යවලට (සංඛ්‍යාතවලට) අනුරූප දත්ත සෙවිය යුතු ය. ඒ සඳහා අවශ්‍ය රේඛා ඉහත රූප සටහනේ දැක්වේ. නිදසුනක් ලෙස, පළමු චතුර්ථකය සොයන්නේ මෙසේ ය:

පළමු චතුර්ථකය පිහිටි ස්ථානය 13 නිසා, සිරස් අක්ෂය මත 13 හි සිට තිරස් රේඛාවක් ඇඳ, එය වක්‍රය කැපෙන ලක්ෂ්‍යයෙහි සිට සිරස් රේඛාවක්, තිරස් අක්ෂය කැපෙන තෙක් ඇඳිනු ලැබේ. එම කැපෙන ලක්ෂ්‍යයට අදාළ අගය වන්නේ පළමු චතුර්ථකය යි.

දී ඇති නිදසුන සඳහා මෙසේ චතුර්ථක සෙවූ විට $Q_1 = 26$, $Q_2 = 42$ හා $Q_3 = 55$ ලැබේ.

එමනිසා, අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය $= Q_3 - Q_1 = 55 - 26 = 29$

නිදසුනක් ලෙස, සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක මුළු සංඛ්‍යාතය 51ක් නම්, එවිට පළමු, දෙවන හා තුන්වන චතුර්ථක පිහිටි ස්ථාන පිළිවෙළින්,

$\frac{1}{4} \times 51 = 12.75$ වන ස්ථානය

$\frac{1}{2} \times 51 = 25.5$ වන ස්ථානය

$\frac{3}{4} \times 51 = 38.25$ වන ස්ථානය ලෙස ගත හැකි ය.

ඉන් පසු, සිරස් අක්ෂය මත 12.75, 25.5 හා 38.25 යන අගයන්වලට (හෝ, ඔබගේ ප්‍රස්තාරයේ යොදා ගන්නා පරිමාණය අනුව සුදුසු ලෙස වටයා ලැබෙන අගයන්වලට) අදාළ ව චතුර්ථක සෙවිය හැකි ය.

## 15.4 අභ්‍යාසය

**1.** කාර්යාලයක සේවකයන් 2015 වර්ෂයේ දී ලබා ගත් නිවාඩු පිළිබඳ තොරතුරු පහත දැක්වේ.

| දින ගණන | 0 - 4 | 4 - 8 | 8 - 12 | 12 - 16 | 16 - 20 | 20 - 24 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| සේවකයන් ගණන | 10 | 18 | 11 | 8 | 5 | 4 |

(i) ඉහත තොරතුරුවල සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වගුව ගොඩ නගන්න.
(ii) වගුව ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න.
(iii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇසුරෙන්
  (*a*) සේවකයන්ගේ නිවාඩුවල මධ්‍යස්ථ අගය
  (*b*) දත්තවල අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

**2.** මාසික පරීක්ෂණයක දී 11 ශ්‍රේණියේ ළමුන් විද්‍යාව විෂයය ට ලබා ගත් ලකුණු පහත වගුවේ දැක්වේ.

| ලකුණු පන්ති ප්‍රාන්තරය | 0 - 15 | 15 - 30 | 30 - 45 | 45 - 60 | 60 - 75 | 75 - 90 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ළමයි සංඛ්‍යාව | 6 | 8 | 12 | 20 | 10 | 4 |

(i) වගුවේ දත්ත ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වගුවක් ගොඩනගන්න.
(ii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න.
(iii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇසුරෙන්
  ($a$) පළමුවන චතුර්ථකය
  ($b$) දෙවන චතුර්ථකය
  ($c$) තුන්වන චතුර්ථකය
සොයන්න.
(iv) ලබා ගත් ලකුණුවල අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

**3.** 2015 ජනවාරි මාසයේ ඇඟලුම් කම්හලක සේවකයන්ගේ වැටුප් පිළිබඳ තොරතුරු පහත වගුවෙන් දැක්වේ. එම තොරතුරු ඇසුරෙන් දත්තවල සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න. වක්‍රය ඇසුරෙන් සේවකයකුගේ මධ්‍යස්ථ වැටුප හා වැටුප්වල අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

| සේවකයකුගේ මාසික වැටුප රුපියල් පන්ති ප්‍රාන්තරය | 20000 - 20500 | 20500 - 21000 | 21000 - 21500 | 21500 - 22000 | 22000 - 22500 | 22500 - 23000 | 23000 - 23500 | 23500 - 24000 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| සේවකයන් ගණන | 8 | 10 | 15 | 18 | 25 | 12 | 9 | 7 |

**මිශ්‍ර අභ්‍යාසය**

**1.** නිවාස යෝජනා ක්‍රමයක ඇති නිවෙස් මගින් විදුලිය භාවිතා කිරීම වෙනුවෙන් ගෙවන මාසික ගාස්තු ඇසුරෙන් සකස් කළ වගුවක් පහත දැක්වේ.

| මාසික ගාස්තුව (රුපියල්) | 0 - 200 | 200 - 400 | 400 - 600 | 600 - 800 | 800 - 1000 |
|---|---|---|---|---|---|
| නිවෙස් සංඛ්‍යාව | 8 | 14 | 24 | 12 | 6 |

(i) මෙම තොරතුරු ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වගුවක් ගොඩනගන්න.
(ii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න.

(iii) මධ්‍යස්ථය සොයන්න.
(iv) අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

**2.** කාර්යාලයක සේවකයන්ගේ වයස් පිළිබඳ ව රැස් කරන ලද තොරතුරු ඇසුරෙන් පිළියෙල කරන ලද සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියක් පහත දැක්වේ.

| වයස (අවුරුදු) | 20 - 25 | 25 - 30 | 30 - 35 | 35 - 40 | 40 - 45 | 45 - 50 | 50 - 55 | 55 - 60 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| සේවකයන් ගණන | 8 | 12 | 14 | 18 | 16 | 6 | 2 | 2 |

දී ඇති සමූහිත සංඛ්‍යාත ව්‍යාප්තියේ
(i) ජාල රේඛය අඳින්න.
(ii) සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.
(iii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න.
(iv) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය ඇසුරෙන් අන්තශ් චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

**3.** නිවාස 100කින් යුත් නිවාස යෝජනා ක්‍රමයක එක් එක් නිවාසයක් විසින් එක්තරා මාසයක දී පරිභරණය කළ ජල ඒකක ගණන ඇසුරෙන් පහත වගුව පිළියෙල කර ඇත.

| ජල ඒකක ගණන | 20 - 29 | 30 - 39 | 40 - 49 | 50 - 59 | 60 - 69 | 70 - 79 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| නිවෙස් ගණන | 2 | 8 | 35 | 40 | 10 | 5 |

(i) මෙම තොරතුරු ඇසුරෙන්, ජාල රේඛය හා සංඛ්‍යාත බහු-අස්‍රය අඳින්න.
(ii) සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වගුවක් ගොඩනගන්න.
(iii) එම වගුව ඇසුරෙන් සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය අඳින්න.
(iv) මෙම දත්තවල අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය සොයන්න.

# 16 ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩි

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- සංඛ්‍යා අනුක්‍රම අතරින් ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩි හඳුනා ගැනීමට
- ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක $n$ වන පදය සඳහා වන සූත්‍රය භාවිත කිරීමට
- ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක පළමු පද $n$ වල ඓක්‍යය සම්බන්ධ සූත්‍ර භාවිත කිරීමට
- ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩිවල යෙදීම් සම්බන්ධ ගැටලු විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 16.1 ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩි

මුලින් ම, ඔබ 10 ශ්‍රේණියේ දී උගත් සමාන්තර ශ්‍රේඩි පිළිබඳ ව නැවත මතක් කර ගනිමු. පහත දැක්වෙන්නේ සමාන්තර ශ්‍රේඩියකි.

5, 7, 9, 11, ...

මෙහි ඕනෑ ම පදයකට 2 යන නියත අගය එකතු වී ඊට පසු පදය ලැබේ. එම නියත අගය, සමාන්තර ශ්‍රේඩියේ පොදු අන්තරය ලෙස හැඳින්විණි.
දැන් පහත දැක්වෙන සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න.

3, 6, 12, 24, 48, 96, ...

මෙම අනුක්‍රමයේ පළමු පදය 3 වේ. පළමු පදය 2න් ගුණ වීමෙන්, දෙවන පදය ද, දෙවන පදය 2න් ගුණ වීමෙන් තෙවන පදය ද ආදී වශයෙන් ලැබෙන බව පැහැදිලි ය.

එනම්, ඕනෑ ම පදයක් 2 යන නියත අගයෙන් ගුණ වී ඊට පසු පදය ලැබේ. වෙනත් ලෙසකින් කිව හොත් පළමු පදය හැර වෙනත් ඕනෑ ම පදයක් ඊට පෙර පදයෙන් බෙදූ විට 2 යන නියත පදය ලැබේ. මෙවැනි ශ්‍රේඩි **ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩි** ලෙස හැඳින්වේ. එම ගුණ වන නියත අගයට ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියේ **පොදු අනුපාතය** යැයි කියනු ලැබේ. ඒ අනුව, මෙම ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියේ පොදු අනුපාතය 2 වේ.

මේ අනුව, සංඛ්‍යා අනුක්‍රමයක් දී ඇති විට, එය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් දැයි පරීක්ෂා කිරීම පහත පරිදි සිදු කළ හැකි ය. දෙවන පදය, පළමු පදයෙන් බෙදා ලැබෙන අගය සටහන් කර ගන්න. තුන්වන පදය, දෙවන පදයෙන් බෙදා ලැබෙන අගය සටහන් කර ගන්න. හතරවන පදය තුන්වන පදයෙන් බෙදා ලැබෙන අගය සටහන් කර ගන්න. මේ ආදී වශයෙන් කර ගෙන යෑමේ දී එක ම අගය සටහන් වේ නම්, එය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියකි. එසේ එක ම අගයක් ලැබේ නම්, එම සටහන් කර ගන්නා අගය **පොදු අනුපාතය** බව ඔබට පැහැදිලි විය යුතු ය.

**නිදසුන 1**

2, 6, 18, 54, ... සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් වේ දැයි පරීක්ෂා කරන්න.

$$\frac{6}{2} = 3, \qquad \frac{18}{6} = 3, \qquad \frac{54}{18} = 3$$

$$\therefore \quad \frac{6}{2} = \frac{18}{6} = \frac{54}{18} = 3$$

$\therefore$ ඉහත සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් වේ. තව ද එහි පොදු අනුපාතය 3 වේ.

**නිදසුන 2**

200, 100, 50, 20, ... සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් වේ දැයි පරීක්ෂා කරන්න.

$$\frac{100}{200} = \frac{1}{2}, \qquad \frac{50}{100} = \frac{1}{2}, \qquad \frac{20}{50} = \frac{2}{5}$$

සෑම විට ම නියත අගයක් නොලැබෙන නිසා මෙය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් නො වේ.

**නිදසුන 3**

5, – 10, 20, – 40, 80, ... සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක් වේ දැයි පරීක්ෂා කරන්න.

$$\frac{-10}{5} = -2, \qquad \frac{20}{-10} = -2, \qquad \frac{-40}{20} = -2, \qquad \frac{80}{-40} = -2$$

$$\therefore \quad \frac{-10}{5} = \frac{20}{-10} = \frac{-40}{20} = \frac{80}{-40} = -2$$

$\therefore$ මෙම සංඛ්‍යා අනුක්‍රමය පොදු අනුපාතය – 2 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියකි.

**නිදසුන 4**

4, $x$, 16 යන පද තුන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක අනුයාත ව පිහිටයි නම්, $x$ හි අගය සොයන්න.

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඩියක පිහිටයි නම්, $\frac{x}{4} = \frac{16}{x}$ වේ. මෙම සමීකරණය විසඳීමෙන් අවශ්‍ය $x$ අගය ලැබේ.

$\frac{x}{4} = \frac{16}{x}$ නම් $x^2 = 64.$

එනම් $x^2 - 8^2 = 0$

එනම් $(x - 8)(x + 8) = 0$

එනම්, $x = 8$ හෝ $x = -8$

දැන් මෙම එක් එක් අගය සඳහා 4, $x$, 16 යන පද තුන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පිහිටන්නේ දැයි බලමු.
$x = 8$ විට, 4, 8, 16 යනු පොදු අනුපාතය 2 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියකි.
$x = -8$ වන විට, 4, $-8$, 16 යනු පොදු අනුපාතය $-2$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියකි.

**16.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන සංඛ්‍යා අනුක්‍රම අතරින් ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි තෝරා ලියන්න.

**(a)** 2, 4, 8, ... **(b)** $-6, -18, -54, \ldots$ **(c)** 64, 32, 16, 8, ...
**(d)** 5, 10, 30, 120, ... **(e)** $-2, 6, -18, 54, \ldots$ **(f)** $81, 27, 3, \frac{1}{9}, \ldots$
**(g)** 0.0002, 0.002, 0.02, 0.2, ... **(h)** $\frac{1}{2}, \frac{1}{6}, \frac{1}{18}, \frac{1}{36}, \frac{1}{72}, \ldots$

## 16.2 ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක $n$ වන පදය

මුල් පදය $a$ හා පොදු අන්තරය $d$ වූ සමාන්තර ශ්‍රේඪියක $n$ වන පදය $T_n = a + (n-1)d$ ලෙස ලිවිය හැකි බව ඔබ 10 ශ්‍රේණියේ දී උගත්තේ ය. ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක $n$ වන පදය සඳහා ද සූත්‍රයක් ලබා ගන්නා අයුරු දැන් සලකා බලමු.
ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය "$a$" හා පොදු අනුපාතය "$r$" යන සංකේතවලින් ලියා දක්වමු. තව ද එහි $n$ වන පදය $T_n$ වලින් දක්වමු. නිදසුනක් ඇසුරෙන් $T_n$ සඳහා සූත්‍රයක් ලබා ගන්නා අයුරු සලකා බලමු.

2, 6, 18, 54, ... යන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪිය සලකා බලමු. මෙම ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය ($a$) 2 සහ පොදු අනුපාතය ($r$) 3 වේ.

එවිට,

$$T_1 = 2 = 2 \times 1 = 2 \times 3^{1-1}$$
$$T_2 = 6 = 2 \times 3 = 2 \times 3^{2-1}$$
$$T_3 = 18 = 2 \times 3 \times 3 = 2 \times 3^{3-1}$$
$$T_4 = 54 = 2 \times 3 \times 3 \times 3 = 2 \times 3^{4-1}$$

ලෙස ලිවිය හැකි බව හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න.

එම පද පළමු පදය ($a$) සහ පොදු අනුපාතය ($r$) ඇසුරෙන් දැක්වූ විට

$$T_1 = 2 \times 3^0 = a \times r^{1-1}$$
$$T_2 = 2 \times 3^1 = a \times r^{2-1}$$
$$T_3 = 2 \times 3^2 = a \times r^{3-1}$$
$$T_4 = 2 \times 3^3 = a \times r^{4-1}$$ ලෙස ලිවිය හැකි ය.

මෙම රටාව අනුව, $n$ වන පදය, $T_n = ar^{n-1}$ ලෙස දැක්විය හැකි බව නිරීක්ෂණය කරන්න.

| **පළමු පදය $a$ ද පොදු අනුපාතය $r$ ද වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක $n$ වන පදය $T_n = ar^{n-1}$ මගින් ලබා දෙයි.** |
|---|

**නිදසුන 1**

මුල් පදය 3 හා පොදු අනුපාතය 2 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 5 වන පදය සොයන්න.

$$a = 3,\ r = 2,\ n = 5$$

$$\begin{aligned} T_n &= ar^{n-1} \\ T_5 &= 3 \times 2^{5-1} \\ &= 3 \times 2^4 \\ &= 3 \times 16 \\ &= 48 \end{aligned}$$

එමනිසා, පස් වන පදය 48 වේ.

**නිදසුන 2**

81, 27, 9, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ පස් වන පදය හා හත් වන පදය සොයන්න.

$$a = 81$$

$$r = \frac{27}{81} = \frac{1}{3}$$

$$T_n = ar^{n-1}$$

$$\therefore \quad \begin{aligned} T_5 &= 81 \times \left(\frac{1}{3}\right)^{5-1} \\ &= 81 \times \left(\frac{1}{3}\right)^4 \\ &= 81 \times \frac{1}{81} \\ &= 1 \end{aligned}$$

$$\begin{aligned} T_7 &= 81 \times \left(\frac{1}{3}\right)^{7-1} \\ &= 81 \times \left(\frac{1}{3}\right)^6 \\ &= 81 \times \frac{1}{729} \\ &= \frac{1}{9} \end{aligned}$$

එමනිසා, පස් වන පදය 1 ද හත් වන පදය $\frac{1}{9}$ ද වේ.

**16.2 අභ්‍යාසය**

**1.** පළමු පදය 5 සහ පොදු අනුපාතය 2 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 6 වන පදය සොයන්න.

**2.** පළමු පදය 4 සහ පොදු අනුපාතය $-2$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 6 වන පදය හා 8 වන පදය සොයන්න.

**3.** පළමු පදය $-2$ ද පොදු අනුපාතය $-3$ ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 4 වන පදය සහ 7 වන පදය සොයන්න.

**4.** පළමු පදය 1000 සහ පොදු අනුපාතය $\frac{1}{5}$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 6 වන පදය සොයන්න.

**5.** 0.0002, 0.002, 0.02,... ශ්‍රේඪියේ 6 වන පදය සොයන්න.

**6.** $\frac{3}{8}, \frac{3}{4}, 1\frac{1}{2},...$ ශ්‍රේඪියේ 5 වන පදය සොයන්න.

**7.** 75, $-$ 30, 12,... ශ්‍රේඪියේ 4 වන පදය සොයන්න.

**8.** 192, 96, 48,... ශ්‍රේඪියේ 7 වන පදය සොයන්න.

**9.** 0.6, 0.3, 0.15,... ශ්‍රේඪියේ 9 වන පදය සොයන්න.

**10.** 8, 12, 18,... ශ්‍රේඪියේ 10 වන පදය සොයන්න.

## 16.3 $T_n = ar^{n-1}$ සූත්‍රය භාවිතය

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක, පළමු පදය ($a$), පොදු අනුපාතය ($r$), $n$ වන පදය $T_n$ හා $n$ අගයන් අතුරින් එකක් හැර ඉතිරි අගය දී ඇති විට, එම අගය $T_n = ar^{n-1}$ සූත්‍රයට ආදේශ කිරීමෙන් ඉතිරි අගය සෙවිය හැකි ය.

ඒ සඳහා නිදසුන් කීපයක් දැන් සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**

පොදු අනුපාතය 3 ද 4 වන පදය 54 ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය සොයන්න.

$$r = 3,\ n = 4,\ T_n = 54$$

$$T_n = ar^{n-1}$$

$$\therefore\ T_4 = a \times (3)^{4-1}$$

$$\therefore\ 54 = a \times (3)^3$$

$$\therefore\ 54 = a \times 27$$

$$\therefore\ a = \frac{54}{27}$$

$$= 2$$

ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය 2 වේ.

**නිදසුන 2**

පළමු පදය 5 සහ 7 වන පදය 320 ද වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය සොයා, එහි මුල් පද 5 සොයන්න.

$$a = 5,\ n = 7,\ T_7 = 320$$
$$T_n = ar^{(n-1)}$$
$$T_7 = 5 \times (r)^{7-1}$$
$$\therefore\ 320 = 5 \times (r)^6$$
$$\therefore\ r^6 = \frac{320}{5}$$
$$= 64$$
$$= (+2)^6 \text{ හෝ } (-2)^6$$
$$\therefore\ r = 2 \text{ හෝ } -2$$

පොදු අන්තරයට අගය දෙකක් ලැබෙන නිසා ඉහත අවශ්‍යතාවලට සරිලන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪී දෙකක් පවතී.

$r = 2$ වූ ශ්‍රේඪියේ මුල් පද පහ 5, 10, 20, 40, 80 වේ.
$r = -2$ වූ ශ්‍රේඪියේ මුල් පද පහ 5, –10, 20, – 40, 80 වේ.

**නිදසුන 3**

පළමු පදය 64 සහ පොදු අනුපාතය $\frac{1}{4}$ වූ ශ්‍රේඪියේ $\frac{1}{64}$ වන්නේ කීවන පදය ද?

$$a = 64,\ r = \frac{1}{4},\ T_n = \frac{1}{64}$$
$$T_n = ar^{n-1}$$
$$\frac{1}{64} = 64 \times \left(\frac{1}{4}\right)^{(n-1)}$$
$$\left(\frac{1}{4}\right)^{(n-1)} = \frac{1}{64 \times 64}$$
$$\left(\frac{1}{4}\right)^{(n-1)} = \frac{1}{4^6}$$
$$\left(\frac{1}{4}\right)^{(n-1)} = \left(\frac{1}{4}\right)^6$$
$$(n-1) = 6$$
$$n = 6 + 1$$
$$= 7$$

$\therefore\ \frac{1}{64}$ වන්නේ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ 7 වන පදය යි.

**නිදසුන 4**

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය 160 සහ 6 වන පදය 1215 වේ. ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය සොයන්න.

$$a = 160,\ T_6 = 1215,\ n = 6$$

$$T_n = ar^{(n-1)}$$

$$1215 = 160\,(r)^{6-1}$$

$$160r^5 = 1215$$

$$\therefore \quad r^5 = \frac{1215}{160}$$

$$= \frac{243}{32}$$

$$= \frac{3^5}{2^5}$$

$$= \left(\frac{3}{2}\right)^5$$

$$\therefore\ r = \frac{3}{2}$$

$$= 1\frac{1}{2}$$

$\therefore$ ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය $1\frac{1}{2}$ වේ.

එසේම ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ ඕනෑම පද දෙකක් දී ඇති විට $T_n = ar^{n-1}$ සූත්‍රය භාවිතයෙන් පළමු පදය සහ පොදු අන්තරය සෙවිය හැකි ය. එවැනි නිදසුනක් දැන් සලකා බලමු.

**නිදසුන 5**

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක 3 වන පදය 48 ද 6 වන පදය 3072 ද වේ. ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය ද පළමු පදය ද සොයන්න.

මුලින් ම, දී ඇති දත්ත ඇසුරෙන් සමීකරණ දෙකක් ගොඩනගමු.

$$T_n = ar^{n-1}$$

$$T_3 = ar^{(3-1)}$$

$$ar^2 = 48 \quad \text{——— ①}$$

$$T_6 = ar^{(6-1)}$$

$$ar^5 = 3072 \quad \text{——— ②}$$

මෙම 1 හා 2 සමීකරණවල $a$ හා $r$ යන විචල්‍ය දෙක ම අඩංගු ය. එයින් $a$ විචල්‍යය ඉවත් කර ගැනීම පහසු ය. ඒ සඳහා මෙම සමීකරණ දෙක බෙදමු.

② ÷ ①
$$\frac{ar^5}{ar^2} = \frac{3072}{48}$$
$$r^3 = 64$$
$$r^3 = 4^3$$
$$r = 4$$

$r = 4$ ① ට ආදේශයෙන්
$$ar^2 = 48$$
$$a\,(4)^2 = 48$$
$$16a = 48$$
$$a = \frac{48}{16}$$
$$a = 3$$

ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය $= 3$

පොදු අනුපාතය $= 4$

**නිදසුන 6**

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක 6 වන පදය $-8$ ද 10 වන පදය $-128$ ද වේ.

(i) මෙම අගයන්ට ගැළපෙන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වන්න.

(ii) එක් එක් ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5 ලියන්න.

(i) $T_n = ar^{(n-1)}$
$$T_6 = ar^{(6-1)}$$
$$ar^5 = -8 \quad \text{①}$$
$$T_{10} = ar^{(10-1)}$$
$$ar^9 = -128 \quad \text{②}$$

② ÷ ①
$$\frac{ar^9}{ar^5} = \frac{-128}{-8}$$
$$r^4 = 16$$
$r^4 = 2^4$ හෝ $(-2)^4$

$r = 2$ හෝ $-2$

පොදු අනුපාතයට අගයන් දෙකක් ලැබෙන බැවින් ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් පවතී.

(ii) $r = 2$, ① ට ආදේශයෙන්
$$ar^5 = -8$$
$$a\,(2)^5 = -8$$
$$a \times 32 = -8$$
$$a = \frac{-8}{32}$$
$$a = -\frac{1}{4}$$

$r = 2$ සහ $a = -\frac{1}{4}$ වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද $-\frac{1}{4}, -\frac{1}{2}, -1, -2, -4$ වේ.

$r = -2$, ① ට ආදේශයෙන්

$$ar^5 = -8$$
$$a(-2)^5 = -8$$
$$a \times (-32) = -8$$
$$a = \frac{-8}{-32}$$
$$a = \frac{1}{4}$$

$r = -2$ සහ $a = \frac{1}{4}$ වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද $\frac{1}{4}, -\frac{1}{2}, 1, -2, 4$ වේ.

## 16.3 අභ්‍යාසය

**1.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පොදු අනුපාතය 3 සහ 4 වන පදය 108 වේ. ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය සොයන්න.

**2.** 6 වන පදය 1701 සහ පොදු අනුපාතය 3 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය සොයන්න.

**3.** පොදු අනුපාතය $\frac{1}{2}$ සහ 8 වන පදය 96 ද වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය සොයන්න.

**4.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය 5 ද, 4 වන පදය 135 ද වේ. ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය සොයන්න.

**5.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය 7 ද පොදු අනුපාතය 2 ද වේ. 448 වන්නේ ශ්‍රේඪියේ කීවන පදය ද?

**6.** පළමු පදය $\frac{1}{32}$ ද පොදු අනුපාතය 2 ද වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක 256 වන්නේ කීවන පදය ද?

**7.** පළමු පදය 27 සහ පොදු අනුපාතය $\frac{2}{3}$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක $3\frac{5}{9}$ වන්නේ කීවන පදය ද?

**8.** පළමු පදය 8 ද 6 වන පදය $-256$ ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5 ලියන්න.

**9.** පළමු පදය 64 ද 9 වන පදය $\frac{1}{4}$ ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වා එම එක් එක් ශ්‍රේඪියේ මුල් පද තුන ලියා දක්වන්න.

**10.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක 4 වන පදය 48 ද 7 වන පදය 384 ද වේ. ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය සහ පළමු පදය සොයන්න.

**11.** 3 වන පදය $-45$ සහ පස්වන පදය $-1125$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වන්න.

**12.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක 4 වන පදය 100 ද 9 වන පදය $3\frac{1}{8}$ ද වේ. ශ්‍රේඪියේ මුල් පද පහ ලියන්න.

**13.** පස්වන පදය 40 ද 9 වන පදය 640 ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වා, එක් එක් ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5 ලියන්න.

## 16.4 ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක මුල් පද $n$ වල ඓක්‍යය

මුල් පදය $a$ ද පොදු අනුපාතය $r$ ද වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක මුල් පද $n$ හි ඓක්‍යය $S_n$ මගින් දක්වමු. $S_n$ සඳහා සූත්‍රයක් ගොඩනගන අයුරු දැන් විමසා බලමු.

$T_1 = a,\ T_2 = ar,\ T_3 = ar^2,\ T_4 = ar^3,\ ....,\ T_n = ar^{(n-1)}$ ලෙස ලිවිය හැකි ය.

$S_n = T_1 + T_2 + T_3 + T_4 + ...... + T_n$

$\therefore\ S_n = a + ar + ar^2 + ar^3 + ........... + ar^{(n-1)}$ —— ① ලෙස ලිවිය හැකි ය.

$S_n$ සඳහා සූත්‍රය ගොඩනැගීමේ දී යොදා ගන්නා උපක්‍රමය මෙසේ ය. මුලින් ම, ① සමීකරණයේ දෙපස ම $r$ වලින් ගුණ කරමු. එවිට,

$r\,S_n = ar + ar^2 + ar^3 + ar^4 + ........... + ar^n$ —— ② ලෙස ලැබේ.

දැන්, ② සමීකරණයෙන් ① සමීකරණය අඩු කරමු. එවිට,
$r\,S_n - S_n = ar^n - a$ (දකුණු පස බොහෝ පද අවලංගු වී යන බව නිරීක්ෂණය කරන්න)

$$\therefore\ S_n\,(r-1) = a\,(r^n - 1)$$

$$\therefore\ S_n = \frac{a\,(r^n-1)}{(r-1)} \qquad (r \neq 1)$$

මෙය, $a$, $r$, $n$ හා $S_n$ අඩංගු සූත්‍රයයි. මෙම සූත්‍රයේ හරය හා ලවය $-1$ න් ගුණ කිරීමෙන් සූත්‍රය වෙනත් හැඩයකින් ද මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

$$S_n = \frac{a\,(1-r^n)}{(1-r)}$$

$S_n$ සඳහා $S_n = \dfrac{a\,(r^n-1)}{(r-1)}$ සහ $S_n = \dfrac{a\,(1-r^n)}{(1-r)}$

යන සූත්‍ර දෙකෙන් ඕනෑ ම එකක් භාවිත කළ හැකි ය.

**නිදසුන 1**

2, 6, 18, ... යන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5හි ඓක්‍යය, පද සොයා එකතු කිරීමෙන් හා සූත්‍රය භාවිතයෙන් වෙන වෙන ම සොයන්න.

මුලින් ම පද සොයා එකතු කිරීමෙන් ඓක්‍යය සොයමු.

$T_1 = 2$, $T_2 = 6$ හා $T_3 = 18$ ලෙස දී ඇත.

තව ද,

$T_4 = 18 \times 3 = 54$ ද

$T_5 = 54 \times 3 = 162$ ද වේ.

එමනිසා, $S_5 = T_1 + T_2 + T_3 + T_4 + T_5$

$= 2 + 6 + 18 + 54 + 162$

$= 242$

දැන් $S_n = \dfrac{a\,(r^n - 1)}{(r - 1)}$ සූත්‍රය භාවිතයෙන් ඓක්‍යය සොයමු.

$a = 2,\ r = \dfrac{6}{2} = 3,\ n = 5$ නිසා

$$S_n = \frac{a\,(r^n - 1)}{r - 1}$$

$$S_5 = \frac{2\,(3^5 - 1)}{3 - 1}$$

$$= \frac{2\,(243 - 1)}{2}$$

$$= \frac{2 \times 242}{2}$$

$$= 242$$

මුල් පද පහෙහි ඓක්‍යය 242 වේ.

පදවල අගයන් විශාල වන විට දී හෝ පද ගණන විශාල වන විට දී සූත්‍රය භාවිතය වඩා පහසු ය.

**නිදසුන 2**

120, – 60, 30, .... යන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 6හි ඓක්‍යය සොයන්න. ඒ සඳහා සූත්‍රය භාවිත කරමු.

$a = 120,\ r = \frac{-60}{120} = -\frac{1}{2},\ n = 6$ නිසා

$S_n = \frac{a(1-r^n)}{1-r}$ හි ආදේශයෙන්,

$$S_6 = \frac{120\left[1-\left(-\frac{1}{2}\right)^6\right]}{1-\left(-\frac{1}{2}\right)}$$

$$= \frac{120\left[1-\left(\frac{1}{64}\right)\right]}{\left(\frac{3}{2}\right)}$$

$$= \left[120 \times \frac{63}{64}\right] \div \frac{3}{2}$$

$$= \left[120 \times \frac{63}{64}\right] \times \frac{2}{3}$$

$$= \frac{315}{4}$$

$$= 78\frac{3}{4}$$

මුල් පද පහෙහි ඓක්‍යය $78\frac{3}{4}$ වේ.

$S_n = \frac{a(1-r^n)}{1-r}$ සූත්‍රයේ අඥාත හතරක් ඇත. ඒවා නම් $a, r, n$ හා $S_n$ ය. මෙම අඥාතවලින් ඕනෑ ම තුනක් දුන් විට ඉතිරි අගය සෙවිය හැකි ය. දැන් එවැනි නිදසුනක් විමසා බලමු.

**නිදසුන 3**

5, 15, 45, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල්පදවල ඓක්‍යය 1820 වීමට එකතු කළ යුතු පද ගණන සොයන්න.

$$a = 5, \ r = \frac{15}{5} = 3, \ S_n = 1820$$

$$S_n = \frac{a\,(r^n - 1)}{r - 1}$$

$$1820 = \frac{5\,(3^n - 1)}{3 - 1}$$

$$1820 = \frac{5\,(3^n - 1)}{2}$$

$$2 \times 1820 = 5\,(3^n - 1)$$

$$\frac{2 \times 1820}{5} = 3^n - 1$$

$$728 = 3^n - 1$$

$$1 + 728 = 3^n$$

$$729 = 3^n$$

$$3^6 = 3^n$$

$$n = 6$$

එකතු කළ යුතු පද ගණන 6 කි.

**16.4 අභ්‍යාසය**

**1.** පළමු පදය 4 සහ පොදු අනුපාතය 3 වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5හි ඓක්‍යය, පද සොයා එකතු කිරීමෙන් හා සූත්‍රය භාවිතයෙන් සොයන්න.

**2.** 2, 8, 32, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5හි ඓක්‍යය සොයන්න.

**3.** පළමු පදය 72 සහ පොදු අනුපාතය $\frac{1}{3}$ වන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 6 හි එකතුව සොයන්න.

**4.** 3, – 6, 12, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 7 හි ඓක්‍යය සොයන්න.

**5.** 18, 12, 8, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 6 හි ඓක්‍යය සොයන්න.

**6.** 18, 6, 2, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 6 හි ඓක්‍යය $26\frac{26}{27}$ බව පෙන්වන්න.

**7.** 2, 4, 8, ... ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද යම් ගණනක ඓක්‍යය 2046 වේ නම්, එම පද ගණන සොයන්න.

**8.** පළමු පදය 4 ද පොදු අනුපාතය 2 ද වූ ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයේ මුල් පදවල ඓක්‍යය 1020 වීමට එකතු කළ යුතු පද සංඛ්‍යාව සොයන්න.

**9.** 3, – 12, 48, ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයේ මුල් පදවල ඓක්‍යය 9831 වීම සඳහා එකතු කළ යුතු පද ගණන සොයන්න.

## 16.5 ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪී ආශ්‍රිත ගැටලු විසඳීම

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪී සම්බන්ධ ව, ඉහත නිදසුන් මගින් සාකච්ඡා නොකළ විවිධ ආකාරයේ ගැටලු විසඳන අයුරු නිදසුන් කීපයක් මගින් දැන් සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයක පළමු හා දෙවන පදවල එකතුව 9 වේ. 4 වන පදයේ සහ 5 වන පදයේ එකතුව – 72 වේ. ශ්‍රේඪීයේ මුල් පද 5 ලියන්න.

$T_1 = a, \; T_2 = ar$

$a + ar = 9$

$a(1 + r) = 9$ ——— ①

$T_4 = ar^3, \; T_5 = ar^4$

$ar^3 + ar^4 = -72$

$ar^3(1 + r) = -72$ ——— ②

② ÷ ① $\quad \dfrac{ar^3(1 + r)}{a(1 + r)} = \dfrac{-72}{9}$

$r^3 = -8$

$r^3 = (-2)^3$

$r = -2$

$r = -2$, ① ආදේශයෙන්

$a[1 + (-2)] = 9$

$a \times (-1) = 9$

$a = -9$

ශ්‍රේඪීයේ මුල් පද පහ

–9, 18, –36, 72, –144 වේ.

**නිදසුන 2**

ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයක මුල් පද තුන පිළිවෙළින් $(x + 2)$, $(x + 12)$, $(x + 42)$ වේ. ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයේ මුල් පදය සහ පොදු අනුපාතය සොයන්න.

$$r = \frac{x + 12}{x + 2} = \frac{x + 42}{x + 12}$$

$$\frac{x+12}{x+2} = \frac{x+42}{x+12}$$

$$(x+12)(x+12) = (x+2)(x+42)$$
$$x^2 + 24x + 144 = x^2 + 44x + 84$$
$$144 - 84 = 20x$$
$$60 = 20x$$
$$x = \frac{60}{20}$$
$$x = 3$$

ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 3

$(3 + 2), (3 + 12), (3 + 42)$

$5, 15, 45$

ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය $= 5$

ශ්‍රේඪියේ පොදු අනුපාතය $= \frac{15}{5}$

$= 3$

**16.5 අභ්‍යාසය**

**1.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක දෙවන හා තුන්වන පදවල එකතුව 21 හා පස්වන සහ හයවන පදවල එකතුව 168වේ. ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 5 ලියන්න.

**2.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක මුල් පද තුන පිළිවෙළින් 4, $(x + 3)$ සහ $(x + 27)$ වේ.
  (i) $x$වල අගය සොයන්න.
  (ii) දී ඇති අගයන්ට ගැළපෙන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වා, එක් එක් ශ්‍රේඪියේ මුල්පද 4 ලියන්න.

**3.** ශ්‍රේඪියක මුල් පද $n$වල ඓක්‍යය $4\,(3^n - 1)$ වේ.
  (i) ශ්‍රේඪිය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක් බව පෙන්වන්න.
  (ii) එහි මුල් පද 4 ලියන්න.

**4.** සමාන්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය, තුන්වන පදය හා 6 වන පදය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක මුල් පද 3 වේ. සමාන්තර ශ්‍රේඪියේ 5 වන පදය 15 නම්, ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 4 ලියන්න.

**5.** ශ්‍රේඪියක $n$ වන පදය $3(2)^{n+1}$ වේ.
  (i) ශ්‍රේඪිය ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක් බව පෙන්වන්න.
  (ii) ශ්‍රේඪියේ පළමු පදය හා පොදු අනුපාතය සොයන්න.

**6.** ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪියක පළමු පදය 9වේ. එහි මුල් පද තුනෙහි එකතුව 7 වේ.
  (i) මෙම අගයන්ට ගැළපෙන ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪි දෙකක් ඇති බව පෙන්වන්න.
  (ii) එක් එක් ශ්‍රේඪියේ මුල් පද 4 ලියන්න.

## පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස - 2 වන වාරය

### I කොටස

1. 5, 3, 7, 13, 11, 9, 7, 10, 2, 3, 7 යන සංඛ්‍යා සමූහයේ,

   (i) මාතය (ii) මධ්‍යස්ථය (iii) මධ්‍යන්‍යය (iv) අන්තශ්චතුර්ථක පරාසය
   ලියන්න.




2. $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 24 cm නම් $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය කීය ද?




3. $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$ හා $AC$ පාදවල මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය $P$ හා $Q$ වේ. $APQ$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 21 cm නම් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය කීය ද?

4. කොටස් වෙළඳපොළ සමග ගනුදෙනු කරන ව්‍යාපාරිකයෙක්, එක්තරා සමාගමක කොටස්, එම කොටසක වෙළඳ පොළ මිල රු 50 ක් ව තිබිය දී, මිල දී ගත්තේ ය. පසුව එම කොටසක මිල රුපියල් 58ක් වූ විට, ඔහු එම කොටස් විකුණන ලදි. මෙම ආයෝජනයෙන් ව්‍යාපාරිකයා ලැබූ ප්‍රාග්ධන ලාභ ප්‍රතිශතය සොයන්න.

5. කවිඳු අත්පිට මුදලට රුපියල් 15000 ක් වූ භාණ්ඩයක්, මුලින් රුපියල් 3000 ක් ගෙවා හීනවන ශේෂ ක්‍රමය යටතේ ලබා ගත්තේ ය. ඉතිරි මුදල මසකට රුපියල් 1464 බැගින් වූ සමාන මාසික වාරික 10 කින් ගෙවා ණයෙන් නිදහස් විය. භාණ්ඩය සඳහා ගෙවා ඇති මුළු මුදල සොයන්න.

6. $x^2 - ax + 18 = 10$ හි එක් මූලයක් $x = 2$ නම්

   (i) $a$ හි අගය සොයන්න.

   (ii) සමීකරණයේ අනිත් මූලය සොයන්න.

7. $(x - 2)^2 = x - 2$ නම් $x$ හි විසඳුම් සොයන්න.

8. $3x^2 - 27 = 0$ හි විසඳන්න.

9. අනුගාමී ධන සංඛ්‍යා දෙකක වර්ගයන්ගේ එකතුව 145 කි. සංඛ්‍යා දෙක සොයන්න.

10. $y = x^2 + 6x + 5$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය නොඇඳ,

(i) සමමිති අක්ෂයේ සමීකරණය

(ii) ශ්‍රිතයේ අවම අගය

සොයන්න.

11. $y = (x - 2)(x + 1)$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය $x$ අක්ෂය ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යවල $x$ හි ඛණ්ඩාංක ලියන්න.

12. $\dfrac{2}{x} + \dfrac{1}{y} = \dfrac{5}{6}$ හා $\dfrac{2}{x} - \dfrac{1}{y} = \dfrac{1}{6}$ නම් $x$ හා $y$ හි අගයයන් සොයන්න.

13. $T_n = 2 \times 3^n$ මගින් දැක්වෙන්නේ කවර වර්ගයේ ශ්‍රේඩීයක් දැයි හේතු දක්වමින් පෙන්වන්න.

14. $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB = 6$ cm, $BC = 7$ cm, $AC = 4$ cm වේ. $x$ යනු $BC$ පාදය මත පිහිටි විචල්‍ය ලක්ෂ්‍යයකි. $AX$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $P$ නම්, $P$ හි පථය විස්තර කරන්න.

15. (i)




(ii)




රූප සටහන,

(i) හි $ABE$ හා $ADC$ ත්‍රිකෝණ යුගලය

(ii) හි $PQS$ හා $QSR$ ත්‍රිකෝණ යුගලය සමකෝණික බව පෙන්වන්න.

## II කොටස

1. සෘජුකෝණාස්‍රයක දිග ඒකක 6 කින් අඩුකර, පළල ඒකක 2කින් වැඩි කළ විට, එහි වර්ගඵලය මුල් වර්ගඵලයට වඩා වර්ග ඒකක 12කින් අඩු වේ. සෘජුකෝණාස්‍රයේ මුල් දිග හා පළල පිළිවෙලින් $x$ හා $y$ ලෙස ගෙන

(i) දෙවන සෘජුකෝණාස්‍රයේ දිග හා පළල $x$ හා $y$ ඇසුරෙන් දක්වන්න.
(ii) දෙවන සෘජුකෝණාස්‍රයේ වර්ගඵලය $x$ හා $y$ ඇසුරෙන් දක්වන්න.
(iii) $x$ හා $y$ ඇතුළත් සමීකරණයක් ගොඩනගන්න.
(iv) මුල් සෘජුකෝණාස්‍රයේ දිග එහි පළල මෙන් තුන් ගුණයක් වන බව පෙන්වන්න.
(v) මුල් සෘජුකෝණාස්‍රයේ වර්ගඵලය වර්ග ඒකක 192 ක් නම් එහි දිග හා පළල සොයන්න.

2. පොදු අනුපාතය ධන අගයක් ගන්නා ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪීයක තුන්වන පදය, දෙවන පදයට වඩා 3කින් ද පස්වන පදය, හතරවන පදයට වඩා 12කින් ද වැඩි වේ.

(i) ශ්‍රේඪීයේ පොදු අනුපාතය හා මුල් පදය සොයන්න.
(ii) ශ්‍රේඪියේ මුල් පද පහ ලියා දක්වන්න.
(iii) ශ්‍රේඪියේ $n$ වන පදය $3 \times 2^{n-2}$ බව පෙන්වන්න.

3. කොටස් වෙළඳ පොළේ මුදල් ආයෝජනය කරන්නෙක්, ලාභාංශ ලෙස වාර්ෂිකව කොටසකට රු 1.25 බැගින් ගෙවන $A$ නම් සමාගමේ කොටස් 5000 ක් ද, වාර්ෂිකව කොටසකට රු 1.50 ක් බැගින් ගෙවන $B$ නම් සමාගමේ කොටස් යම් ප්‍රමාණයක් ද වෙනුවෙන් මුදල් ආයෝජනය කර තිබුණි. $A$ හා $B$ සමාගම්වල කොටසක වෙළඳ පොළ මිල පිළිවෙලින් රුපියල් 30 හා 35 වූ අවස්ථාවක, ඔහු සතු එම සමාගම්වල සියලුම කොටස් විකුණා වාර්ෂිකව කොටසකට රු 2.50 බැගින් ගෙවන $C$ නම් සමාගමේ කොටස් රුපියල් 50 බැගින් මිල දී ගත්තේ ය. ඉන් ඔහුගේ ලාභාංශ ආදායම රුපියල් 12750 ක් විය.

(i) $B$ සමාගමේ ඔහු සතුව තිබූ කොටස් ගණන සොයන්න.
(ii) නව ආයෝජනයෙන් ඔහුගේ වාර්ෂික ලාභාංශ ආදායම රුපියල් 2000කින් වැඩි වූ බව පෙන්වන්න.

4. මිනිසෙක් 8% වාර්ෂික වැල් පොළී අනුපාතිකයක් යටතේ අවුරුදු දෙකකින් ගෙවා අවසන් කිරීමේ පොරොන්දුව මත, රුපියල් 10 000ක් ණයට ගත්තේ ය. එහෙත් ඔහුට අවුරුදු දෙක අවසානයේ පොරොන්දුව අනුව, ණය ගෙවා දැමීමට නොහැකි විය. ණය හිමියාට අවුරුදු දෙක අවසානයේ, රුපියල් 6000ක් ගෙවා දැමූ ඔහු තවත් ඉදිරියට අවුරුද්දකින්, පොළියත් සමඟ ණය ගෙවා අවසන් කිරීමටත්, පොරොන්දු වූ පොළියට වඩා වැඩි පොළියක් එම අවුරුද්ද සඳහා ගෙවීමටත් ණය හිමියා එකඟ කරවා ගත්තේ ය.

(i) පළමු අවුරුද්ද අවසානයේ ගෙවීමට නියමිත පොළිය ගණනය කරන්න.
(ii) දෙවන අවුරුද්ද අවසානයේ ණය නිදහස් වීමට නම් ගෙවිය යුතු මුළු මුදල ගණනය කරන්න.
(iii) තුන්වන අවුරුද්ද ආරම්භයේ දී, ගෙවීමට ඉතිරිවන මුදල කීයද?
(iv) තුන්වන අවුරුද්ද අවසානයේ පොරොන්දු වූ පරිදි රුපියල් 6230.40 ක් ගෙවා ණයෙන් නිදහස් වූයේ නම්, තුන්වන අවුරුද්ද සඳහා ගෙවා ඇති පොළී අනුපාතිකය සොයන්න.

5. $ABCD$ සමාන්තරාස්‍රයේ $AC$ විකර්ණයට සමාන්තරව $B$ හරහා ඇඳි රේඛාව දික් කළ $DC$ පාදයට $E$ හිදි හමු වේ. $AE$ හා $BC$ රේඛා $P$ හිදී ද $AC$ හා $BD$ විකර්ණ $Q$ හිදී ද කැපී යයි.

(i) ඉහත දත්ත ඇතුළත් දළ සටහනක් අඳින්න.

(ii) $ABEC$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව සාධනය කරන්න.

(iii) $PQ = \frac{1}{4}\ DE$ බව සාධනය කරන්න.

6. $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ, $QR$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $S$ වේ. $PS$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $T$ වන අතර $T$ හරහා $PQ$ ට සමාන්තරව ඇඳි රේඛාව, $PR$ පාදය $X$ හිදී ද $QR$ පාදය $Y$ හිදී ද හමුවේ.




(i) $YT = \frac{1}{2}\ PQ$ බව සාධනය කරන්න.

(ii) $XY = \frac{3}{4}\ PQ$ බව සාධනය කරන්න.

7. (a) දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු මත




(i) $A\hat{P}B$ ට සමාන කෝණයක් නම් කරන්න.

(ii) $BPS$ හා $BQR$ සමකෝණික ත්‍රිකෝණ බව සාධනය කරන්න.

(iii) $BP : BQ = BS : BR$ බව සාධනය කරන්න.

(b) දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු මත

(i) $\frac{PQ}{BC} = \frac{AQ}{AC}$ බව සාධනය කරන්න.

(ii) $\frac{PQ}{BC} = \frac{RT}{RC}$ බව සාධනය කරන්න.

8. (a) $y = x\,(x - 2)$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය ඇඳීම සඳහා $-3 \leq x \leq 5$ තුළ අගය වගුවක් සකස් කරන්න.

(b) $x$ හා $y$ අක්ෂ සඳහා සුදුසු පරිමාණයක් යොදා ගනිමින් $y = x\,(x - 2)$ ශ්‍රිතයේ ප්‍රස්තාරය අඳින්න.

(c) ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන්

(i) ප්‍රස්තාරයේ සමමිතික අක්ෂයේ සමීකරණය

(ii) ශ්‍රිතයේ අවම අගය

(iii) ශ්‍රිතයේ අගය 0 වන්නා වූ $x$ හි අගයයන්

(iv) $x\,(x - 2) = 0$ හි මූලයන්

(v) ශ්‍රිතය සෘණ වන්නා වූ $x$ හි අගය පරාසය ලියා දක්වන්න.

(d) $y = x^2$ ප්‍රස්තාරය ඇඳ, ප්‍රස්තාරය ඇසුරෙන් $\sqrt{2}$ හි අගය ආසන්න පලමු දශමස්ථානයට සොයන්න.

# පාරිභාෂික ශබ්ද මාලාව

| | | |
|---|---|---|
| **අ** | | |
| අවම අගය | குறைந்த பெறுமானம் | Minimum value |
| අඥාතය | தெரியாக் கணியம் | Unknown |
| අනුමේය | ஏறிகள் | Rider |
| **උ** | | |
| උපරිම අගය | கூடிய பெறுமானம் | Maximum value |
| **ගු** | | |
| ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪී | பெருக்கல் விருத்தி | Geometric progression |
| **ජ** | | |
| ජාල රේඛය | வலையுரு வரையம் | Histogram |
| **ද** | | |
| දත්ත | தரவு | Data |
| **ප** | | |
| පන්තියක තරම | வகுப்பின் பருமன் | Class width |
| පන්ති මායිම් | வகுப்பு ஓரங்கள் | Class Boundaries |
| පන්ති සීමා | வகுப்பு எல்லைகள் | Class Limits |
| පසු පදය | அடுத்துள்ள உறுப்பு | Successive Term |
| පන්ති ප්‍රාන්තර | வகுப்பாயிடை | Class intervals |
| පළමුවන පදය | முதலாம் உறுப்பு | First Term |
| පරාසය / ප්‍රාන්තරය | வீச்சு | Range |
| පෙර පදය | அடுத்து வரும் உறுப்பு | Preceding Term |
| පොදු අනුපාතය | பொது விகிதம் | Common Ratio |
| **ම** | | |
| මාස ඒකක ගණන | மாத அலகுகளின் எண்ணிக்கை | Number of month units |
| මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය | நடுப்புள்ளி | Mid point |
| **ව** | | |
| වර්ග පූරණය | வர்க்கப் பூர்த்தியாக்கல் | Completing the Square |
| වර්ගජ සමීකරණ | இருபடிச் சமன்பாடுகள் | Quadratic Equation |
| වසම | ஆட்சி | Domain |
| වාරිකය | தவணைகள் | Instalment |
| වැල් පොලිය | கூட்டு வட்டி | Compound Interest |
| විලෝමය | மறுதலை | Converse |
| විවික්ත දත්ත | பின்னமான தரவுகள் | Discrete data |
| විසඳුම | தீர்வுகள் | Solutions |
| **ශ** | | |
| ශ්‍රිතය | சார்பு | Function |
| **ස** | | |
| සංඛ්‍යා අනුක්‍රම | எண் தொடரி | Number Sequence |
| සංඛ්‍යාත බහුඅස්‍රය | மீடிறன் பல்கோணி | Frequency polygon |
| සංඛ්‍යාතය | மீடிறன் | Frequency |
| සංගුණකය | குணகம் | Coefficient |
| සත්‍යාපනය | வாய்ப்புப் பார்த்தல் | Verification |
| සාධනය | நிறுவல் | Proof |
| සන්තතික දත්ත | தொடரான தரவுகள் | Continuous data |
| සමගාමී සමීකරණ | ஒருங்கமைச் சமன்பாடுகள் | Simultaneous equations |
| සමමිති අක්ෂය | சமச்சீர் அச்சு | Axis of symmetry |
| සමානුපාතික | விகித சமனான | Proportional |
| සමුච්චිත සංඛ්‍යාතය | திரள் மீடிறன் | Cumulative Frequency |
| සමුච්චිත සංඛ්‍යාත වක්‍රය | திரள் மீடிறன் வரைபு | Cumulative Frequency curve |
| **හ** | | |
| හීනවන ශේෂය | குறைந்து செல்லும் மீதி | Reducing Balance |
| හැරුම් ලක්ෂ්‍යය | திரும்பற் புள்ளி | Turning point |

# පාඩම් අනුක්‍රමය

| පෙළපොතේ පරිච්ඡේදය | කාලච්ඡේද ගණන |
|---|---|
| **1** වාරය | |
| 1. තාත්වික සංඛ්‍යා | 10 |
| 2. දර්ශක හා ලඝුගණක I | 08 |
| 3. දර්ශක හා ලඝුගණක II | 06 |
| 4. ඝන වස්තුවල පෘෂ්ඨ වර්ගඵලය | 05 |
| 5. ඝන වස්තුවල පරිමාව | 05 |
| 6. ද්විපද ප්‍රකාශන | 04 |
| 7. වීජීය භාග | 04 |
| 8. සමාන්තර රේඛා අතර තලරූපවල වර්ගඵලය | 12 |
| **2** වාරය | |
| 09. ප්‍රතිශත | 06 |
| 10. කොටස් වෙළෙඳපොළ | 05 |
| 11. මධ්‍ය ලක්ෂ්‍ය ප්‍රමේයය | 05 |
| 12. ප්‍රස්තාර | 12 |
| 13. සමීකරණ | 10 |
| 14. සමකෝණික ත්‍රිකෝණ | 12 |
| 15. දත්ත නිරූපණය හා අර්ථකථනය | 12 |
| 16. ගුණෝත්තර ශ්‍රේඪී | 06 |
| **3** වාරය | |
| 17. පයිතගරස් ප්‍රමේයය | 04 |
| 18. ත්‍රිකෝණමිතිය | 12 |
| 19. න්‍යාස | 08 |
| 20. අසමානතා | 06 |
| 21. වෘත්ත චතුරස්‍ර | 10 |
| 22. ස්පර්ශක | 10 |
| 23. නිර්මාණ | 05 |
| 24. කුලක | 06 |
| 25. සම්භාවිතාව | 07 |

# ගණිතය

## 11 ශ්‍රේණිය

## III කොටස

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා

ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා

අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා

පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා

නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

ඔබ වේ අප විද්‍යා - ඔබ ම ය අප සත්‍යා

ඔබ වේ අප ශක්ති - අප හද තුළ භක්ති

ඔබ අප ආලෝකේ - අපගේ අනුප්‍රාණේ

ඔබ අප ජීවන වේ - අප මුක්තිය ඔබ වේ

නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා

ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා

එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා

යමු යමු වී නොපමා

ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

තිළිණය ලෙසින් රජයෙන් මේ පොත ලදිමි
කියවා එයින් නැණ ගුණ එළි කර ගනිමි
මගෙ රට වෙනුවෙන් ම දෑ සම්පත් රකිමි
මේ පොත එන වසරෙ වෙන කෙනකුට පුදමි

**அரசின் வெகுமதியாய் நூலிதனைப் பெற்றேன்**
**அறிவு பெருகிடவே நூலிதனைக் கற்பேன்**
**தாய் நாட்டின் வளமெனவும் நூலிதனைக் காப்பேன்**
**பல மாணவரும் பயின்றிடவே நூலிதையே அளிப்பேன்**

From the government, I received this as a gift
I’ll read it, light up my knowledge and practise thrift
On my country’s own behalf, I’ll protect the national resources
And offer this book to another one as a fresh garland of roses



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

<u>ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය</u>

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**

අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමග අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, මනෝවිද්‍යාත්මක පර්යේෂණ සහ අධ්‍යාපනය පිළිබඳ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතී. එසේ වුව ද ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොව ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබාගැනීමට, අභියෝගතා වර්ධනයට, චර්යාමය හා ආකල්ප වර්ධනයක් වන පරිදි ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමට ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

රටට වැඩදායී, පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. ඩී. පද්මිණී නාලිකා**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2018.05.07

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

ඩබ්ලිව්. ඩී. පද්මිණී නාලිකා - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

තනුජා මෛත්‍රී විතාරණ - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

ආචාර්ය ඩී.කේ. මල්ලව ආරච්චි - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය රොමේන් ජයවර්ධන - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ශ්‍රී ධරන් - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
බී.ඩී. චිත්තානන්ද බියන්විල - අධ්‍යක්ෂ, ගණිතය අංශය, අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය
ජී.පී.එච්. ජගත් කුමාර - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය
තනුජා මෛත්‍රී විතාරණ - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**ලේඛක මණ්ඩලය**

එච්.එම්.ඒ. ජයසේන - ගුරු උපදේශක, (විශ්‍රාමික)
වයි.වී.ආර්. විතාරම - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, දෙහිඕවිට
ඩබ්.එම්.ඩබ්.සී වලිසිංහ - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, කෑගල්ල
අජිත් රණසිංහ - ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, හෝමාගම
අනුර ඩී. වීරසිංහ - ගුරු උපදේශක, (පිරිවෙන්), මාතර දිස්ත්‍රික්කය
ඩබ්ලිව්.එම්.ඩී. ලාල් විජේකාන්ත - ගුරු සේවය, ශාන්ත තෝමස් විද්‍යාලය, ගල්කිස්ස
ආචාර්ය රෝචනා මීගස්කුඹුර - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ජේ. රත්නායක - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ජයන්ත සේනාධීර - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ලංකා විවෘත විශ්වවිද්‍යාලය
ආචාර්ය ආර්. ටී. සමරතුංග - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය
අයි.එන්. වාගීෂමූර්ති - අධ්‍යක්ෂ (විශ්‍රමික)
ආර්.එස්.ඊ. පුෂ්පරාජන් - සහකාර අධ්‍යක්ෂ, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, පුත්තලම
වී. මුරලි - ගුරු අධ්‍යාපනඥ සේවය, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, වවුනියාව

**භාෂා සංස්කරණය**

ජයත් පියදසුන් - මාධ්‍යවේදී, කර්තෘ මණ්ඩලය - සිළුමිණ

**සෝදුපත් කියවීම**

ඩී.යූ. ශ්‍රීකාන්ත එදිරිසිංහ - ගුරු සේවය, ගොඩගම සුභාරතී මහාමාත්‍ය මහා විද්‍යාලය.

**රූපසටහන් පිටකවර නිර්මාණය පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය**

ආර්.ඩී. තිළිණි සෙව්වන්දි - පරිගණක සහායක,
බී.ටී. චතුරාණි පෙරේරා - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# සම්පාදක මණ්ඩල සටහන

2015 වර්ෂයේ සිට ක්‍රියාත්මක වන නව විෂය නිර්දේශයට අනුකූලව මෙම පෙළපොත රචනා කර ඇත.

පෙළපොත සම්පාදනය කෙරෙන්නේ සිසුන් වෙනුවෙනි. එබැවින්, ඔබට තනිව කියවා වුව ද තේරුම් ගත හැකි පරිදි සරල ව සහ විස්තරාත්මක ව එය රචනා කිරීමට උත්සාහ ගත්තෙමු.

විෂය සංකල්ප ආකර්ශනීය අන්දමින් ඉදිරිපත් කිරීම සහ තහවුරු කිරීම සඳහා, විස්තර කිරීම්, ක්‍රියාකාරකම්, සහ නිදසුන් වැනි විවිධ ක්‍රම අනුගමනය කළෙමු. තව ද, අභ්‍යාස කිරීමේ රුචිකත්වය වර්ධනය වන පරිදි ඒවා සරල සිට සංකීර්ණ දක්වා අනුපිළිවෙළින් පෙළ ගස්වා තිබේ.

ගණිත විෂයයට අදාළ සංකල්ප දැක්වෙන පද, රාජ්‍ය භාෂා දෙපාර්තමේන්තුව සම්පාදනය කරන ගණිතය පාරිභාෂික පදමාලාවට අනුකූලව භාවිත කළෙමු.

විෂය නිර්දේශයේ 11 ශ්‍රේණියට අදාළ විෂය කොටස් ඉගෙන ගැනීමට මින් පෙර ශ්‍රේණිවල දී ඔබ උගත් යම් යම් විෂය කරුණු අවශ්‍ය වේ. එබැවින් එම පෙර දැනුම සිහි කිරීම පිණිස පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස සෑම පරිච්ඡේදයකම ආරම්භයේ දැක්වෙයි. ඒවා මගින් 11 ශ්‍රේණියට අදාළ විෂය කොටස් සඳහා ඔබව සූදානම් කෙරෙනු ඇත.

ඊට අමතරව 10 ශ්‍රේණියේහි පෙළපොත සිසුන් ළඟ තිබෙන බැවින් පෙර දැනුම අවශ්‍ය වන විටදී එය ද භාවිතයට ගනු ඇතැයි අපි බලාපොරොත්තු වෙමු.

පන්තියේ දී ගුරුවරයා විසින් ඉගැන්වීමට පෙර, ඔබ මේ පරිච්ඡේද කියවීමෙන් සහ ඒ ඒ පරිච්ඡේදයේ එන පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස කිරීමෙන්, මේ පොත භාවිතයෙන් උපරිම ඵල ලැබිය හැකි ය.

ගණිත අධ්‍යාපනය ප්‍රීතිමත් සහ ඵලදායක වන්නැයි අපි ප්‍රාර්ථනා කරමු.

සම්පාදක මණ්ඩලය

# පටුන

# 17 පයිතගරස් ප්‍රමේයය

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- පයිතගරස් ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට
- පයිතගරස් ප්‍රමේයය ඇසුරෙන් ගණනය කිරීම්වල යෙදීමට හා අනුමේයයන් සාධනය කිරීමට
- පයිතගරස් ත්‍රිත්ව හඳුනා ගැනීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## හැඳින්වීම




රූපයේ දැක්වෙන *ABC*, *PQR* හා *KLM* ත්‍රිකෝණ පිළිවෙළින් සුළු කෝණික, සෘජු කෝණික හා මහා කෝණික ත්‍රිකෝණ වේ. ඒවායේ ඇතුළත් කෝණවලින්, විශාලත ම කෝණය (හෝ කෝණ) අනුව එසේ වර්ග කර ඇත. මේ අනුව, *PQR* ත්‍රිකෝණයේ, $P\hat{Q}R$ සෘජුකෝණය එම ත්‍රිකෝණයේ විශාල ම කෝණයයි. එම කෝණයට ඉදිරියෙන් ඇති *PR* පාදය ත්‍රිකෝණයේ දිගම පාදයයි. එය කර්ණය ලෙසත් ඉතිරි පාද දෙක වන *PQ* හා *QR*, සෘජුකෝණය අඩංගු පාද දෙක ලෙසත් හැඳින්වෙන බව අපි දනිමු.

බොහෝ ඈත කාලයක සිට ම මිනිසා ත්‍රිකෝණවල ජ්‍යාමිතික ගුණ පිළිබඳ ව දැන සිටි බවට සාක්ෂි අදටත් ඉතිරි ව පවතී. ක්‍රි.පූ. 3000 දී පමණ ඉදි වූ මිසර පිරමීඩ විශ්මය දනවන නිර්මාණ බව සැම දෙනාගේ ම පිළිගැනීමයි. එම නිර්මාණකරණය සඳහා ජ්‍යාමිතික දැනුම, විශේෂයෙන් ත්‍රිකෝණවල විවිධ ගුණ පිළිබඳ දැනුම, අනිවාර්ය වේ. ක්‍රි.පූ. 1650 දී පමණ කරවූ නිර්මාණයක් ලෙස සැලකෙන ''රයින්ඩ් පැපිරස්'' හි ද වැඩිපුර දක්නට ලැබෙන්නේ ත්‍රිකෝණ රූපයි.

මෙසේ හඳුනාගෙන තිබූ ජ්‍යාමිතික දැනුමෙන් සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණවල පාදවල දිග අතර පවත්නා අපූරු සම්බන්ධතාවක් ක්‍රි.පූ. 6 වන සියවසේ දී පයිතගරස් නම් ග්‍රීක ගණිතඥයා විසින් ඉදිරිපත් කරන ලදී. එම අවධියට පෙර සිටම චීනය, ඉන්දියාව වැනි පෙරදිග රටවල්වල පැවති වෙනත් ශිෂ්ඨාචාර අතර ද එම සම්බන්ධතාව දැන සිටි බවට සාක්ෂි ඇතත් මෙම සම්බන්ධතාව මුල්වරට ජ්‍යාමිතිකව සාධනය කරන්නට ඇත්තේ පයිතගරස් නම් ගණිතඥයා විසින් යැයි සැලකේ. පසු කාලීනව ක්‍රි.පූ. 3 සියවසේ දී යුක්ලිඩ් නම් ගණිතඥයා විසින් මෙම ප්‍රතිඵලය සාධනයක් ද සහිතව ප්‍රමේයයක් වශයෙන් තමාගේ The Elements නම් ඓතිහාසික ග්‍රන්ථයට ඇතුළත් කළේ ය.

## 17.1 පයිතගරස් ප්‍රමේයය




සමද්විපාද ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණ හැඩැති එක ම හැඩයේ හා ප්‍රමාණයේ පිඟන් ගඩොල් අල්ලන ලද ගෙබිමක කොටසක් රූපයේ දැක්වේ. එහි $PQR$ සමද්විපාද ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණ කොටස පිළිබඳ ව සළකා බලමු. එහි $PQ$ එක් පාදයක් වන සේ $PQAB$ සමචතුරස්‍රය ද, $RQ$ එක් පාදයක් වන සේ $RCDQ$ සමචතුරස්‍රය ද (නිල් පාටින් දක්වා ඇති ප්‍රදේශ) ඇඳ ඇත. $PQ$ පාදය මත ඇති සමචතුරස්‍රයට පිඟන් ගඩොල් දෙකකින් වැසෙන වර්ගඵලයක් ද $QR$ පාදය මත ඇති සමචතුරස්‍රයට ද පිඟන් ගඩොල් දෙකකින් වැසෙන වර්ගඵලයක් ද අයත් වන අතර, $PR$ කර්ණය මත ඇති $PREF$ සමචතුරස්‍රයට පිඟන් ගඩොල් හතරකින් වැසෙන වර්ගඵලයක් අයත් වේ. ඒ අනුව $PQR$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, පාද තුන මත පිහිටි සමචතුරස්‍ර සඳහා

$PQAB$ සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $+$ $RCDQ$ සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $=$ $PREF$ සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය

යන සම්බන්ධතාව වලංගු බව පෙනේ.

මෙම සම්බන්ධතාව පහත දැක්වෙන ක්‍රියාකාරකමෙන් තව දුරටත් තහවුරු කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

කොටුරුල් කඩදාසියකින් පහත දැක්වෙන ප්‍රමාණයේ සමචතුරස්‍ර හැඩ තුනක් හා ත්‍රිකෝණ හැඩයක් කපා ගන්න.

(i) පැත්තක් කොටු තුනක දිගින් යුත් සමචතුරස්‍ර හැඩයක්
(ii) පැත්තක් කොටු හතරක දිගින් යුත් සමචතුරස්‍ර හැඩයක්
(iii) පැත්තක් කොටු පහක දිගින් යුත් සමචතුරස්‍ර හැඩයක්
(iv) ඍජුකෝණය අඩංගු පාද කොටු 3ක් හා 4ක් වූ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණ හැඩයක්

සුදු කඩදාසියක, ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණ හැඩය අලවා ගෙන, එහි එක් එක් පාද මත අනෙක් සමචතුරස්‍ර හැඩ රූපයේ දැක්වෙන ආකාරයට තබා අලවන්න.







$ABC$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ $AB$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය } = හතරැස් කොටු 16

$BC$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය = හතරැස් කොටු 9

$AC$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය = හතරැස් කොටු 25

ඒ අනුව $ABC$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ ඍජුකෝණය අඩංගු පාද වන $AB$ හා $BC$ පාද මත සමචතුරස්‍රවල වර්ගඵලවල එකතුව } = හතරැස් කොටු $16 + 9$

= හතරැස් කොටු 25

$ABC$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ කර්ණය වූ $AC$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය } = හතරැස් කොටු 25

එබැවින්, $ABC$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, ඍජුකෝණය අඩංගු පාද වන $AB$ හා $BC$ මත සමචතුරස්‍රවල වර්ගඵලවල එකතුව, කර්ණය වන $AC$ මත පිහිටන සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලයට සමාන වේ.

ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණ සම්බන්ධයෙන් බොහෝ ඈත අතීතයේ සිට ම දැන සිටි මෙම සම්බන්ධතාව, ප්‍රමේයයක් ලෙස පහත පරිදි ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**පයිතගරස් ප්‍රමේයය:**
**ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක කර්ණය මත අඳින ලද සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය, ඍජුකෝණය අඩංගු ඉතිරි පාද මත අඳින ලද සමචතුරස්‍රවල වර්ගඵලවල එකතුවට සමාන වේ.**

රූපයේ දැක්වෙන $KLM$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ කර්ණය $KM$ ද සෘජුකෝණය අඩංගු පාද $KL$ හා $LM$ ද වන විට,




$KL$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $= KL^2$

$LM$ පාදය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $= LM^2$

$KM$ කර්ණය මත සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $= KM^2$

එවිට පයිතගරස් ප්‍රමේයය අනුව;

$$KL^2 + LM^2 = KM^2$$

තව ද ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක දිගෙහි වර්ගවල එකතුව අනෙක් පාදයේ දිගෙහි වර්ගයට සමාන වේ නම් එම ත්‍රිකෝණය සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් වේ.
පයිතගරස් ප්‍රමේයය භාවිතයෙන් ගණනය කිරීම් සිදුකරන අයුරු දැන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

$ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ $\hat{B} = 90^\circ$ ද $AB = 5$ cm ද $BC = 12$ cm ද වේ. $AC$ පාදයේ දිග ගණනය කරන්න.

පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව,




$$
\begin{aligned}
AC^2 &= AB^2 + BC^2 \\
&= 5^2 + 12^2 \\
&= 25 + 144 \\
&= 169 \\
\therefore \quad AC &= \sqrt{169} \\
&= 13
\end{aligned}
$$

$\therefore$ $AC$ පාදයේ දිග 13 cm වේ.

**නිදසුන 2**

රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $CD$ දිග සොයන්න.




රූපයට අනුව, $ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සලකා පයිතගරස් ප්‍රමේයය යෙදීමෙන්,

$$
\begin{aligned}
BC^2 &= AB^2 + AC^2 \\
&= 12^2 + 9^2 \\
&= 144 + 81 \\
&= 225 \\
\therefore \quad BC &= \sqrt{225} \\
&= 15
\end{aligned}
$$

නැවතත් $BCD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සලකා පයිතගරස් ප්‍රමේයය යෙදීමෙන්,

$$CD^2 + BC^2 = BD^2$$
$$CD^2 + 15^2 = 17^2$$
$$CD^2 + 225 = 289$$
$$\therefore \quad CD^2 = 289 - 225$$
$$= 64$$
$$\therefore \quad CD = 8$$

$\therefore$ $CD$ පාදයේ දිග 8 cm වේ.

දැන් ප්‍රායෝගික ගැටලු විසඳීම සඳහා පයිතගරස් ප්‍රමේයය යොදා ගන්නා අයුරු විමසා බලමු.

**නිදසුන 3**

සිරස් විදුලි කණුවක මුදුනේ සිට 1 m පහළින් වූ මුදුවකට ගැට ගසා ඇති කම්බියක අනෙක් කෙළෙවර, කණුව පාමුල සිට 8 m ඈතින් සවිකර තිබූ තවත් මුදුවකට ගැට ගසා ඇත. මුදු දෙක අතර වූ කම්බියේ දිග 10 m නම්, කණුවේ උස සොයන්න (කම්බිය හොඳින් ඇදී ඇතැයි උපකල්පනය කරන්න).

දී ඇති තොරතුරු අනුව රූපය අඳිමු.

P
1 m
R
10 m
Q
8 m
S

$PQ$ කණුව සිරස් නිසා, තිරස් පොළොව සමඟ සෘජුකෝණයක් සෑදේ. එනම්, $P\hat{Q}S = 90^\circ$ කි.

$QRS$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් නිසා, පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව,

$$QR^2 + QS^2 = RS^2$$
$$QR^2 + 8^2 = 10^2$$
$$QR^2 + 64 = 100$$
$$\therefore \quad QR^2 = 100 - 64$$
$$QR^2 = 36$$
$$\therefore \quad QR = 6$$
$$\therefore \text{ කණුවේ උස } = QR + PR$$
$$= 6 + 1$$
$$= 7$$

$\therefore$ කණුවේ උස 7 m වේ.

දැන් පයිතගරස් ප්‍රමේයය යොදා ගනිමින් පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙමු.

**17.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් රූපයට අදාළ හිස්තැන් සම්පූර්ණ කරන්න.

(i) (ii) (iii) (iv)







(i) $MO^2 = .... + ....$

(ii) $BD^2 = .... + ....$
$.... = AC^2 + CD^2$
$AB^2 = AC^2 + ....$

(iii) $PQ^2 = .... + ....$
$QR^2 = .... + ....$

(iv) $AB^2 = .... + AC^2$
$.... = AE^2 + EC^2$
$AD^2 = AC^2 + ....$

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ $x$ මගින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.

(i) (ii) (iii) (iv)










**3.** $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයේ $A$ ශීර්ෂයේ සිට $BC$ පාදයට ඇඳි ලම්බයේ අඩිය $D$ වේ. ත්‍රිකෝණයේ පාදයක දිග 2 cm නම් $AD$ පාදයේ දිග සොයන්න (පිළිතුරු කරණි ආකාරයෙන් දක්වන්න).

**4.** තිරස් පොළොව මත පිහිටි $P$ ලක්ෂ්‍යයක සිට උතුරට 15 m ගමන් කර එතැන් සිට නැගෙනහිර දිශාවට 8 m ගමන් කිරීමෙන් $Q$ ලක්ෂ්‍යයට ළඟා වේ.

(i) ඉහත තොරතුරු දළ රූප සටහනක දක්වන්න.

(ii) $PQ$ දුර සොයන්න.

**5.** රොම්බසයක විකර්ණ දෙකෙහි දිග 12 cm හා 16 cm වේ. එහි පැත්තක දිග සොයන්න.

**6.** රූපයේ දැක්වෙන්නේ ආකිමිඩීස් සර්පිලය නමින් හැඳින්වෙන විශේෂ නිර්මාණයකි. එහි දී ඇති මිනුම් අනුව එක් එක් සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය ඇසුරෙන් $a$, $b$, $c$, $d$, $e$, $f$ හා $g$ වල අගයයන් සොයන්න (පිළිතුරු කරණි ආකාරයෙන් දක්වන්න).



## 17.2 පයිතගරස් ප්‍රමේයයේ භාවිත තවදුරටත්

පයිතගරස් ප්‍රමේයය සම්බන්ධ අනුමේයයන් සාධනය කරන අයුරු දැන් සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**

$ABCD$ සමචතුරස්‍රයකි. $AC^2 = 2AB^2$ බව සාධනය කරන්න.




**සාධනය:** $A\hat{B}C = 90^\circ$ නිසා

$ABC$ යනු සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයකි.

$ABC$ ත්‍රිකෝණයට පයිතගරස් ප්‍රමේයය යෙදීමෙන්

$$AC^2 = AB^2 + BC^2$$

$AC^2 = AB^2 + AB^2$ ($AB = BC$, සමචතුරස්‍රයේ පාද)

$$\therefore \quad \underline{\underline{AC^2 = 2AB^2}}$$

**නිදසුන 2**

$ABCD$ රොම්බසයේ $AC$ හා $BD$ විකර්ණ $O$ හි දී ඡේදනය වේ. $AC^2 + BD^2 = 4\,AB^2$ බව සාධනය කරන්න.

**සාධනය:** $ABCD$ යනු රොම්බසයක් නිසා විකර්ණ සෘජුකෝණීව සමච්ඡේද වේ. (රූපය බලන්න.)

$\therefore \quad A\hat{O}B = 90^\circ$ ද $AO = OC$ ද $BO = OD$ ද වේ.

පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව; $AOB$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ

$$AO^2 + OB^2 = AB^2$$

$$\left(\frac{1}{2}AC\right)^2 + \left(\frac{1}{2}BD\right)^2 = AB^2$$

$$\frac{1}{4}AC^2 + \frac{1}{4}BD^2 = AB^2$$

$$\frac{1}{4}(AC^2 + BD^2) = AB^2$$

$$\therefore \quad \underline{\underline{AC^2 + BD^2 = 4\,AB^2}}$$



**නිදසුන 3**

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $B\hat{A}C$ මහා කෝණයක් වේ. $A$ සිට $BC$ට ලම්බව $AX$ ඇඳ ඇත. $AB^2 - AC^2 = BX^2 - CX^2$ බව සාධනය කරන්න.

**සාධනය:**




$AXB$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව

$AB^2 = AX^2 + BX^2$ —— ①

$AXC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව

$AC^2 = AX^2 + CX^2$ —— ②

① − ② ; $AB^2 - AC^2 = AX^2 + BX^2 - (AX^2 + CX^2)$

$= AX^2 + BX^2 - AX^2 - CX^2$

$= \underline{\underline{BX^2 - CX^2}}$

ඉහත නිදසුන්වල දැක්වෙන ආකාරයට, පහත අභ්‍යාසයේ දැක්වෙන අනුමේයයන් සාධනය කරමු.

**17.2 අභ්‍යාසය**




**1.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AD$ උච්චයකි. (රූපය බලන්න) $AD = DC$ නම්, $AB^2 = BD^2 + DC^2$ බව සාධනය කරන්න.

**2.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AD$ උච්චයකි. $AB^2 + CD^2 = AC^2 + BD^2$ බව සාධනය කරන්න.

**3.** $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයේ $AD$ උච්චයකි. $4\,AD^2 = 3\,BC^2$ බව සාධනය කරන්න.

**4.** රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයේ, $AD$ උච්චයකි. $DC = CE$ වන සේ $BC$ පාදය $E$ තෙක් දික් කර ඇත. $AE^2 = 7\,EC^2$ බව සාධනය කරන්න.

**5.** $ABCD$ චතුරස්‍රයේ විකර්ණ $O$ හි දී සෘජුකෝණී ව ඡේදනය වේ. $AB^2 + CD^2 = AD^2 + BC^2$ බව සාධනය කරන්න.

**6.** $O$ යනු $ABCD$ සෘජුකෝණාස්‍රය තුළ පිහිටි ලක්ෂ්‍යයකි. $AO^2 + CO^2 = BO^2 + DO^2$ බව සාධනය කරන්න. (ඉඟිය: $ABCD$ හි ඕනෑ ම පාදයකට සමාන්තරව $O$ හරහා රේඛාවක් අඳින්න)

**7.** 




$ABC$ ත්‍රිකෝණය තුළ $P$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා තිබේ. $P$ සිට $BC$, $AC$ හා $AB$ පාදවලට අඳින ලද ලම්බවල අඩි පිළිවෙළින් $D$, $E$ හා $F$ වේ.
(i) $BP^2 - PC^2 = BD^2 - DC^2$ බවත්
(ii) $BD^2 + CE^2 + AF^2 = CD^2 + AE^2 + BF^2$ බවත්
සාධනය කරන්න.

**8.** $ABC$ සරල රේඛාවේ එකම පැත්තේ $ABXY$ හා $BCPQ$ සමචතුරස්‍ර දෙක පිහිටා ඇත. $PX^2 + CY^2 = 3\,(AB^2 + BC^2)$ බව සාධනය කරන්න.

## 17.3 පයිතගරස් ත්‍රිත්ව




රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ සෘජුකෝණය අඩංගු පාදවල දිග ඒකක $a$ හා ඒකක $b$ ද කර්ණයේ දිග ඒකක $c$ ද වූ විට පයිතගරස් ප්‍රමේයයට අනුව $a^2 + b^2 = c^2$ වන බව අපි දනිමු. මේ ආකාරයට $a^2 + b^2 = c^2$ සමීකරණය තෘප්ත වන $a$, $b$ හා $c$ අගයයන් **පයිතගරස් ත්‍රිත්ව** ලෙස හැඳින්වේ.

$3^2 + 4^2 = 5^2$ වන නිසා (3, 4, 5) පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි. (3, 4, 5) යන ත්‍රිත්වයේ ඕනෑම ගුණාකාරයක් ද පයිතගරස් ත්‍රිත්වයක් වේ.

උදා: (3, 4, 5) හි දෙකෙහි ගුණාකාර වන්නේ (6, 8, 10)

$6^2 + 8^2 = 10^2$ වන නිසා (6, 8, 10) ද පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි. (3, 4, 5) හි තුනෙහි ගුණාකාර වන්නේ (9, 12, 15). $9^2 + 12^2 = 15^2$. එබැවින් (9, 12, 15) ද පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි. මෙවැනි (3, 4, 5) හි ගුණාකාර හැර වෙනත් පයිතගරස් ත්‍රිත්ව ද පවතී.

උදා: $5^2 + 12^2 = 13^2$ වන නිසා, (5, 12, 13) ද පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි.
$8^2 + 15^2 = 17^2$ වන නිසා, (8, 15, 17) ද පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි.

මෙවැනි ඕනෑ ම පයිතගරස් ත්‍රිත්වයක ගුණාකාර ද පයිතගරස් ත්‍රිත්ව වේ.
පයිතගරස් ත්‍රිත්ව ලබා ගැනීම සඳහා යුක්ලීඩ් නම් ගණිතඥයා විසින් "**පරාමිතික සමීකරණ**" හඳුන්වා දී ඇත. $x$ හා $y$ ලෙස වූ ඕනෑම සංඛ්‍යා දෙකක් $a = x^2 - y^2$ ද $b = 2\,xy$ ද $c = x^2 + y^2$ ද ලෙස ගත් විට $a$, $b$ හා $c$ සඳහා ලැබෙන්නේ පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි.

උදා: $x = 6, y = 5,$ වූ විට $a = x^2 - y^2 = 6^2 - 5^2 = 11$

$b = 2xy = 2 \times 6 \times 5 = 60$

$c = x^2 + y^2 = 6^2 + 5^2 = 61$ ලැබේ.




එවිට (11, 60, 61) පයිතගරස් ත්‍රිත්වයකි.

## 17.3 අභ්‍යාසය

**1.** (i) (8, 15, 17) (ii) (14, 18, 25) ලෙස දැක්වෙන්නේ ත්‍රිකෝණ දෙකක පාදවල මිනුම් නම් එම ත්‍රිකෝණ දෙකෙන්, සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් වන්නේ කවර ත්‍රිකෝණය දැයි තෝරන්න. ඒ අනුව, "පයිතගරස් ත්‍රිත්වය" ලියා දක්වන්න.

**2.** (i) හා (ii) රූපවල දක්වා ඇති මිනුම් අනුව එක් එක් රූපයේ $B\hat{A}C$ සෘජුකෝණයක් බව පෙන්වන්න.




(i)




(ii)

**3.** පහත දැක්වෙන වගුව සම්පූර්ණ කරමින් "පයිතගරස් ත්‍රිත්ව"සොයන්න. ඔබේ පිළිතුරු සනාථ කරන්න.

| $x$ | $y$ | $x^2$ | $y^2$ | $a$ | $b$ | $c$ | පයිතගරස් ත්‍රිත්වය |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | $x^2 - y^2$ | $2xy$ | $x^2 + y^2$ | |
| 2 | 1 | | | | | | |
| 5 | 4 | | | | | | |
| 4 | 3 | | | | | | |
| 6 | 5 | | | | | | |
| 7 | 5 | | | | | | |

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.** $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයක කේන්ද්‍රයේ සිට 9 cm දුරින් පිහිටි $AB$ ජ්‍යායක දිග 24 cm වේ. වෘත්තයේ අරය සොයන්න.

**2.** $AB = 2$ cm, $BC = 3$ cm හා $\hat{B}$ සෘජුකෝණයක් වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න. ඔබ අඳින ලද ත්‍රිකෝණය අදාළ කර ගනිමින් $\sqrt{13}$ හි අගය පළමු දශමස්ථානයට සොයන්න.

**3.** පහත දැක්වෙන එක් එක් දිග සහිත රේඛා ඛණ්ඩ නිර්මාණය කරන්න.

(i) $\sqrt{8}$ cm (ii) $\sqrt{10}$ cm (iii) $\sqrt{41}$ cm

**4.** $ABC$ යනු සමපාද ත්‍රිකෝණයකි. $AB$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $D$ ද $CD$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $E$ ද වේ. $16\ AE^2 = 7AB^2$ බව සාධනය කරන්න.

**5.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $\hat{B}$ සුළු කෝණයකි. $A$ සිට $BC$ට ඇඳි ලම්බයේ අඩිය $X$ වේ. $AC^2 = AB^2 + BC^2 - 2\ BC.BX$ බව සාධනය කරන්න.



# 18 ත්‍රිකෝණමිතිය

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත වන සයිනය, කෝසයිනය හා ටැංජනය හඳුනා ගැනීමට
- සයින්, කෝසයින් හා ටැංජන් වගු භාවිත කර ත්‍රිකෝණ ආශ්‍රිත ගණනය කිරීම් සිදු කිරීමට
- ත්‍රිකෝණමිතික ගැටලුවල විසඳුම් පරීක්ෂා කිරීම සඳහා විද්‍යාත්මක ගණක යන්ත්‍රය යොදා ගැනීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 18.1 සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණ

සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක පාද දෙකක දිග දුන් විට, ඉතිරි පාදයේ දිග සොයා ගැනීමට පයිතගරස් සම්බන්ධය යොදා ගත හැකි බව අපි දනිමු.

සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක එක් පාදයක දිග හා සෘජුකෝණය හැර වෙනත් කෝණයක විශාලත්වය දී ඇති විට, ත්‍රිකෝණයේ ඉතිරි පාදවල දිග ලබා ගැනීමට පයිතගරස් සම්බන්ධයෙන් නොහැකි ය. ඒ සඳහා ක්‍රමයක් හඳුනා ගැනීම පිණිස, මුලින් ම සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක පාද නම් කරන ආකාරය හඳුනා ගනිමු.




$ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ $\hat{B}$ සෘජුකෝණයකි. එවිට, $\hat{A}$ හා $\hat{C}$ සුළු කෝණ දෙකක් වේ. සෘජුකෝණය වන $\hat{B}$ට ඉදිරියෙන් ඇති $AC$ පාදය කර්ණය ලෙස හැඳින්වේ. ත්‍රිකෝණයේ අනික් කෝණ දෙකෙන් එකක් වන $\hat{C}$ ගත්විට, ඊට ඉදිරියෙන් පිහිටි $AB$ පාදය, $\hat{C}$ හි සම්මුඛ පාදය ලෙස හැඳින්වේ. තවද $\hat{C}$ හි බාහු දෙකෙන් එකක් වූ ත්‍රිකෝණයේ කර්ණය නොවන පාදය වන $BC$ පාදය, $\hat{C}$ හි බද්ධ පාදය ලෙස හැඳින්වේ.

ඒ අනුව, $\hat{A}$ සැලකූ විට පෙර පරිදි ම, ඊට ඉදිරියෙන් පිහිටි $BC$ පාදය $\hat{A}$ හි සම්මුඛ පාදයත්, ත්‍රිකෝණයේ කර්ණය නොවන, $\hat{A}$ හි බාහුවක් වන $AB$ පාදය $\hat{A}$ හි බද්ධ පාදයත් වේ.

මේ අනුව රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ,

කර්ණය $= PR$

$Q\hat{R}P$ සැලකූ විට, සම්මුඛ පාදය $= PQ$

බද්ධ පාදය $= QR$

$Q\hat{P}R$ සැලකූ විට සම්මුඛ පාදය $= QR$

බද්ධ පාදය $= PQ$.




**18.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන රූප ඇසුරෙන් දී ඇති වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.



(i)



(ii)



(iii)



(iv)

| | සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය | කර්ණය | සළකා බලන කෝණය | සම්මුඛ පාදය | බද්ධ පාදය |
|---|---|---|---|---|---|
| (i) | $KLM$ | $KM$ | $L\hat{K}M$<br>$L\hat{M}K$ | | |
| (ii) | $PNO$ | | $N\hat{O}P$<br>$O\hat{P}N$ | | |
| (iii) | $QRT$<br>$QTS$ | | $R\hat{Q}T$<br>$T\hat{Q}S$ | | |
| (iv) | $UVX$<br>$UVW$ | | $V\hat{U}X$<br>$U\hat{W}V$ | | |

## 18.2 ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත

සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක කෝණයක් ඇසුරෙන් පාද දෙකක් අතර සම්බන්ධතා පිළිබඳ ව විමසා බැලීමට පහත ක්‍රියාකාරකමෙහි නිරතවන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

- $XO$ හා $OY$ බාහු 11 cm පමණ වන සේ $30^\circ$ ක් වූ $X\hat{O}Y$ අඳින්න.
- $OY$ පාදය ඔස්සේ $O$ සිට 2 cm, 4 cm, 7 cm දුරින් පිළිවෙළින් $A$, $B$ හා $C$ ලක්ෂ්‍ය ලකුණු කරන්න.
- විහිත චතුරස්‍රය භාවිතයෙන් හෝ අන් ක්‍රමයකින් $A$, $B$ හා $C$ ලක්ෂ්‍යවල සිට, $OX$ රේඛාවට ලම්බ රේඛා ඇඳ ඒවා $OX$ රේඛාව හමුවන ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $P$, $Q$ හා $R$ ලෙස නම් කරන්න.
- එවිට, පහත ආකාරයේ රූපයක් ඔබට ලැබෙනු ඇත.




- එක් එක් සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ පාද මැන පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න. (සියලු මිනුම් හා ගණනය කිරීම් පළමු දශම ස්ථානයට ගන්න)

| සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය | කර්ණය (cm) | $30^\circ$ කෝණය අනුව සම්මුඛ පාදය (cm) | $30^\circ$ කෝණයට අනුව බද්ධ පාදය (cm) | $\dfrac{\text{සම්මුඛ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$ | $\dfrac{\text{බද්ධ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$ | $\dfrac{\text{සම්මුඛ පාදය}}{\text{බද්ධ පාදය}}$ |
|---|---|---|---|---|---|---|
| $AOP$ | 2 | 1 | 1.7 | $\frac{1}{2} = 0.5$ | $\frac{1.7}{2} = 0.9$ | $\frac{1}{1.7} = 0.6$ |
| $BOQ$ | | | | | | |
| $COR$ | | | | | | |

ක්‍රියාකාරකමෙන් ලබාගත් මිනුම් මත සකස් කළ වගුව අනුව, $30^\circ$ කෝණය සඳහා සෑම ත්‍රිකෝණයකින්ම $\dfrac{\text{සම්මුඛ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$ සඳහා 0.5 ක් ද

$\dfrac{\text{සම්මුඛ පාදය}}{\text{බද්ධ පාදය}}$ සඳහා 0.6 ක් ද

$\dfrac{\text{බද්ධ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$ සඳහා 0.9 ක් ද ලෙස ලැබී ඇත.

මෙසේ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණවල එක් එක් පාද අතර අනුපාතවල නියත අගයක් ලැබීමට හේතුව ඒවා සමකෝණික වීම බව ඔබට නිරීක්ෂණය කළ හැකි ය. මෙම අනුපාත සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් සඳහා ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත ලෙස හැඳින්වේ. මෙම ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත, ඊට සම්බන්ධ වන පාද අනුව, $30^\circ$ කෝණය සඳහා සයිනය, $30^\circ$ කෝණය සඳහා ටැංජනය හා $30^\circ$ කෝණය සඳහා කෝසයිනය ලෙස නම් කරනු ලැබේ. සයිනය දැක්වීම සඳහා "sin" ද, ටැංජනය දැක්වීම සඳහා "tan" ද, කෝසයිනය දැක්වීම සඳහා "cos" ද යොදනු ලැබේ. ඒ අනුව $30^\circ$ කෝණයේ සයිනය, "$\sin 30^\circ$" ද, $30^\circ$කෝණයේ කෝසයිනය "$\cos 30^\circ$" ද $30^\circ$ කෝණයේ ටැංජනය "$\tan 30^\circ$" ද වේ.




දැන් රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සඳහා ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත ඉහත දැක්වූ සංකේත ඇසුරෙන් ලියා දක්වමු.

$x$ ඇසුරෙන්;

$$\sin x = \frac{x \text{ හි සම්මුඛ පාදය}}{\text{කර්ණය}} = \frac{PQ}{PR}$$

$$\cos x = \frac{x \text{ හි බද්ධ පාදය}}{\text{කර්ණය}} = \frac{QR}{PR}$$

$$\tan x = \frac{x \text{ හි සම්මුඛ පාදය}}{x \text{ හි බද්ධ පාදය}} = \frac{PQ}{QR}$$

මෙම ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත තුන යොදා ගනිමින් ගණනය කිරීම් සිදු කරන ආකාරය පහත නිදසුන් ඇසුරෙන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

රූපයේ දැක්වෙන $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $\hat{P}$ සෘජුකෝණයකි. $PQ = 5$ cm ද, $PR = 12$ cm ද වේ. $P\hat{Q}R = \theta$ ලෙස දැක්වේ.

(i) $QR$ පාදයේ දිග සොයන්න.
(ii) පහත දැක්වෙන අගයන් සොයන්න.

**(a)** $\sin\theta$ **(b)** $\cos\theta$ **(c)** $\tan\theta$



(i) පයිතගරස් සම්බන්ධය අනුව:

$$QR^2 = PQ^2 + PR^2$$
$$= 5^2 + 12^2$$
$$= 25 + 144$$
$$\therefore \quad QR = \sqrt{169}$$
$$= 13$$

$\therefore$ $QR$ පාදයේ දිග 13 cm වේ.

(ii) **(a)** $\sin\theta = \dfrac{PR}{QR} = \dfrac{12}{13} = \underline{\underline{0.9230}}$

**(b)** $\cos\theta = \dfrac{PQ}{QR} = \dfrac{5}{13} = \underline{\underline{0.3846}}$

**(c)** $\tan\theta = \dfrac{PR}{PQ} = \dfrac{12}{5} = \underline{\underline{2.4}}$

**නිදසුන 2**

$\tan\theta = \dfrac{1}{2}$ නම්, $\sin\theta$ හා $\cos\theta$ හි අගය සොයන්න.

$\tan\theta = \dfrac{1}{2}$ නම් $\theta$ හි සම්මුඛ පාදය ඒකක 1ක් ද, $\theta$ හි බද්ධ පාදය ඒකක 2ක් ද වේ.

මෙම තොරතුරු රූපයකින් දක්වමු.




එවිට පයිතගරස් සම්බන්ධය අනුව $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ

$$AC^2 = AB^2 + BC^2$$
$$= 1^2 + 2^2$$
$$= 5$$
$$\therefore \quad AC = \sqrt{5}$$

එවිට, $\sin\theta = \dfrac{\text{සම්මුඛ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$ $\qquad$ $\text{Cos}\,\theta = \dfrac{\text{බද්ධ පාදය}}{\text{කර්ණය}}$

$= \dfrac{1}{\sqrt{5}}$ $\qquad$ $= \dfrac{2}{\sqrt{5}}$

**18.2 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් රූප සටහනේ දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන්, එම රූපය යටින් දී ඇති හිස්තැන් සම්පූර්ණ කරන්න.

(i) $\qquad$ (ii) $\qquad$ (iii)







$\sin\theta =$ ........... $\qquad$ $\sin\alpha =$ ........... $\qquad$ $\sin x =$ ...........

$\cos\theta =$ ........... $\qquad$ $\cos\alpha =$ ........... $\qquad$ $\cos x =$ ...........

$\tan\theta =$ ........... $\qquad$ $\tan\alpha =$ ........... $\qquad$ $\tan x =$ ...........

**2.** $\sin\theta = \dfrac{5}{13}$ නම් $\quad$ (i) $\tan\theta$ $\quad$ (ii) $\cos\theta$ සොයන්න.

**3.** රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $\hat{B}$ ඍජුකෝණයකි. $\hat{C} = \theta$ ලෙස දැක්වූ විට,

(i) $B\hat{A}C$, $\theta$ ඇසුරෙන් දක්වන්න.

(ii) $\sin\theta = \cos(90^\circ - \theta)$ බව පෙන්වන්න.

(iii) $\dfrac{\sin\theta}{\cos\theta} = \tan\theta$ බව පෙන්වන්න.




## 18.3 විශාලත්ව 30°, 45° හා 60° වන කෝණවල ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත

පාදවල දිග $2a$ බැගින් වූ සමපාද ත්‍රිකෝණයක් සැලකීමෙන් $60^\circ$ හා $30^\circ$ කෝණ සඳහා ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත ලබා ගත හැකි ය.




රූපයේ දැක්වෙන්නේ $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණයකි. එහි, ශීර්ෂ කෝණ $60^\circ$ බැගින් වේ. $A$ ශීර්ෂයේ සිට $BC$ පාදයට $AD$ ලම්බකය ඇඳි විට $BC$ හි මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය $D$ වන බව ද $B\hat{A}C$ කෝණය සමච්ඡේද වන බව ද අපි දනිමු. එවිට $B\hat{A}D = 30^\circ$ ක් වේ.

$ABD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ $AD$ පාදයේ දිග $a$ ඇසුරෙන් සොයමු. පයිතගරස් ප්‍රමේයය අනුව,

$$\begin{aligned} BD^2 + AD^2 &= AB^2 \\ a^2 + AD^2 &= (2a)^2 \\ AD^2 &= 4a^2 - a^2 \\ &= 3a^2 \\ AD &= \sqrt{3}a \end{aligned}$$

දැන් $ABD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකූ විට,

$$\sin 60^\circ = \frac{AD}{AB} = \frac{\sqrt{3}a}{2a} = \frac{\sqrt{3}}{2} \qquad \cos 60^\circ = \frac{BD}{AB} = \frac{a}{2a} = \frac{1}{2} \qquad \tan 60^\circ = \frac{AD}{BD} = \frac{\sqrt{3}a}{a} = \sqrt{3}$$

$ABD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකූ විට,

$$\sin 30^\circ = \frac{BD}{AB} = \frac{a}{2a} = \frac{1}{2} \qquad \cos 30^\circ = \frac{AD}{AB} = \frac{\sqrt{3}a}{2a} = \frac{\sqrt{3}}{2} \qquad \tan 30^\circ = \frac{BD}{AD} = \frac{a}{\sqrt{3}a} = \frac{1}{\sqrt{3}}$$

මෙවැනිම ආකාරයකින් $45^\circ$ කෝණය සඳහා ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත ලබා ගැනීමට, $PQR$ සෘජුකෝණික සමද්විපාද ත්‍රිකෝණය යොදා ගනිමු. එහි සෘජුකෝණය අඩංගු පාදවල දිග $x$ ලෙස ගත් විට,




පයිතගරස් සම්බන්ධය අනුව, $PR^2 = x^2 + x^2$

$= 2x^2$

$\therefore \quad PR = \sqrt{2}x$

ඒ අනුව $\sin 45^\circ = \dfrac{PQ}{PR} = \dfrac{x}{\sqrt{2}x} = \dfrac{1}{\sqrt{2}}$

$\cos 45^\circ = \dfrac{QR}{PR} = \dfrac{x}{\sqrt{2}x} = \dfrac{1}{\sqrt{2}}$

$\tan 45^\circ = \dfrac{PQ}{QR} = \dfrac{x}{x} = 1$

$30^\circ$ , $45^\circ$ , $60^\circ$ කෝණ සඳහා ලබා ගත් අනුපාත, පහත වගුවේ දැක්වේ.

| | $30^\circ$ | $45^\circ$ | $60^\circ$ |
|---|---|---|---|
| sin | $\frac{1}{2}$ | $\frac{1}{\sqrt{2}}$ | $\frac{\sqrt{3}}{2}$ |
| cos | $\frac{\sqrt{3}}{2}$ | $\frac{1}{\sqrt{2}}$ | $\frac{1}{2}$ |
| tan | $\frac{1}{\sqrt{3}}$ | 1 | $\sqrt{3}$ |

**නිදසුන 1**

$ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, $\hat{B}$ සෘජුකෝණයක් ද, $A\hat{C}B = 30^\circ$ ක් ද, $AC$ පාදය 10 cm ද වේ. $AB$ හා $BC$ පාදවල දිග සොයන්න.




රූපය අනුව, $\sin 30^\circ = \dfrac{AB}{AC}$

$\dfrac{1}{2} = \dfrac{AB}{10}$

$AB = 5$

$\therefore$ $AB$ පාදයේ දිග 5 cm වේ.

$$\cos 30^\circ = \frac{BC}{AC}$$

$$\frac{\sqrt{3}}{2} = \frac{BC}{10}$$

$$\therefore \quad BC = 5\sqrt{3}$$

$\therefore$ $BC$ පාදයේ දිග $5\sqrt{3}$ cm වේ.

**නිදසුන 2**

$PQR$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ කර්ණයේ දිග සොයන්න.

$$\cos 45^\circ = \frac{QR}{PR}$$

$$\frac{1}{\sqrt{2}} = \frac{5}{PR}$$

$$\therefore \quad PR = 5\sqrt{2}$$

$\therefore$ කර්ණයේ දිග $5\sqrt{2}$ cm වේ.

**නිදසුන 3**

දිග 5 m වන ඉණිමගක් සිරස් බිත්තියකට හේත්තු කර ඇත්තේ, තිරස හා ඉණිමග අතර කෝණය $60^\circ$ ක් වන සේය. ඉණිමගේ ඉහළ කෙළෙවර බිත්තිය ස්පර්ශ කරන්නේ තිරස් බිමේ සිට කොපමණ උසකින් ද?




සිරස් බිත්තිය හා තිරස් පොළොව අතර කෝණය $90^\circ$ ක් නිසා රූපයේ $A\hat{B}C = 90^\circ$ක් වේ.

$ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ,

$$\sin 60^\circ = \frac{AB}{AC}$$

$$\therefore \quad \frac{\sqrt{3}}{2} = \frac{AB}{5}$$

$$\therefore AB = \frac{5\sqrt{3}}{2}$$

$= 4.325$ ($\sqrt{3} = 1.73$ ලෙස ගැනීමෙන්)

$\therefore$ ඉණිමගේ ඉහළ කෙළවර බිත්තිය ස්පර්ශ කරන්නේ තිරස් බිමේ සිට 4.33 m උසිනි.

දැන් ඉහත වගුවේ අගය යොදා ගනිමින් පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

**18.3 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන ත්‍රිකෝණවල දී ඇති දත්ත අනුව, $x$ මගින් දැක්වෙන පාදවල දිග සොයන්න.

(i) $A$, $x$, 2 cm, $30^{\circ}$, $B$, $C$

(ii)



(iii)



**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ප්‍රකාශනයේ අගය, ඉහත වගුවේ සඳහන් අනුපාත යොදා ගනිමින් සොයන්න.

**a.** $\sin 30^{\circ} + \cos 60^{\circ}$ **c.** $\sin 60^{\circ} + \cos 30^{\circ} + \tan 60^{\circ}$

**b.** $\sin 45^{\circ} + \cos 45^{\circ} + \tan 60^{\circ}$ **d.** $\cos 60^{\circ} + \sin 30^{\circ} + \tan 60^{\circ}$

**3.** පහත දැක්වෙන ප්‍රකාශන සත්‍යාපනය කරන්න.

(i) $\sin 30^{\circ}\ \cos 60^{\circ} + \cos 30^{\circ} \sin 60^{\circ} = 1$

(ii) $\cos 30^{\circ}\ \cos 60^{\circ} - \sin 60^{\circ}\ \sin 30^{\circ} = 0$

(iii) $\tan 30^{\circ} = \dfrac{\tan 60^{\circ} - \tan 30^{\circ}}{1 + \tan 60^{\circ} \tan 30^{\circ}}$

**4.** දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව,

(i) $AX$ දිග

(ii) $AC$ පාදයේ දිග

සොයන්න. ($\sqrt{3} = 1.7$ ලෙස ගන්න)




**5.** $ABCD$ සෘජුකෝණාස්‍රයේ $BC$ පාදය 12 cm වේ නම් විකර්ණයේ දිග සොයන්න.




**6.** ඇන්ටෙනා කණුවක් සිරස් ව තබා ගැනීම සඳහා එහි මුදුනේ සිට 50 cm ක් පහළින් ගැට ගසන ලද කම්බියක අනික් කෙළවර කණුව පාමුල සිට 5 m ඈතින් තිරස් පොළොවේ පිහිටි කුඤ්ඤයකට තදින් ඇදෙන සේ ගැට ගසා ඇත. කම්බිය හා තිරස් පොළොව අතර කෝණය $30^{\circ}$ වේ.

(i) මෙම තොරතුරු දළ රූපයකින් දක්වන්න.

(ii) $\sqrt{3} = 1.7$ ලෙස ගෙන කණුවේ උස සොයන්න.

## 18.4 ත්‍රිකෝණමිතික වගුව

මෙතෙක් සලකා බලන ලද්දේ $30^{\circ}$, $45^{\circ}$ හා $60^{\circ}$ කෝණ සඳහා ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත පමණි. එහෙත් $0^{\circ} - 90^{\circ}$ තෙක් වූ අනෙක් කෝණ සඳහා ද මෙවැනි අනුපාත තිබේ. එම කෝණවල ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත වගු ගත කර ඇත. සයින, කෝසයින හා ටැංජන සඳහා වගු තුනක් වෙන වෙන ම සකසා ඇත. වගුවට ඇතුළත් කරන්නේ කෝණ නිසා කෝණයක මිනුම වන අංශකය "කලා" නැමැති තවත් කුඩා කොටස්වලට බෙදා තිබේ. එක් අංශකයක් කලා 60කට සමාන වේ. එනම් $1^{\circ} = 60'$.

සයින, කෝසයින හා ටැංජන යන ඕනෑම වගුවක පළමුවන තීරුවේ $0^{\circ}$ සිට $90^{\circ}$ තෙක් වූ කෝණ අගය දැක්වේ. පහත දැක්වෙන්නේ ටැංජන වගුවක කොටසකි.

ප්‍රකෘති ටැංජන
இயற்கைத் தான்சன்கள்
NATURAL TANGENTS

| | | | | | | | | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
| 0° | 0·0000 | 0·0029 | 0·0058 | 0·0087 | 0·0116 | 0·0145 | 0·0175 | 89° | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 1 | ·0175 | ·0204 | ·0233 | ·0262 | ·0291 | ·0320 | ·0349 | 88 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 2 | ·0349 | ·0378 | ·0407 | ·0437 | ·0466 | ·0495 | ·0524 | 87 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 20 | 23 | 26 |
| 3 | ·0524 | ·0553 | ·0582 | ·0612 | ·0641 | ·0670 | ·0699 | 86 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 20 | 23 | 26 |
| 4 | ·0699 | ·0729 | ·0758 | ·0787 | ·0816 | ·0846 | ·0875 | 85 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 23 | 26 |

ඉහළ මුල් තීරයේ අංශක ගණන $0^{\circ}$ සිට $90^{\circ}$ දක්වා දැක්වෙන අතර (මෙහි දැක්වෙන්නේ වගුවේ කොටසක් නිසා අංශක $0^{\circ}$ සිට $4^{\circ}$ දක්වා පමණක් දැක්වේ) පළමු පේළියේ, $0'$, $10'$, $20'$ ආදි ලෙසත්, මධ්‍යනය අන්තර $1'$, $2'$, ...$9'$ ආදි ලෙසත් වශයෙන් එක් අංශයක කොටස් වූ කලා අගයන් දක්වා ඇත. කිසියම් කෝණයක් සඳහා අනුපාතය ලබා ගැනීම සඳහා ලඝුගණක වගුවේ ආකාරයටම පේළි අංකය හා තීර අංකය ඔස්සේ වූ අගය හා මධ්‍යන්‍ය අන්තර තීරුවේ අගය සම්බන්ධ කර ගනු ලැබේ.

දැන්, ඉහත සඳහන් කළ ත්‍රිකෝණමිතික වගු වෙන වෙන ම සලකා බලමු.

### ටැංජන වගුව

මෙම වගුවේ අනුපාත 0.0000න් ආරම්භ වී ක්‍රමයෙන් වැඩිවෙමින් 1.0000ත් ඉක්මවා යමින් අංශක $90^{\circ}$ තෙක් පැමිණීමේ දී ඉතා විශාල අගයන් ගනියි. පහත දැක්වෙන ටැංජන වගුවෙන් ලබාගත් තවත් කොටසකි.

මුලින් ම tan 43° හි අගය සොයමු. tan 43° ට අදාල අගය ලබා ගැනීමට 43° අඩංගු පේළිය ඔස්සේ 0′ තීරයේ ඇති අගය ගන්න. එය 0.9325 වේ.
∴ tan 43° = 0.9325 වේ.

දැන් වගුව භාවිතයෙන් tan 48° 20′ හි අගය සොයමු.

ප්‍රකෘති ටැංජන
இயற்கைத் தான்கன்கள்
NATURAL TANGENTS

| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය / இடை வித்தியாசங்கள் / Mean Differences 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 42 | .9004 | .9057 | .9110 | .9163 | .9217 | .9271 | .9325 | 47 | 5 | 11 | 16 | 21 | 27 | 32 | 37 | 43 | 48 |
| 43 | .9325 | .9380 | .9435 | .9490 | .9545 | .9601 | .9657 | 46 | 6 | 11 | 17 | 22 | 28 | 33 | 39 | 44 | 50 |
| 44 | .9657 | .9731 | .9770 | .9827 | .9884 | .9942 | 1.0000 | 45 | 6 | 11 | 17 | 23 | 29 | 34 | 40 | 46 | 51 |
| 45 | 1.0000 | 1.0058 | 1.0117 | 1.0176 | 1.0235 | 1.0295 | 1.0355 | 44 | 6 | 12 | 18 | 24 | 30 | 36 | 41 | 47 | 53 |
| 46 | .0355 | .0416 | .0477 | .0538 | .0599 | .0661 | .0724 | 43 | 6 | 12 | 18 | 25 | 31 | 37 | 43 | 49 | 55 |
| 47 | .0724 | .0786 | .0850 | .0913 | .0977 | .1041 | .1106 | 42 | 6 | 13 | 19 | 26 | 32 | 38 | 45 | 51 | 57 |
| 48 | .1106 | .1171 | .1237 | .1303 | .1369 | .1436 | .1504 | 41 | 7 | 13 | 20 | 27 | 33 | 40 | 46 | 53 | 60 |
| 49 | .1504 | .1571 | .1640 | .1708 | .1778 | .1847 | .1918 | 40 | 7 | 14 | 21 | 28 | 34 | 41 | 48 | 55 | 62 |

වගුව භාවිතයෙන් ඒ සඳහා 48° අඩංගු පේළිය ඔස්සේ 20′ ඇති තීරය දක්වා යා යුතු ය. එහි ඇති .1237 ගන්න. තව ද එම 20′ අඩංගු තීරයේ ඉහළින් ඇති සංඛ්‍යාව වන 1.0117 හි පූර්ණ කොටස ලෙස 1 ඇති නිසා එම තීරයේ සියලු සංඛ්‍යා සඳහා එම පූර්ණ කොටස ගත යුතු ය. (එසේ මුල් පේළියේ පමණක් පූර්ණ කොටස යොදන්නේ වගුවේ පැහැදිලි බව සඳහා ය.) ඒ අනුව tan 48° 20′ හි අගය 1. 1237 වේ.

ඒ ආකාරයටම tan 49° 57′ හි අගය සොයමු. මුලින් ම 49° 50′ හි ටැංජන අගය සෙවිය යුතු ය.
එය,

tan 49° 50′ = 1.1847 ලෙස ලැබේ.

57′ වීමට මධ්‍ය අන්තර කොටසින් 7′ ද ගත යුතු ය. ඒ අනුව 7′ ට අදාළ මධ්‍යන්‍ය අන්තරය වන 0.0048 (සම්මතයක් ලෙස මෙහි දී මධ්‍යන්‍ය අන්තරය දශමස්ථාන 4ක අගයක් ලෙස සලකා එහි නිෂ්ශුන්‍ය කොටස පමණක් දක්වනු ලැබේ) යන අගය 1.1847 ට එකතු කළ යුතු ය. එවිට,

tan 49° 57′ = 1.1847 + 0.0048
= 1.1895 ලෙස ලැබේ.

**නිදසුන 1**

(i) tan 34° 30′ = 0.6873

(ii) tan 44° 42′ = 0.9884 + 0.0011
= 0.9895

(iii) tan 79° 25′ = 5.309 + 0.044
= 5.353

ලඝුගණක වගුවේ ප්‍රතිලඝුගණකය ලබා ගන්නා ආකාරයටම කිසියම් කෝණයක් සඳහා වූ අනුපාතයකින් අනුරූප කෝණය ලබා ගැනීම ද සිදු කෙරේ.

$\tan\theta = 1.1054$ පරිදි වන $\theta$ කෝණය ලබා ගනිමු.

ප්‍රකෘති ටැංජන
இயற்கைத் தான்சன்கள்
NATURAL TANGENTS

| | | | | | | | | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
| 45° | 1·0000 | 1·0058 | 1·0117 | 1·0176 | 1·0235 | 1·0295 | 1·0355 | 44 | 6 | 12 | 18 | 24 | 30 | 36 | 41 | 47 | 53 |
| 46 | ·0355 | ·0416 | ·0477 | ·0538 | ·0599 | ·0661 | ·0724 | 43 | 6 | 12 | 18 | 25 | 31 | 37 | 43 | 49 | 55 |
| 47 | ·0724 | ·0786 | ·0850 | ·0913 | ·0977 | ·1041 | ·1106 | 42 | 6 | 13 | 19 | 26 | 32 | 38 | 45 | 51 | 57 |
| 48 | ·1106 | ·1171 | ·1237 | ·1303 | ·1369 | ·1436 | ·1504 | 41 | 7 | 13 | 20 | 27 | 33 | 40 | 46 | 53 | 60 |
| 49 | ·1504 | ·1571 | ·1640 | ·1708 | ·1778 | ·1847 | ·1918 | 40° | 7 | 14 | 21 | 28 | 34 | 41 | 48 | 55 | 62 |

1.1054ට ආසන්න ම ඊට අඩු අගය වන 1.1041 වගුවෙන් ලබා ගන්න. ඊට අනුරූප කෝණය $47^\circ\ 50'$ බව පෙනේ. 1.1054 ලැබීමට 1.1041ට තවත් 0.0013ක් එකතු විය යුතු ය. එමනිසා 0.0013 (එනම්, මධ්‍යන්‍ය අන්තර කොටසේ 13 ලෙස ඇති අගයට) අනුරූප කලා ගණන මෙම අංශක ගණනට එකතු කළ යුතු ය. එම අගය කලා 2කි. එමනිසා, ටැංජනය 1.1054 වන කෝණය වන්නේ $47^\circ\ 50' + 2' = 47^\circ\ 52'$ එමනිසා, $\theta = 47^\circ\ 52'$.

**නිදසුන 2**

(i) $\tan\theta = 0.3706$ නම්

$\theta = 20^\circ\ 20'$

(ii) $\tan\theta = 0.4774$ නම්

$\theta = 25^\circ\ 30' + 1'$

$= 25^\circ\ 31'$

(iii) $\tan\theta = 0.8446$ නම්

$\theta = 40^\circ\ 11'$

## සයින වගුව

මෙම වගුවෙහි 0.0000 සිට 1.0000 තෙක් අගයන් පවතී. ටැංජන් වගුවේ මෙන්ම, මෙහි දී ද පළමුවන තීරයෙහි කෝණයේ අගය $0^\circ$ සිට $90^\circ$ තෙක් ලබා දේ. ඉහළින් පවතින මුල් පේළියෙහි $0'$, $10'$, $20'$ ආදි ලෙසත්, මධ්‍යන්‍ය අන්තර කොටසේ, නැවත $1'$, $2'$, $3'$ ආදි ලෙසත් කෝණයේ කලා අගයන් දැක්වේ. ටැංජන් වගුව භාවිත කළ ආකාරයට ම මෙම වගුව ද භාවිත කරනු ලැබේ.

සටහන: ටැංජන වගුවේ අගයන් 0 සිට ඉතා විශාල අගයන් දක්වා විහිදුන ද සයින වගුවේ ඇත්තේ 0 සිට 1 දක්වා අගයන් පමණි. එයට හේතුව ත්‍රිකෝණයක කෝණයක සයින අගය සැමවිටම 0 ත් 1ත් අතර පිහිටන නිසා ය.

sin 33° 27′ හි අගය වගුවෙන් ලබා ගනිමු.

ප්‍රකෘති සයින
இயற்கைச் சைன்கள்
NATURAL SINES

| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences | | | | | | | | |
| 30° | 0·5000 | 0·5025 | 0·5050 | 0·5075 | 0·5100 | 0·5125 | 0·5150 | 59 | 1 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| 31 | ·5150 | ·5175 | ·5200 | ·5225 | ·5250 | ·5275 | ·5299 | 58 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 20 | 22 |
| 32 | ·5299 | ·5324 | ·5348 | ·5373 | ·5398 | ·5422 | ·5446 | 57 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 20 | 22 |
| 33 | ·5446 | ·5471 | ·5495 | ·5519 | ·5544 | ·5568 | ·5592 | 56 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 19 | 22 |
| 34 | ·5592 | ·5616 | ·5640 | ·5664 | ·5688 | ·5712 | ·5736 | 55 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 14 | 17 | 19 | 22 |

මුලින් ම, sin 33° 20′ = 0.5495 ලෙස සටහන් කරගෙන, ඉතිරි 7′ ලබා ගැනීම සඳහා 33°පේළියේම මධ්‍යන්‍ය අන්තරවල 7′ට අනුරූප අගය වන 0.0017 එයට එකතු කරන්න. එවිට, sin 33°27′ = 0.5495 + 0.0017 = 0.5512 වේ.

**නිදසුන 3**

(i) sin 75° 44′ = 0.9689 + 0.0003
= 0.9692

(ii) sin 45° 34′ = 0.7133 + 0.0008
= 0.7141

(iii) sin 39° 50′ = 0.6406

දැන්, යම් සයින අගයක් සඳහා ගැලපෙන කෝණය ලබා ගැනීමට වගුව යොදා ගනිමු. එය ද ටැංජන වගුව යොදා ගත් ආකාරයට ම වේ.

sin $\theta$ = 0.5075 වන $\theta$ කෝණය මුලින් ම සොයමු. මෙම අගය වගුවේ 30° පේළියේ 30′ තීරුවේ ඇත.
ඒ අනුව sin $\theta$ = 30° 30′ වේ.

දැන් තවත් කෝණයක අගය වගුව ඇසුරෙන් සොයමු.

sin $\theta$ = 0.5277 වන $\theta$ කෝණය සෙවීමට, 0.5277 නොමැති බැවින් ඊට ආසන්නම කුඩා අගය ලෙස වගුවේ ඇති 0.5275 සලකන්න. එයට අනුරූප කෝණය වන්නේ 31° 50′ ය. ඉතිරි 0.0002ට අනුරූප වන කලා අගය සෙවීමට එම පේළියේ ම ඇති මධ්‍යන්‍ය අන්තර කොටස දෙස බලන්න. එහි 2 යන අගයට අනුරූප වන්නේ කලා 1 කි. එමනිසා, සයින අගය 0.5277 නම් වන කෝණය වන්නේ 31° 51′ ය.
එනම් sin $\theta$ = 0.5277 නම් $\theta$ = 31° 51′ වේ.

**නිදසුන 4**

(i) sin $\theta$ = 0.5831 නම්
$\theta$ = 35° 40′

(ii) sin $\theta$ = 0.7036 නම්
$\theta$ = 44° 43′

(iii) sin $\theta$ = 0.9691 නම්
$\theta$ = 75° 43′

## කෝසයින

පහත දැක්වෙන ත්‍රිකෝණය සලකන්න.




එය, $A\hat{B}C = 90^\circ$ වන සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයකි. මෙම ත්‍රිකෝණයේ $B\hat{A}C = \theta$ ලෙස ගනිමු. එවිට, ත්‍රිකෝණයේ කෝණවල එකතුව $180^\circ$ නිසා $A\hat{C}B = 90^\circ - \theta$ වේ.

$A\hat{C}B$ හා $B\hat{A}C$ කෝණවල එකතුව අංශක $90^\circ$ කි. එවැනි කෝණ යුගලක් අනුපූරක කෝණ යුගලක් ලෙස හැඳින්වූ බව ඔබ මීට ඉහත ශ්‍රේණිවල දී උගෙන ඇත.

මෙම $ABC$ ත්‍රිකෝණය සැලකූ විට,

$$\cos\theta = \frac{\hat{A} \text{ හි බද්ධ පාදය}}{\text{කර්ණය}} = \frac{AB}{AC} \text{ වේ.}$$

එසේ ම,

$$\sin(90^\circ - \theta) = \frac{\hat{C} \text{ හි සම්මුඛ පාදය}}{\text{කර්ණය}} = \frac{AB}{AC} \text{ වේ.}$$

මේ අනුව, $\cos\theta = \sin(90 - \theta)$ ලෙස අපට ලැබේ.

මෙම සම්බන්ධය භාවිතයෙන්, ත්‍රිකෝණයක කෝණයක කෝසයිනය, සයින ඇසුරෙන් ගණනය කළ හැකි ය.

**නිදසුන 1**

$\cos 58^\circ$ හි අගය සොයන්න.

$\cos 58^\circ = \sin(90^\circ - 58^\circ)$ (ඉහත ලබාගත් සම්බන්ධය අනුව)

$= \sin 32^\circ$

$= \underline{\underline{0.5299}}$ (ඉහත කොටසේ දී ඇති වගුව අනුව)

**නිදසුන 2**

cos $56^{\circ}\ 18'$ හි අගය සොයන්න.

මුලින් ම $90 - 56^{\circ}\ 18'$ හි අගය සොයමු. එය $33^{\circ}\ 42'$ කි. එමනිසා,

$$\begin{aligned} \cos 56^{\circ}\ 18' &= \sin(90^{\circ} - 56^{\circ}\ 18') \\ &= \sin 33^{\circ}\ 42' \\ &= \underline{\underline{0.5549}} \end{aligned}$$

මේ අයුරින් ම, කෝසයිනය දී ඇති විට අදාළ කෝණය ද සෙවිය හැකි ය. ඒ සඳහා නිදසුනක් සලකා බලමු.

**නිදසුන 3**

$\cos\theta = 0.5175$ නම් $\theta$ හි අගය සොයන්න.

මෙය, $\sin(90 - \theta) = 0.5175$ ලෙස ලියමු. ඉන්පසු, සයින අගය 0.5175 වන කෝණය සොයමු. වගුව අනුව එය $31^{\circ}\ 10'$ වේ. එමනිසා,

$90 - \theta = 31^{\circ}\ 10'$ ලෙස ලිවිය හැකි ය.

මෙම සමීකරණය $\theta$ සඳහා විසඳීමෙන් $\theta$ හි අගය සෙවිය හැකි ය. එවිට,

$$\theta = 90 - 31^{\circ}\ 10' = 58^{\circ}\ 50' \text{ ලෙස } \theta \text{ හි අගය ලැබේ.}$$

---

සටහන: ත්‍රිකෝණයක කෝණයක කෝසයිනය ද සැමවිටම, සයිනය මෙන්, 0ත් 1ත් අතර අගයක් වේ. ඉහත නිදසුන්වල දැක්වූ ආකාරයට (සයින ඇසුරෙන් කෝසයින ලබා ගැනීමට) අමතර ව, සයින වගුව ඇසුරෙන් ද කෝණයක කෝසයිනය සෙවිය හැකි ය. සයින වගුවේ, මධ්‍යන්‍ය අන්තරවලට කලින් තීරයේ දැක්වෙන්නේ වගුවේ මුල් ම තීරයේ ඇති කෝණ අංශක 90න් අඩුකර ලැබෙන කෝණ බව නිරීක්ෂණය කරන්න. එම අගයන් භාවිතයෙන් ද වගුව ඇසුරෙන් කෝසයින සෙවිය හැකි ය. නමුත්, මධ්‍යන්‍ය අන්තර ගණනය කිරීමේ දී අදාළ අගයන් අඩු කළ යුතු ය.

---

කෝසයින වගුව භාවිතයෙන් කෝණ සොයා ගන්නා අයුරු දැන් විමසා බලමු.

වගුව ඇසුරෙන් cos $4^{\circ}\ 20'$ හි අගය සොයමු.

| | 60′ | 50′ | 40′ | 30′ | 20′ | 10′ | 0′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 80° | 0.9848 | 0.9853 | 0.9858 | 0.9863 | 0.9868 | 0.9872 | 0.9877 | 9 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 81 | .9877 | .9881 | .9886 | .9890 | .9894 | .9899 | .9903 | 8 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 | 4 |
| 82 | .9903 | .9907 | .9911 | .9914 | .9918 | .9922 | .9925 | 7 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 |
| 83 | .9925 | .9929 | .9932 | .9936 | .9939 | .9942 | .9945 | 6 | 0 | 1 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 | 3 |
| 84 | .9945 | .9948 | .9951 | .9954 | .9957 | .9959 | .9962 | 5 | 0 | 1 | 1 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 |
| 85 | 0.9962 | 0.9964 | 0.9967 | 0.9969 | 0.9971 | 0.9974 | 0.9976 | 4 | ( අන්තරය ඉතා කුඩා බැවින් වගු ගත කිරීම අනවශ්‍යය. ) | | | | | | | | |
| 86 | .9976 | .9978 | .9980 | .9981 | .9983 | .9985 | .9986 | 3 | | | | | | | | | |
| 87 | .9986 | .9988 | .9989 | .9990 | .9992 | .9993 | .9994 | 2 | | | | | | | | | |
| 88 | .9994 | .9995 | .9996 | .9997 | .9[illegible]7 | .9998 | .9998 | 1 | | | | | | | | | |
| 89 | 0.9998 | 0.9999 | 0.9999 | 1.0000 | 1.0000 | 1.0000 | 1.0000 | 0° | | | | | | | | | |

ප්‍රකෘති කෝසයින
இயற்கைக் கோசைன்கள்
NATURAL COSINES

**නිදසුන 4**

දකුණු පස "අංශක" තීරුවෙන් $4^\circ$ හා පහළ කලා තීරුවෙන් $20'$ ගත යුතු ය. $4^\circ$ කෝණයට අදාළ පේළියේ ඊට වම් පසින් වූ $20'$ ගත්විට $\cos 4^\circ\ 20' = 0.9971$ වේ.

**නිදසුන 5**

දැන් $\cos 9^\circ\ 26'$ හි අගය සොයමු.

එවිට $\cos 9^\circ\ 20' = 0.9868$ එම පේළියේ ම මධ්‍යන්‍ය අන්තර තීරුවල $6'$ ට අනුරූප අගය 0.0003 වේ.

දැන් කෝසයින් අගය ලබා ගැනීමේ දී මධ්‍ය අන්තර තීරුවල අගය අඩු කළ යුතු ය.

ඒ අනුව

$$\cos 9^\circ\ 26' = 0.9868 - 0.0003$$
$$= \underline{\underline{0.9865}}$$

**නිදසුන 6**

$\cos\theta = 0.4374$ වූ කෝණය සොයමු.



| | | | | | | | | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 25 | 0.4226 | 0.4253 | 0.4279 | 0.4305 | 0.4331 | 0.4358 | 0.4384 | 64 | 3 | 5 | 8 | 10 | [illegible] | 16 | 18 | 21 | 24 |
| 26 | .4348 | .4410 | .4436 | .4462 | .4488 | .4514 | .4540 | 63 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 16 | 18 | 21 | 23 |
| 27 | .4540 | .4566 | .4592 | .4617 | .4643 | .4669 | .4695 | 62 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 21 | 23 |
| 28 | .4695 | .4720 | .4746 | .4772 | .4797 | .4823 | .4848 | 61 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| 29 | .4848 | .4874 | .4899 | .4924 | .4950 | .4975 | .5000 | 60° | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| ⋮ | | | | | | | | ⋮ | | | | | | | | | |
| | 60′ | 50′ | 40′ | 30′ | 20′ | 10′ | 0′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |

ප්‍රකෘති කෝසයින
இயற்கைக் கோசைன்கள்
NATURAL COSINES

වගුවේ 0.4374 ට අඩු ආසන්න අගය 0.4358 වේ. එය $64^\circ\ 10'$ වේ.

0.4374 වීමට අඩු 0.0016 පිහිටන්නේ මධ්‍යයන්‍ය අන්තර $6'$ හි ය. එම කලා ගණන අඩු කළ විට,

$$64^\circ\ 10' - 6' = 64^\circ\ 4'$$
$$\therefore\ \cos\theta = 0.4374 \text{ වන } \theta \text{ කෝණය } = \underline{\underline{64^\circ\ 4'}}$$

18.4 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අගය ටැංජන වගුව භාවිතයෙන් සොයන්න.

**a.** $\tan 25^{\circ}$ **b.** $\tan 37^{\circ}$ **c.** $\tan 40^{\circ}\ 54'$

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ටැංජන අගයට අදාළ $\theta$ කෝණය සොයන්න.

**a.** $\tan \theta = 0.3214$ **b.** $\tan \theta = 0.7513$ **c.** $\tan \theta = 0.9432$

**3.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අගය සයින් වගුව භාවිතයෙන් සොයන්න.

**a.** $\sin 10^{\circ}\ 30'$ **b.** $\sin 21^{\circ}\ 32'$ **c.** $\sin 25^{\circ}\ 57'$

**4.** පහත දැක්වෙන එක් එක් සයින අගයට අදාළ $\theta$ කෝණය සොයන්න.

**a.** $\sin \theta = 0.5000$ **b.** $\sin \theta = 0.4348$ **c.** $\sin \theta = 0.6437$

**5.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අගය කෝසයින වගුව භාවිතයෙන් සොයන්න. පිළිතුරුවල නිවැරදිතාව සයින් වගුව භාවිතයෙන් පරීක්ෂා කරන්න.

**a.** $\cos 5^{\circ}\ 40'$ **b.** $\cos 29^{\circ}\ 30'$ **c.** $\cos 44^{\circ}\ 10'$

**6.** පහත දැක්වෙන එක් එක් කෝසයින අගයට ගැලපෙන $\theta$ කෝණය සොයන්න.

**a.** $\cos \theta = 0.4358$ **b.** $\cos \theta = 0.6450$ **c.** $\cos \theta = 0.9974$

## 18.5 ත්‍රිකෝණමිතික වගු භාවිතයෙන් ගැටලු විසඳීම

මීට පෙර $30^{\circ}$, $45^{\circ}$ හා $60^{\circ}$ කෝණ සඳහා පමණක් විසඳූ ගැටලු, දැන් $0^{\circ} - 90^{\circ}$ තුළ වූ ඕනෑම කෝණයක් ඇතුළත් වුවද විසඳිය හැකි ය. ත්‍රිකෝණමිතිය ආශ්‍රිත ගැටලු විසඳීමේ දී පහත දැක්වෙන කරුණු සැලකිල්ලට ගැනීම වැදගත් ය.

1. සුදුසු සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් සැලකීම
2. එම ත්‍රිකෝණයෙහි සුදුසු කෝණයක් තෝරා ගැනීම
3. එම කෝණය සඳහා සුදුසු ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාතයක් යොදා ගැනීම

මේ සඳහා නිදසුන් කිහිපයක් විමසා බලමු.




**නිදසුන 1**

රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ දී ඇති මිනුම් අනුව, $AC$ පාදයේ දිග සොයන්න.

ත්‍රිකෝණයේ දී ඇති කෝණය $C$ ය. ඊට සම්මුඛ පාදයේ දිග දී ඇති අතර කර්ණයේ දිග සෙවිය යුතු ය. එමනිසා, සම්මුඛ පාදය හා කර්ණය සම්බන්ධ කෙරෙන සයින අනුපාතය යොදා ගත යුතු ය.

$$\sin 57^\circ\ 32' = \frac{AB}{AC}$$

$$0.8437 = \frac{10}{AC}$$

$$\therefore \quad AC = \frac{10}{0.8437}$$

ලඝුගණක ඇසුරෙන් මෙම බෙදීම කරමු.

$AC = \dfrac{10}{0.8437}$ ලෙස ගනිමු.

එවිට, $\lg AC = \lg \dfrac{10}{0.8437}$

$$= \lg 10 - \lg 0.8437$$
$$= 1 - \bar{1}.9262$$
$$= 1.0738$$
$$\therefore AC = \text{antilog } 1.0738$$
$$\therefore AC = 11.85$$

එමනිසා, $AC$ දිග (දශමස්ථාන දෙකකට නිවැරදි ව) 11.85 cm වේ.

**නිදසුන 2**

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ, $BC$ පාදයට ලම්බව $AD$ ඇඳ ඇත. රූපයේ දී ඇති තොරතුරු අනුව, $A\hat{C}B$ හි අගය සොයන්න.




මෙහි, $ACB$ කෝණය සෙවීම සඳහා සැලකිය යුතු සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය වන්නේ $ADC$ ය. එම ත්‍රිකෝණයේ පාද දෙකක දිග දන්නේ නම් $A\hat{C}B$ කෝණය සෙවිය හැකි ය. එහි එක් පාදයක දිග වන $CD$, 5 cm ලෙස දී ඇත. තවත් පාදයක දිග සොයා ගත යුතු ය. ඒ සඳහා $ADB$ ත්‍රිකෝණය සලකා $AD$ සෙවිය හැකි ය. එමනිසා, $ADB$ ත්‍රිකෝණය සලකා, සයින, අනුපාතය යොදා $AD$ දිග මුලින් ම සොයමු.

$$\sin\ 46^\circ\ 58' = \frac{AD}{AB}$$

$$0.7310 = \frac{AD}{12}$$

$$12 \times 0.7310 = AD$$

$$\therefore \quad AD = 8.7720 \text{ cm}$$

දැන්, $ACD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, $\tan A\hat{C}D = \dfrac{AD}{CD}$

$$= \frac{8.7720}{5}$$

$$\therefore \quad \tan A\hat{C}D = 1.7544$$

$$\therefore \quad A\hat{C}D = 60^\circ\ 18'$$

**18.5 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ත්‍රිකෝණයේ, වීජීය සංකේතයෙන් දක්වා ඇති පාදවල දිග සොයන්න.

(i)

$a$ 12 cm 30° 10′

(ii)




(iii)




(iv)

27° 15′ 20 cm $d$

(v)




(vi)




**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් ත්‍රිකෝණයේ, වීජීය සංකේතයෙන් දක්වා ඇති කෝණයේ අගය සොයන්න.

(i)

5 cm $p$ 8 cm

(ii)




(iii)



**3.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු මත $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ

(i) පරිමිතිය

(ii) වර්ගඵලය

සොයන්න.




**4.**




රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු මත $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $A\hat{B}C$ හි අගය $30^\circ\ 58'$ ක් බව පෙන්වන්න.

**5.** $PQRS$ ත්‍රපීසියමේ $SR > PQ$ වේ. $PS = 12$ cm හා $QR = 15$ cm නම් $Q\hat{R}S$ හි අගය සොයන්න.

## 18.6 සිරස් තලයේ කෝණ

පොළොවට සමාන්තර වූ තලය තිරස් තලයකි. තිරසට ලම්බ වූ තලය සිරස් තලයකි. පොළොවට ලම්බව සිටුවා ඇති කණුවක් සිරස් කණුවකි. එවැනි පිහිටීමක් රූපයේ දැක්වේ.




ආරෝහණ හා අවරෝහණ කෝණ ඇතුළත් පරිමාණ රූප ඇසුරෙන් වස්තුවක පිහිටීම සෙවීමට ඔබ 10 ශ්‍රේණියේ දී උගෙන ඇත. දැන් ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත ඇසුරෙන් වස්තුවල පිහිටීම සෙවීම පිළිබඳ ව ඉගෙන ගනිමු.

ඒ සඳහා පහත නිදසුන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

$AB$ සිරස් කුළුනක පාමුල සිට සම බිමේ මීටර 20ක් දුරින් වූ $C$ ලක්ෂ්‍යයේ සිටින්නෙක්ට, කුළුන මුදුන පෙනෙන ආරෝහණ කෝණය $30^{\circ}\ 22'$කි. ඔහු කණුවෙන් විරුද්ධ දිශාවට සරල රේඛීය මාර්ගයක් ඔස්සේ, මීටර 15ක් ගොස් නැවත කුළුන මුදුන නිරීක්ෂණය කරයි.

(i) මෙම තොරතුරු දළ සටහනක දක්වන්න.
(ii) කුළුනේ උස ආසන්න මීටරයට සොයන්න.
(iii) දෙවන නිරීක්ෂණ අවස්ථාවේ කුළුන මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය සොයන්න.

(i)




(ii) කුළුනේ උස මීටර $x$ යයි ගනිමු.

එවිට, $ABC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකූ විට,

$$\tan 30^{\circ}\ 22' = \frac{AB}{BC}$$

$$\tan 30^{\circ}\ 22' = \frac{x}{20}$$

$$\begin{aligned} x &= 20 \tan 30^{\circ}\ 22' \\ &= 20 \times 0.5859 \\ &= 11.718 \end{aligned}$$

$\therefore$ කුළුනේ උස 12 m පමණ වේ.

(iii) $D$ හි දී, කුළුන මුදුන පෙනෙන ආරෝහණ කෝණ $\theta$ ලෙස ගනිමු.
එවිට; $ABD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකීමෙන්,

$$\tan \theta = \frac{AB}{BD}$$

$$\tan \theta = \frac{12}{35}$$

$$\tan \theta = 0.3428$$

$$\therefore \quad \theta = 18^{\circ}\ 55'$$

$\therefore$ දෙවන නිරීක්ෂණයේ දී කුළුන මුදුන පෙනෙන ආරෝහණ කෝණය $18^{\circ}\ 55'$ වේ.

**නිදසුන 2**

මහල් කිහිපයකින් යුතු සිරස් ගොඩනැගිල්ලක පොළොව මට්ටමේ සිට මීටර 10ක් වූ උසකින් පිහිටි කුඩා කවුළුවකින් පිටත බලන්නෙකුට, ගොඩනැගිල්ල පිහිටි බිමේ, ඈත නවතා තිබෙන යතුරු පැදියක් පෙනෙන අවරෝහණ කෝණය $48^{\circ}\,23'$කි. ඒ මොහොතේම ගොඩනැගිල්ලේ ඉහළම මාලයට ගොස් එහි පිහිටි තවත් කුඩා කවුළුවකින් නැවත වරක් පෙර දී නිරීක්ෂණය කළ යතුරු පැදිය නිරීක්ෂණය කළ විට අවරෝහණ කෝණය $59^{\circ}\,50'$ ක් විය.

(i) මෙම තොරතුරු දළ සටහනක දක්වන්න.
(ii) ගොඩනැගිල්ලේ සිට කොපමණ දුරකින් යතුරුපැදිය නතර කර තිබේ ද?
(iii) ගොඩනැගිල්ලේ ඉහළම මාලයේ කවුළුව තෙක් උස මීටරවලින් දශමස්ථාන දෙකකට ආසන්නව ගණනය කරන්න.

(i)




(ii) රූපයේ $ACD$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් වේ. ගොඩනැගිල්ලේ සිට යතුරුපැදිය තෙක් ඇති දුර මීටර $x$ යැයි ගනිමු.

$Y\hat{C}D = 48^{\circ}\,23'$ නිසා $A\hat{D}C = 48^{\circ}\,23'$ (ඒකාන්තර කෝණ)

එවිට, $ADC$ ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකීමෙන්,

$$\tan 48^{\circ}\,23' = \frac{AC}{AD}$$

$$\tan 48^{\circ}\,23' = \frac{10}{x}$$

$$\therefore \quad \frac{10}{\tan 48^{\circ}\,23'} = x$$

$$\text{එනම්, } x = \frac{10}{1.1257}$$

$$= 8.883$$

$x$ හි අගය ලඝුගණක වගු මගින් ලබා ගැනීම

$$\lg x = \lg 10 - \lg 1.1257$$
$$= 1 - 0.0515$$
$$\therefore x = \text{antilog } 0.9485$$
$$= 8.883$$

$\therefore$ ගොඩනැගිල්ලේ සිට යතුරුපැදියට ඇති දුර මීටර 8.883 m වේ.

(iii) $ABD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයේ, $A\hat{D}B = 59^\circ\ 50'$

$$\tan 59^\circ\ 50' = \frac{AB}{AD}$$

$$\tan 59^\circ\ 50' = \frac{AB}{8.883}$$

$$AB = 8.883 \times 1.7205$$
$$= 15.28$$

$\therefore$ ගොඩනැගිල්ලේ ඉහළම මාලයේ කවුළුව තෙක් උස 15.28 m පමණ වේ.

ඉහත නිදසුන් අනුව පහත අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

**18.6 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන් දළ රූප සටහන් අඳින්න.

(i) $AB$ සිරස් කුළුනක මුදුන $A$ වේ. කුළුනේ පාමුල සිට සම බිමේ මීටර 20ක් ඈතින් සිටින නිරීක්ෂකයෙකුට කුළුන මුදුන පෙනෙන ආරෝහණ කෝණය $55^\circ\ 20'$ කි. නිරීක්ෂකයාගේ උස 1.5 m වේ.

(ii) මීටර 35ක් උස දුරකථන සම්ප්‍රේෂණ කුළුණක මුදුනේ සිට එහි අලුත්වැඩියාවක යෙදෙන කාර්මිකයෙක්, කුළුණු පිහිටි බිමේ, ඈත නතර කර තිබෙන වාහනයක් පෙනෙන, අවරෝහණ කෝණය $50^\circ$කි.

(iii) සිරස් ගොඩනැගිල්ලක දෙවන මහලේ සිටින්නෙක්, මීටර 75ක් දුරින් වූ ප්‍රදීපස්ථම්භයක මුදුන $27^\circ\ 35'$ ක ආරෝහණ කෝණයකින් ද, එහි පාමුල පෙනෙන අවරෝහණ කෝණය $41^\circ\ 15'$ කි.

(iv) ළමයෙක්, සිරස් විදුලි සම්ප්‍රේෂණ කුළුනක මුදුන $30^\circ$ ආරෝහණ කෝණයකින් දකියි. 25 m ක් කුළුන දෙසට ලංවී නැවත කුළුන දෙස බැලූ විට එහි මුදුන පෙනෙන්නේ $50^\circ$ක ආරෝහණ කෝණයකිනි (ළමයාගේ උස නොසළකා හරින්න).

**2.** 20 m උස ප්‍රදීපස්ථම්භයක මුදුනේ වූ ජනේලයකින්, පිටත බලන ආරක්ෂක නිලධාරියෙක් මුහුදේ යාත්‍රා කරන නැවක් $30^\circ\ 15'$ක අවරෝහණ කෝණයකින් තිබෙන බව නිරීක්ෂණය කරයි. නැවට ප්‍රදීපස්ථම්භයේ සිට ඇති දුර ගණනය කරන්න.

**3.** සිරස් කුළුනක පාමුල සිට සම මට්ටමේ මීටර 20ක් ඈතින් පිහිටි ලක්ෂ්‍යයක සිට බලන විට කුළුන මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $35^\circ\ 12'$ක් විය. කුළුන සිරස් ව රඳවා ගැනීමට කුළුන පාමුල සිට මීටර 20ක් දුරින් සම බිමේ සවිකර ඇති කුඤ්ඤයක සිට කම්බියක්, හොඳින් ඇදෙන සේ කුළුන මුදුනට ගැට ගැසීමට අවශ්‍ය ය. ඒ සඳහා අවශ්‍ය කම්බියේ දිග සොයන්න. (නිරීක්ෂකයාගේ උස නොසළකා හරින්න, ගැට ගැසීම සඳහා කම්බියේ මීටර බාගයක දිගක් අවශ්‍ය බව සලකන්න)

**4.** සිරස් විදුලි කම්බි කණුවක පාමුල පිහිටි සම බිමෙහි ලක්ෂ්‍යයක සිට බලන විට කණුව මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $50^\circ$ කි. කණුවේ උස මීටර 12ක් නම්, කණුව පාමුල සිට නිරීක්ෂණ ලක්ෂ්‍යයට ඇති දුර සොයන්න. (නිරීක්ෂකයාගේ උස නොසළකා හරින්න)

**5.** තිරස් පොළොව මත $A$ හා $B$ සිරස් කුළුනු දෙකක මීටර් 200ක පරතරයකින් පිහිටා තිබේ. $A$ කුළුන මුදුනේ සිට, $B$ හි මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $4^\circ\ 10'$ක් ද, $B$ හි පාමුල අවරෝහණ කෝණය $8^\circ\ 15'$ක් ද බව පෙණුනි.

(i) මෙම තොරතුරු දළ රූපයකින් දක්වන්න.
(ii) $A$ හා $B$ කුළුනුවල උස වෙන වෙන ම ආසන්න මීටරයට සොයන්න.
(iii) $A$ කුළුන පාමුල සිට, $B$ කුළුන මුදුනෙහි ආරෝහණ කෝණය සොයන්න.

**6.** එකිනෙකට මීටර 20 දුරින් පිහිටි සිරස් කණු දෙකක් අතර හරිමැද සිටින්නෙකුට එක් කණුවක මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $60^\circ$ ක් බව ද, අනෙක මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $30^\circ$ ක් බව ද පෙනුනි. (නිරීක්ෂකයාගේ උස නොසලකා හරින්න).
(i) කණු දෙකේ උස වෙන වෙනම සොයන්න.
(ii) එක් කණුවක මුදුනේ ගැට ගසන ලද කම්බියක් අනෙක් කණුවේ මුදුනේ හොඳින් ඇදෙන සේ ගැට ගසා ඇත. ගැටවලට යොදා ගත් කොටස නොසළකා හැර එම කම්බියේ දිග සොයන්න

## 18.7 තිරස් තලයේ කෝණ

තිරස් තලය මත පිහිටීම්වල දිශාව දැක්වීම සඳහා දිගංශය යොදා ගන්නා බව මීට කලින් ඔබ උගෙන ඇත. දිගංශය යනු, උතුරු දිශාවෙන් ආරම්භ වී, දක්ෂිණාවර්තව මැනීම සිදු කෙරෙන කෝණ මිනුමකි. එය දැක්වීම සඳහා අංක තුනක් යොදා ගැනීම සාමාන්‍ය ක්‍රමයයි. නූතන බිම් මැනුම් උපකරණවල දිගංශය සමඟ දුර ද සටහන් වේ.

$P$ ලක්ෂ්‍යයේ සිට බලන විට නැගෙනහිර දිශාවෙන් පිහිටි $A$ ලක්ෂ්‍යයේ දිගංශය $090^\circ$ ක් ද දුර මීටර 225ක් ද වේ. එම විස්තරය මෙසේ රූපසටහනක දැක්විය හැකි ය.




දිගංශය සහිත රූපසටහන්වල ගණනය කිරීම් ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත යොදා ගනිමින්, සිදුකරන ආකාරය නිදසුනකින් සලකා බලමු.

**නිදසුන 1**

උතුරු දකුණු දිශාව ඔස්සේ වැටී ඇති සෘජු මාර්ගයක $A$ නම් ලක්ෂ්‍යයක සිට බලන විට, මාර්ගයෙන් පිටත පිහිටි $C$ නම් ලක්ෂ්‍යයක වූ සෘජු කුළුනක පාමුල $220^\circ$ ක දිගංශයකින් හා මීටර 250ක දුරින් පෙනුනි. සෘජු මාර්ගයේ ම පිහිටි $B$ නම් වෙනත් ලක්ෂ්‍යයක සිට බලන විට $C$ පෙනුනේ $300^\circ$ ක දිගංශයකිනි.

(i) මෙම තොරතුරු දළ රූපයකින් දක්වන්න.
(ii) කුළුණ පාමුල සිට $AB$ මාර්ගයට ඇති දුර සොයන්න.
(iii) $AB$ දුර සොයන්න.

(i)




(ii) $A$ හි සිට $C$ පෙනෙන දිගංශය $220^\circ$ නිසා $D\hat{A}C = 220^\circ - 180^\circ$

$= 40^\circ$

එවිට, $ACD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකීමෙන් $\sin 40^\circ = \dfrac{CD}{AC}$

$$AC \sin 40^\circ = CD$$
$$CD = 250 \sin 40^\circ$$
$$= 250 \times 0.6428$$
$$= 160.7000$$

$\therefore$ $C$ සිට $AB$ මාර්ගයට ඇති කෙටිම දුර 160.7 m

(iii) $AB$ දුර $= AD + DB$

$ACD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකීමෙන් $\cos 40^\circ = \dfrac{AD}{AC}$

$$AD = AC \cos 40^\circ$$
$$= 250 \times 0.7660$$
$$= 191.5000$$
$$= 191.5 \text{ m}$$

$BDC$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණය සැලකීමෙන් $\tan 60^\circ = \dfrac{CD}{DB}$

$$DB = \frac{CD}{\tan 60^\circ}$$

$$= \frac{160.7}{1.732}$$

$$= 92.78 \text{ m}$$

$\therefore$ $AB$ මාර්ගයේ දිග $= 191.5 + 92.78$ m

$= \underline{\underline{284.28 \text{ m}}}$

**18.7 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන තොරතුරුවලට අදාළ දළ රූප සටහන් අඳින්න.

(i) $A$ සිට $080^\circ$ක දිගංශයකින් හා මීටර 12ක් දුරින් $B$ පිහිටා ඇත.

(ii) $P$ සිට $120^\circ$ක දිගංශයකින් හා මීටර 50ක් දුරින් $Q$ ද, $Q$ සිට $040^\circ$ක දිගංශයකින් හා මීටර 25ක් දුරින් $R$ ද පිහිටයි.

(iii) $X$ සිට $150^\circ$ ක දිගංශයකින් හා මීටර 30ක් දුරින් $Y$ ද, $Y$ සිට $200^\circ$ ක දිගංශයකින් හා මීටර 100ක් දුරින් $Z$ ද, $Z$ සිට $080^\circ$ ක දිගංශයකින් හා මීටර 50ක් දුරින් $A$ ද පිහිටයි.

**2.** $A$ නම් ස්ථානයෙන් ගමන් අරඹන යතුරුපැදිකරුවෙක්, නැගෙනහිර දිශාව ඔස්සේ කිලෝමීටර 8ක් ගොස්, එතැනින් උතුරු දිශාවට හැරී, කිලෝමීටර 6ක් ගමන් කර $B$ නම් ස්ථානයේ නතර වේ.

(i) මෙම තොරතුරු දළ රූප සටහනකින් දක්වන්න.

(ii) $B$ සිට $A$ හි දිගංශය සොයන්න.

(iii) $A$ හා $B$ අතර කෙටිම දුර සොයන්න.

**3.** නැවක්, $A$ නම් වරායෙන් පිටත්ව $040^\circ$ක දිගංශයකින්, කිලෝමීටර 150ක් දුර යාත්‍රා කර $B$ වරායට ළඟා වේ. $B$ වරාය පිහිටා ඇතතේ,

(i) $A$ වරායට කවර දුරක් උතුරින් ද?

(ii) $A$ වරායට කවර දුරක් නැගෙනහිරින් ද?

**4.** සෘජු සමාන්තර ඉවුරු සහිත ගඟක පළල මැන ගැනීමට උත්සාහ දරණ ශිෂ්‍යයෙක්, ඉවුරේ ලක්ෂ්‍යයක හිඳ, ඊට ප්‍රතිවිරුද්ධ ඉවුරේ, ඉවුරුවලට ලම්බක දිශාවක පිහිටි ගසක් නිරීක්ෂණය කරයි. එතැන් සිට මීටර 75 ක් ඉවුර දිගේ ගොස් බැලූ විට ගස පිහිටි දිගංශය $210^\circ$ක් බව නිරීක්ෂණය කළේ ය. දිගංශය සහිත දළ රූපසටහනක් ඇඳ ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත භාවිතයෙන් ගඟේ පළල ආසන්න මීටරයට සොයන්න.

**5.** වන රක්ෂිත කණ්ඩායමක් විසින් ඈත වනය තුළ හටගෙන ඇති ගින්නක් නිරීක්ෂණය කරනු ලැබී ය. ඔවුහු ඒ මොහොතේ ලබා ගත් තොරතුරු අනුව $C$ කඳවුරේ සිට $070^\circ$ ක වූ දිගංශයකින් පිහිටි $A$ මහා මාර්ගය ඔස්සේ 2.5 kmක් ගොස් $P$ ස්ථානයටත් එම ස්ථානයෙන්, $340^\circ$ ක දිගංශයකින් 1.5 km ගොස් $F$ නම් ගින්න තිබූ ස්ථානයටත් ළඟා වූහ.

(i) මෙම තොරතුරු දළ රූප සටහනකින් දක්වන්න.

(ii) ආරක්ෂක භටයින් කණ්ඩායම මහා මාර්ගයේ සිට ගිය තිබූ තැනට ඉක්මනින් ළඟා වීමට $P$ ස්ථානයෙන් හැරීමට තෝරා ගැනීම සුදුසු බව හේතු දක්වමින් පෙන්වන්න.

(iii) ආරක්ෂක භටයින් සිය කඳවුරේ දී මුල් වරට ගිය තිරීක්ෂණය කරන්නට ඇත්තේ කවර දිගංශයකින් ද?

## 18.8 ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත සඳහා ගණකය භාවිතය

ගණකය භාවිතයෙන් ත්‍රිකෝණමිතික අනුපාත සම්බන්ධ ගණනය කිරීම්වල දී මුලින් ම, දර්ශන තිරයේ "*DEG*" ප්‍රදර්ශණය වන සේ, MODE යතුර ක්‍රියාත්මක කරවිය යුතු ය.

මෙම ගණනය කිරීම් සිදුකරන අයුරු නිදසුන් ඇසුරෙන් බලමු.

**නිදසුන 1**

(i) tan $35^\circ$ (ii) sin $35^\circ$ (iii) cos $35^\circ$ යන අගයන් ලබා ගැනීම සඳහා ගණකයේ යතුරු ක්‍රියාත්මක කරවන ආකාරය ගැලීම් සටහනකින් දක්වන්න.

(i) tan $35^\circ$ ON — tan — 3 — 5 — = → 0.7002

(ii) sin $35^\circ$ ON — sin — 3 — 5 — = → 0.5736

(iii) cos $35^\circ$ ON — cos — 3 — 5 — = → 0.8192

**නිදසුන 2**

(i) tan $\theta$ = 1.2131 (ii) sin $\theta$ = 0.7509 (iii) cos $\theta$ = 0.5948 වූ විට එක් එක් අවස්ථාවේ දී $\theta$ හි අගය ගණනය

(i) ON — SHIFT — tan — 1 — . — 2 — 1 — 3 — 1 — = → $50.5^\circ$

(ii) ON — SHIFT — sin — 0 — . — 7 — 5 — 0 — 9 — = → $48.66^\circ$

(iii) ON — SHIFT — cos — 0 — . — 5 — 9 — 4 — 8 — = → $53.5^\circ$

සටහන: මෙහි දී අංශකවලින් පමණක් කෝණවල අගය ලැබෙන බව නිරීක්ෂණය කරන්න. නිදසුනක් ලෙස, අංශක 50.5 යනු $50^\circ\ 30'$ වේ.

## 18.8 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන කෝණ අගයයන් සඳහා (i) tan අගය (ii) sin අගය (iii) cos අගය ගණකය භාවිතයෙන් ලබා ගැනීමට ක්‍රියාත්මක කළ යුතු යතුරු පිළිවෙළින් දක්වන්න.

**a.** $40^\circ$ **b.** $75^\circ$ **c.** $88^\circ$ **d.** $43^\circ$

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අවස්ථාවේ $\theta$ හි අගය ලබා ගැනීමට ගණනය ක්‍රියාත්මක කළ යුතු ආකාරය ගැලීම් සටහනකින් දක්වන්න.

**a.** $\sin\theta = 0.9100$ **d.** $\cos\theta = 0.1853$ **g.** $\tan\theta = 0.5736$
**b.** $\sin\theta = 0.7112$ **e.** $\cos\theta = 0.7089$ **h.** $\tan\theta = 0.7716$
**c.** $\sin\theta = 0.1851$ **f.** $\cos\theta = 0.4550$ **i.** $\tan\theta = 0.9827$

## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය

**1.** $P$ හා $Q$ නැව් දෙකක් වරායකින්, එක විට පිටත් වෙයි. එක් එක් නැව පැයට කිලෝ මීටර 18ක් වූ සමාන වේගයෙන් ගමන් කරයි. $P$ යාත්‍රා කරන්නේ වරායේ සිට $010^\circ$ දිගංශයක වන අතර, $Q$ යාත්‍රා කරන්නේ වරායේ සිට $320^\circ$ ක දිගංශයකිනි. පැයකට පසු නැව් දෙක අතර දුර සොයන්න.

**2.** පාර දෙපස පිහිටි උස් ගොඩනැගිලි දෙකකින් එකක් අනෙකට වඩා මීටර 9ක් උස වේ. උසින් වැඩි ගොඩනැගිල්ලේ පාමුල සිට බලන විට අනෙක මුදුනේ ආරෝහණ කෝණය $42^\circ\,20'$ කි. උසින් අඩු ගොඩනැගිල්ල මීටර 15ක් උස නම්, නිරීක්ෂකයාගේ උස නොසලකා හරිමින්,

(i) ගොඩනැගිලි දෙක අතර දුර සොයන්න.
(ii) උසින් අඩු ගොඩනැගිල්ලේ පාමුල සිට උසින් වැඩි ගොඩනැගිල්ලේ මුදුන පෙනෙන ආරෝහණ කෝණය සොයන්න.

**3.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB = 10$ cm, $BC = 7$ cm හා $A\hat{B}C = 30^\circ\,26'$ වේ. $A$ සිට $BC$ට ඇඳි ලම්බය $AX$ වේ. $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ වර්ගඵලය සොයන්න.

**4.** තිරස් තලයක පිහිටි කොඩි කණු දෙකක් බිමට සිටුවා ඇති ලක්ෂ්‍ය දෙක යා කරන රේඛාව මත $A$ හා $B$ ලක්ෂ්‍ය දෙකක් තිබේ. $A$ හි සිට බැලූ විට කොඩි කණු මුදුන්වල ආරෝහණ කෝණ $30^\circ$ ද, $60^\circ$ ද වේ. $B$ සිට බැලූ විට ඒවායේ ආරෝහණ කෝණ පිළිවෙළින් $60^\circ$ ද $45^\circ$ ද වේ. $AB$ දිග 10 m නම්

(i) කොඩි කණු දෙකේ උස වෙන වෙන ම සොයන්න.
(ii) කොඩි කණු දෙක අතර දුර සොයන්න.

*. මෙම අභ්‍යාසයේ පිළිතුරු ගණක යන්ත්‍රය භාවිතයෙන් නැවත පරීක්ෂා කරන්න.

# 19 න්‍යාස

මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,
- න්‍යාසයක් හඳුනා ගැනීමට
- න්‍යාසයක, අවයව සහ ගණය හඳුනා ගැනීමට
- න්‍යාස එකතු කිරීම සහ අඩු කිරීම හඳුනා ගැනීමට
- න්‍යාසයක් නිඛිලයකින් ගුණ කිරීමට
- න්‍යාසයක් තවත් න්‍යාසයකින් ගුණ කිරීමට
- න්‍යාස ආශ්‍රිත ගැටලු විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 19.1 න්‍යාස හැඳින්වීම

න්‍යාස පිළිබඳ අදහස1854 දී බ්‍රිතාන්‍ය ගණිතඥයෙකු වූ ආතර් කේලි විසින් හඳුන්වා දෙන ලදි. සරල උදාහරණයක් මගින් න්‍යාස හඳුනා ගනිමු.

වාර පරීක්ෂණයක දී ගණිතය සහ විද්‍යාව යන විෂයන් සඳහා විමල්, ෆාරුක් හා රාධා ලබා ගත් ලකුණු පහත වගුවේ දැක්වේ.

| | ගණිතය | විද්‍යාව |
|---|---|---|
| විමල් | 75 | 66 |
| ෆාරුක් | 72 | 70 |
| රාධා | 63 | 81 |

වගුවේ ඇති සංඛ්‍යාත්මක අගයන්, පහත දැක්වෙන ආකාරයට න්‍යාසයකින් දැක්විය හැකි ය.

$$\begin{pmatrix} 75 & 66 \\ 72 & 70 \\ 63 & 81 \end{pmatrix}$$

මෙහි තීරවලින් විෂයනුත් පේළිවලින් ශිෂ්‍යයනුත් දැක්වේ. එසේ ම, පහත දැක්වෙන පරිදි ද න්‍යාස ආකාරයෙන් දැක්විය හැකි ය.

$$\begin{pmatrix} 75 & 72 & 63 \\ 66 & 70 & 81 \end{pmatrix}$$

මෙහි, තීරු මගින් ශිෂ්‍යයනුත් පේළි මගින් විෂයනුත් දැක්වේ.

මෙලෙස පේළි සහ තීරු ආකාරයෙන් සැකසූ සංඛ්‍යා වැලක් **න්‍යාසයක්** ලෙස හැඳින්වේ.

පහත දැක්වෙන්නේ න්‍යාස සඳහා නිදසුන් කිහිපයකි.

(i) $\begin{pmatrix} 3 & 2 & 1 \\ 1 & 2 & 1 \end{pmatrix}$ (ii) $\begin{pmatrix} 3 & 2 & 1 \end{pmatrix}$ (iii) $\begin{pmatrix} 4 \\ 3 \\ 2 \end{pmatrix}$

(iv) $\begin{pmatrix} -2 & 3 \\ 2 & 0 \end{pmatrix}$ (v) $\begin{pmatrix} 1 & 4 & 3 \\ 2 & 6 & 1 \\ 5 & 2 & 2 \end{pmatrix}$ (vi) $\begin{pmatrix} -5 & 4 \\ 9 & -1 \\ 0 & 4 \end{pmatrix}$

න්‍යාසයක අඩංගු සංඛ්‍යාවලට න්‍යාසයේ අවයව යයි කියනු ලැබේ. අවයව සංඛ්‍යා ආකාරයෙන් මෙන් ම වීජීය සංකේත හෝ ප්‍රකාශන ලෙස ද තිබිය හැකි ය.

න්‍යාසයක් නම් කරනු ලබන්නේ ඉංග්‍රීසි ලොකු අකුරු (Capital letters) වලිනි. අවයව සඳහා විජීය සංකේත යොදන අවස්ථාවල, න්‍යාසයේ අවයව ඉංග්‍රිසි කුඩා අකුරෙන් (Simple letters) දක්වයි.

**නිදසුන 1**

පහත දැක්වෙන්නේ න්‍යාස තුනක් නම් කර ඇති ආකාරය යි.

$$A = \begin{pmatrix} 5 & 4 & 3 \\ 2 & 1 & 2 \\ 1 & 1 & 2 \end{pmatrix} \qquad B = \begin{pmatrix} 3 \\ 0 \\ 5 \end{pmatrix} \qquad P = \begin{pmatrix} 2 & c \\ a & b \end{pmatrix}$$

**නිදසුන 2**

කාටීසීය ඛණ්ඩාංක තලයක පිහිටි $A$ හා $B$ ලක්ෂ්‍යවල ඛණ්ඩාංක (0, 5) (4, 3) වේ. මෙම තොරතුරු න්‍යාසයකින් දක්වන්න. එය $P$ ලෙස නම් කරන්න.
වගුවක් ලෙස

| | $A$ | $B$ |
|---|---|---|
| $x$ | 0 | 4 |
| $y$ | 5 | 3 |

න්‍යාසයක් ලෙස

$$P = \begin{pmatrix} 0 & 4 \\ 5 & 3 \end{pmatrix}$$

## න්‍යාසයක ගණය හා විශේෂ න්‍යාස වර්ග කිහිපයක්

$$A = \begin{pmatrix} 3 & 1 & 4 \\ 2 & 2 & 0 \end{pmatrix}$$ න්‍යාසය සලකන්න.

$A$ න්‍යාසයේ ඇති පේළි ගණන 2 කි. තීර ගණන 3 කි. න්‍යාසයේ ගණය පේළි සහ තීර ඇසුරෙන් $2 \times 3$ ලෙස දක්වනු ලැබේ. $A$ යනු "දෙකේ තුනේ" න්‍යාසයක් යැයි කියනු ලැබේ.

ඒ බව

$$A = \begin{pmatrix} 3 & 1 & 4 \\ 2 & 2 & 0 \end{pmatrix}_{2 \times 3}$$ ලෙස සමහර අවස්ථාවල දී ලියනු ලැබේ.

සටහන: ඉහත ආකාරයට න්‍යාසයක ගණය සඳහන් කිරීමේ දී පළමුව පේළි ගණන ද පසුව තීර ගණන ද සඳහන් කිරීම සම්මතය වේ.

**නිදසුන 1**

පහත දැක්වෙන එක් එක් න්‍යාසයේ ගණය ලියන්න.

(i) $\begin{pmatrix} 3 & 2 \\ 2 & 1 \\ 1 & 3 \end{pmatrix}$

න්‍යාසයේ පේළි ගණන $= 3$
න්‍යාසයේ තීර ගණන $= 2$
න්‍යාසයේ ගණය $= 3 \times 2$

(ii) $\begin{pmatrix} 3 & 2 & 4 \end{pmatrix}$

පේළි ගණන $= 1$
තීර ගණන $= 3$
න්‍යාසයේ ගණය $= 1 \times 3$

(iii) $\begin{pmatrix} 2 \\ 4 \end{pmatrix}$

පේළි ගණන $= 2$
තීර ගණන $= 1$
න්‍යාසයේ ගණය $= 2 \times 1$

(iv) $\begin{pmatrix} a & c \\ b & d \end{pmatrix}$

පේළි ගණන $= 2$
තීර ගණන $= 2$
න්‍යාසයේ ගණය $= 2 \times 2$

## පේළි න්‍යාස, තීර න්‍යාස සහ සමචතුරස්‍ර න්‍යාස

එක් පේළියක් පමණක් ඇති න්‍යාස **පේළි න්‍යාස** ලෙසත්, එක් තීරයක් පමණක් ඇති න්‍යාස **තීර න්‍යාස** ලෙසත්, පේළි ගණන හා තීර ගණන සමාන වන න්‍යාස **සමචතුරස්‍ර න්‍යාස** ලෙසත් හැඳින්වේ. පේළි 2ක් හා තීර 2ක් ඇති න්‍යාසයක ගණය, ගණය 2 වූ සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයක් යැයි ද පේළි 3ක් හා තීර 3ක් ඇති න්‍යාසයක ගණය, ගණය 3 වූ සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයක් ආදි ලෙස නම් කෙරේ.

පේළි, තීර හා සමචතුරස්‍ර න්‍යාස සඳහා නිදසුන් ලෙස

$A = \begin{pmatrix} 3 & 2 & 5 \end{pmatrix}$ යනු පේළි න්‍යාසයකි.

$B = \begin{pmatrix} 5 \\ 2 \\ 1 \end{pmatrix}$ යනු තීර න්‍යාසයකි.

$C = \begin{pmatrix} 5 & 2 & 1 \\ 3 & 1 & 3 \\ 0 & 4 & 0 \end{pmatrix}$ යනු සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයකි.

## ඒකක න්‍යාස සහ සමමිති න්‍යාස

$$P = \begin{pmatrix} 3 & 2 & 4 \\ 6 & 5 & 1 \\ 2 & 1 & 0 \end{pmatrix}$$

ඉහත දැක්වෙන සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයේ කොටු කර දක්වා ඇත්තේ ප්‍රධාන විකර්ණයයි. ඉහළ වම් කෙළවරේ සිට පහළ දකුණත් කෙළවර දක්වා ඇති අවයව දාමය ප්‍රධාන විකර්ණය ලෙස හැඳින්වේ.

සටහන: ප්‍රධාන විකර්ණය අර්ථ දැක්වෙන්නේ සමචතුරස්‍ර න්‍යාස සඳහා පමණි. ප්‍රධාන විකර්ණය බොහෝ විට, සරලව, විකර්ණය යන නමින් ද හැඳින්වේ.

පහත කොටුකර දක්වා ඇත්තේ ගණය $2 \times 2$ වූ සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයක ප්‍රධාන විකර්ණය යි.

$$Q = \begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 1 & 3 \end{pmatrix}$$

පහත දැක්වෙන න්‍යාසය විශේෂ ආකාරයේ සමචතුරස්‍ර න්‍යාසයකි.

$$A = \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 1 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix}$$

$A$ න්‍යාසයේ ප්‍රධාන විකර්ණයේ පිහිටි සියලු අවයවවල අගය 1 වේ. විකර්ණයේ පිහිටි අවයව හැර ඉතිරි අවයව සියල්ල 0 වේ. මෙවැනි න්‍යාසයක් **ඒකක න්‍යාසයක්** ලෙස හැඳින්වේ. $A$ යනු ගණය $3 \times 3$ වූ ඒකක න්‍යාසයකි. පහත දැක්වෙන්නේ ගණය $2 \times 2$ වූ ඒකක න්‍යාසයකි.

$$B = \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix}$$

ඒකක න්‍යාස නම් කිරීම සඳහා $I$ අක්ෂරය යොදා ගැනේ. පේළි $n$ හා තීර $n$ සහිත ඒකක න්‍යාස $I_{n \times n}$ මගින් ලියා දැක්වේ. ඒ අනුව,

$$I_{3 \times 3} = \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 1 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix}, \quad I_{2 \times 2} = \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix}$$ ලෙස ලියා දැක්වේ.

පහත දැක්වෙන න්‍යාසයෙහි ඇති විශේෂත්වය ඔබට නිරීක්ෂණය කළ හැකි ද?

$$X = \begin{pmatrix} 3 & 2 & 1 \\ 2 & 0 & 4 \\ 1 & 4 & 5 \end{pmatrix}$$

$X$ හි ප්‍රධාන විකර්ණය වටා ඇති අවයව නිරීක්ෂණය කරන්න. ප්‍රධාන විකර්ණය වටා ඇති සමාන අගයන්ගෙන් යුත් අවයව සමමිතික ව පිහිටා ඇත. මෙවැනි ප්‍රධාන විකර්ණය වටා සමාන අවයව සමමිතික ව පිහිටන න්‍යාස **සමමිති න්‍යාස** ලෙස හැඳින්වේ.

$$Y = \begin{pmatrix} 1 & 5 \\ 5 & 3 \end{pmatrix}, \quad I = \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix}$$

$Y$ සහ $I$ න්‍යාසවල ප්‍රධාන විකර්ණය වටා සමාන අවයව සමමිතික ව පිහිටා ඇත. ඒ නිසා $Y$ සහ $I$ සමමිති න්‍යාස වේ.

---

සටහන: සමමිති න්‍යාස අර්ථ දැක්වෙන්නේ ද සමචතුරස්‍ර න්‍යාස සඳහා පමණි.

---

## 19.1 අභ්‍යාසය

**1.** පලතුරු වෙළඳ සැලකින් සරත් දොඩම් ගෙඩි 2ක් සහ අඹ ගෙඩි 3ක් ද කමල් දොඩම් ගෙඩි 4ක් සහ අඹ ගෙඩි 1ක් ද රාජු දොඩම් ගෙඩි 1ක් සහ අඹ ගෙඩි 5ක් ද මිල දී ගනියි.

(i) සරත් මිලදී ගත් පලතුරු ප්‍රමාණ පේළි න්‍යාසයකින් දක්වන්න.
(ii) කමල් මිලදී ගත් පලතුරු ප්‍රමාණ පේළි න්‍යාසයකින් දක්වන්න.
(iii) රාජු මිලදී ගත් පලතුරු ප්‍රමාණ පේළි න්‍යාසයකින් දක්වන්න.
(iv) සරත්, කමල් සහ රාජු මිල දී ගත් පලතුරු ප්‍රමාණ, පේළි ලෙස ඇති න්‍යාසයක් ගොඩනගන්න.

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් න්‍යාසයේ ගණය ලියා දක්වන්න.

(i) $A = \begin{pmatrix} 3 & 2 \\ 5 & 1 \\ 4 & 3 \end{pmatrix}$ (ii) $B = \begin{pmatrix} 2 & 3 & 0 \\ 1 & 2 & 2 \end{pmatrix}$ (iii) $C = \begin{pmatrix} 2 \\ 1 \\ 5 \end{pmatrix}$

(iv) $D = \begin{pmatrix} 0 & 4 \end{pmatrix}$ (v) $E = \begin{pmatrix} 5 & 8 & 3 \end{pmatrix}$ (vi) $F = \begin{pmatrix} a & b \\ c & d \end{pmatrix}$

**3.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස අතරින් පේළි හා තීර න්‍යාස තෝරා ලියා දක්වන්න.

(i) $P = \begin{pmatrix} 3 & 0 & 2 \end{pmatrix}$ (ii) $Q = \begin{pmatrix} 2 \\ 3 \end{pmatrix}$ (iii) $R = \begin{pmatrix} 4 & 3 \end{pmatrix}$

(iv) $S = \begin{pmatrix} 2 \\ 0 \\ 1 \end{pmatrix}$ (v) $T = \begin{pmatrix} 1 & 1 & 1 \end{pmatrix}$ (vi) $U = \begin{pmatrix} 3 & 0 \\ 1 & 0 \end{pmatrix}$

**4.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස අතරින්

(i) සමචතුරස්‍ර න්‍යාස
(ii) සමමිති න්‍යාස
(iii) ඒකක න්‍යාස තෝරා ලියන්න.

සමචතුරස්‍ර න්‍යාසවල විකර්ණ කොටු කර දක්වන්න.

$A = \begin{pmatrix} 1 & 2 \\ 2 & 0 \end{pmatrix}$ $B = \begin{pmatrix} 1 & 2 \\ 2 & 3 \\ 3 & 1 \end{pmatrix}$ $C = \begin{pmatrix} 2 & 2 & 1 \\ 4 & 0 & 4 \\ 2 & 2 & 1 \end{pmatrix}$ $D = \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 0 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix}$

$E = \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 1 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix}$ $F = \begin{pmatrix} 0 & 0 & 1 \\ 0 & 1 & 0 \\ 1 & 0 & 0 \end{pmatrix}$ $G = \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 1 & 1 \end{pmatrix}$

## 19.2 න්‍යාස එකතු කිරීම හා අඩු කිරීම

සංඛ්‍යා සඳහා එකතු කිරීම, අඩු කිරීම, ගුණ කිරීම ආදි ගණිත කර්ම අපි උගෙන ඇත්තෙමු. එවැනි ගණිත කර්ම යොදා ගැනීමෙන් බොහෝ ප්‍රායෝගික ගැටලු පහසුවෙන් විසඳා ගත හැකි බව ද අපි අත් දැක ඇත්තෙමු. න්‍යාස සඳහා ද ගණිත කර්ම අර්ථ දැක්විය හැකි ය. මුලින් ම න්‍යාස එකතු කිරීම පිළිබඳ ව සලකා බලමු.

පහත දැක්වෙන $A$ හා $B$ න්‍යාස දෙක සලකන්න.

$$A = \begin{pmatrix} 4 & 1 \\ 2 & 0 \\ 9 & 5 \end{pmatrix} \qquad B = \begin{pmatrix} 1 & 6 \\ 3 & 9 \\ 2 & 8 \end{pmatrix}$$

මෙම න්‍යාස දෙක ම එකම ගණය සහිත න්‍යාස යි. එම ගණය $3 \times 2$ වේ. $A$ හා $B$ න්‍යාස දෙකෙහි එකතුව ලෙස අර්ථ දැක්වෙන්නේ $A$ හා $B$ න්‍යාසවල අනුරූප අවයව එකතු කිරීමෙන් ලැබෙන න්‍යාසය යි.

ඒ අනුව,

$$A + B = \begin{pmatrix} 4 & 1 \\ 2 & 0 \\ 9 & 5 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 1 & 6 \\ 3 & 9 \\ 2 & 8 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 5 & 7 \\ 5 & 9 \\ 11 & 13 \end{pmatrix}$$ ලෙස ලැබේ.

මෙහි දී අනුරූප අවයව ලෙස හැඳින්වෙන්නේ එක ම ස්ථානයේ පිහිටි අවයව යි. නිදසුනක් ලෙස, $A$ න්‍යාසයෙහි පළමු පේළියට හා දෙවන තීරයට අයත් අවයවය වන්නේ 1ය. $B$ න්‍යාසයෙහි ඊට අනුරූප අවයවය වන්නේ 6ය; එනම්, $B$ න්‍යාසයෙහි පළමු පේළියට හා දෙවන තිරයට අයත් අවයවයයි.
දැන් වීජීය සංකේත සහිත නිදසුනක් සලකමු.

$$X = \begin{pmatrix} x_1 & x_2 \\ x_3 & x_4 \end{pmatrix} \text{ හා } Y = \begin{pmatrix} y_1 & y_2 \\ y_3 & y_4 \end{pmatrix} \text{ නම්, } X + Y = \begin{pmatrix} x_1 + y_1 & x_2 + y_2 \\ x_3 + y_3 & x_4 + y_4 \end{pmatrix}$$

න්‍යාස එකතු කිරීම අර්ථ දක්වා ඇත්තේ එක ම ගණය සහිත න්‍යාසවලට පමණි. ඒ අනුව, ගණ වෙනස් වන න්‍යාස සඳහා න්‍යාස එකතු කිරීම අර්ථ නොදැක්වේ.
න්‍යාස එකතු කිරීම යොදා ගත හැකි ආකාරය නිදසුනක් ඇසුරෙන් දැන් සලකා බලමු. මෙම නිදසුන ඉතා සරල වුවත්, ප්‍රායෝගික යෙදීම් සඳහා න්‍යාස යොදා ගන්නා ආකාරය එයින් මනාව පිළිඹිබු වේ.

**නිදසුන 1**

ප්‍රවීන් හා තරිඳු පාසල් ක්‍රිකට් කණ්ඩායමේ පන්දු යවන්නන් දෙදෙනෙකි. 2014 හා 2015 වසරවලදී පැවැත්වුණු එක් දින හා දෙදින පාසල් තරගමාලාවල දී ඔවුන් දෙදෙනා ලබා ගත් කඩුලු ප්‍රමාණ පිළිබඳ විස්තර පහත වගු දෙකෙහි දැක්වේ.

| | 2014 | 2015 |
|---|---|---|
| ප්‍රවීන් | 21 | 23 |
| තරිඳු | 15 | 16 |

එක් දින තරගවලදී ලැබූ කඩුලු

| | 2014 | 2015 |
|---|---|---|
| ප්‍රවීන් | 14 | 16 |
| | 9 | 19 |

දෙදින තරගවලදී ලැබූ කඩුලු

එක් දින තරග සඳහා විස්තර දැක්වෙන න්‍යාසය $A$ ලෙසත්, දෙදින තරග සඳහා විස්තර දැක්වෙන න්‍යාසය $B$ ලෙසත් නම් කරමු. එවිට,

$$A = \begin{pmatrix} 21 & 23 \\ 15 & 16 \end{pmatrix} \text{ හා } B = \begin{pmatrix} 14 & 16 \\ 9 & 19 \end{pmatrix}$$ ලෙස ලිවිය හැකි ය. මෙම න්‍යාසවල, තීර මගින් වසර සහ පේළි මගින් පන්දු යවන්නන් දැක්වේ. $A + B$ න්‍යාසය සොයමු.

.

$$A + B = \begin{pmatrix} 35 & 39 \\ 24 & 35 \end{pmatrix}$$

මෙම $A + B$ න්‍යාසයෙන් දැක්වෙන්නේ කුමක්දැයි සිතා බලන්න. එයින් දැක්වෙන්නේ ප්‍රවීන් හා තරිඳු 2014 වසරේදීත් 2015 වසරේදීත් එක් දින හා දෙදින තරගවලදී ලබාගත් මුළු කඩුලු ප්‍රමාණ පිළිබඳ තොරතුරු ය. එය, වගුවක ආකාරයෙන් මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

| | 2014 | 2015 |
|---|---|---|
| ප්‍රවීන් | 35 | 39 |
| තරිඳු | 24 | 35 |

මුළු කඩුලු ගණන

න්‍යාසයකින් තවත් න්‍යාසයක් අඩු කිරීම ද මේ ආකාරයට අර්ථ දැක්වේ. එහි දී සිදු කරන්නේ අනුරූප අවයව අඩු කිරීමයි. මේ සඳහා ද න්‍යාස දෙක එක ම ගණයේ විය යුතු ය. නිදසුනක් ලෙස,

$$A = \begin{pmatrix} 5 & 9 \\ 2 & 3 \end{pmatrix} \quad B = \begin{pmatrix} 1 & 4 \\ 6 & 0 \end{pmatrix} \text{ නම්, } A - B = \begin{pmatrix} 4 & 5 \\ -4 & 3 \end{pmatrix} \text{ වේ.}$$

තවත් නිදසුනක් සලකමු.

$X$ යනු ගණය $3 \times 3$ වන සෑම අවයවයක්ම $2$ වන න්‍යාසය ද $Y$ යනු ගණය $3 \times 3$ වන ඒකක න්‍යාසය ද නම් $X - Y$ න්‍යාසය සොයන්න.

$$X = \begin{pmatrix} 2 & 2 & 2 \\ 2 & 2 & 2 \\ 2 & 2 & 2 \end{pmatrix} \text{ හා } Y = \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 1 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix} \text{ වේ.}$$

එමනිසා,

$$X - Y = \begin{pmatrix} 2 & 2 & 2 \\ 2 & 2 & 2 \\ 2 & 2 & 2 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 1 & 0 & 0 \\ 0 & 1 & 0 \\ 0 & 0 & 1 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 1 & 2 & 2 \\ 2 & 1 & 2 \\ 2 & 2 & 1 \end{pmatrix}$$

## න්‍යාස දෙකක සමානතාව

න්‍යාස දෙකක් එකිනෙකට සමාන වේ යන්නෙහි තේරුම කුමක්දැයි විමසා බලමු.

$$A = \begin{pmatrix} 2 & 3 \\ 10 & 9 \end{pmatrix} \qquad B = \begin{pmatrix} a & b \\ c & d \end{pmatrix}$$

$A$ හා $B$ න්‍යාස සමාන වීමට $a = 2, b = 3, c = 10$ හා $d = 9$ විය යුතු ය. එනම්, එක් න්‍යාසයක එක් එක් අවයවය අනෙක් න්‍යාසයේ අනුරූප අවයවයට සමාන විය යුතු ය. එවැනි අවස්ථාවක දී න්‍යාස දෙක සමාන වේ යැයි කියනු ලැබේ.

---

සටහන: න්‍යාස දෙකක සමානතාව අර්ථ දැක්වෙන්නේ ද ගණය සමාන වූ න්‍යාස සඳහා පමණ යි.

---

### 19.2 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස සුළු කරන්න.

(i) $\begin{pmatrix} 2 & 3 \\ 1 & 4 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 3 & 5 \end{pmatrix}$

(ii) $\begin{pmatrix} 3 & -2 & 3 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 2 & -2 & -4 \end{pmatrix}$

(iii) $\begin{pmatrix} 6 \\ 4 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 2 \\ -4 \end{pmatrix}$

(iv) $\begin{pmatrix} -2 \\ 0 \\ 3 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 3 \\ 1 \\ -2 \end{pmatrix}$

(v) $\begin{pmatrix} 2 & -2 \\ 3 & 2 \\ 3 & 4 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 3 & -1 \\ -2 & 1 \\ 2 & -2 \end{pmatrix}$

(vi) $\begin{pmatrix} 3 & -2 \\ 1 & 0 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} -2 & 2 \\ -1 & 1 \end{pmatrix}$

(vii) $\begin{pmatrix} 2 & 5 & -1 \\ 3 & 4 & 6 \\ 2 & 4 & 1 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 0 & -4 & 4 \\ -4 & 0 & 1 \\ 1 & 3 & 0 \end{pmatrix}$

(viii) $\begin{pmatrix} 5 & 4 & 2 \\ 2 & 3 & -3 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 2 & 3 & 5 \\ 5 & 4 & 10 \end{pmatrix}$

**2.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස සුළු කරන්න.

(i) $\begin{pmatrix} 4 & 3 \\ 2 & 5 \\ 6 & 7 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 2 & 2 \\ 1 & 2 \\ 2 & 1 \end{pmatrix}$

(ii) $\begin{pmatrix} -3 \\ 5 \\ 8 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 3 \\ 8 \\ 2 \end{pmatrix}$

(iii) $\begin{pmatrix} 3 & 2 \\ -1 & 4 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} -2 & 3 \\ 5 & 2 \end{pmatrix}$

(iv) $\begin{pmatrix} 5 & -3 & -2 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 2 & -4 & -2 \end{pmatrix}$

(v) $\begin{pmatrix} 5 & 3 \\ -2 & 4 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 4 & 3 \\ -2 & 1 \end{pmatrix}$ (vi) $\begin{pmatrix} 6 & 3 & 2 \\ 4 & 3 & 5 \\ 3 & -2 & 1 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 3 & 2 & -2 \\ 2 & 0 & 2 \\ 1 & -5 & -4 \end{pmatrix}$

**3.** $\begin{pmatrix} 2 & 3 & 1 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} 2 & -1 & 3 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} a & b & c \end{pmatrix}$ නම් $a, b$ සහ $c$ හි අගය සොයන්න.

**4.** $\begin{pmatrix} 3 & 2 \\ 4 & 1 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} 5 & 4 \\ 3 & 2 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} a & b \\ c & d \end{pmatrix}$ නම් $a$ , $b$ , $c$ සහ $d$ හි අගය සොයන්න.

**5.** $\begin{pmatrix} 5 & 3 & 2 \\ 4 & 1 & 2 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} x & 2 & -1 \\ y & 1 & z \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 8 & 5 & 1 \\ 2 & 2 & 3 \end{pmatrix}$ නම් $x, y$ සහ $z$ හි අගය සොයන්න.

**6.** $\begin{pmatrix} 2 & -3 \\ 1 & 2 \end{pmatrix} - \begin{pmatrix} x & 3 \\ y & 1 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix}$ නම් $x$ සහ $y$ සොයන්න.

## 19.3 න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවකින් ගුණ කිරීම

මීළඟට අපි න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවකින් ගුණ කිරීම පිළිබඳ ව සලකා බලමු. න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවකින් ගුණ කිරීම ලෙස අර්ථ දැක්වෙන්නේ න්‍යාසයේ සෑම අවයවයක් ම සංඛ්‍යාවෙන් ගුණ කිරීමයි. $A$ න්‍යාසය $k$ සංඛ්‍යාවෙන් ගුණ කළ විට ලැබෙන න්‍යාසය $kA$ ලෙස ලියනු ලැබේ. මෙහි දී න්‍යාසයක් නිඛිලයකින් ගුණ කිරීම පිළිබඳ ව පමණක් අවධානය යොමු කරමු. නිදසුනක් ලෙස,

$$A = \begin{pmatrix} 3 & 1 & 0 \\ -2 & 8 & 1 \end{pmatrix}$$

$A$ න්‍යාසය 5න් ගුණ කල විට ලැබෙන න්‍යාසය වන්නේ

$$5A = \begin{pmatrix} 5 \times 3 & 5 \times 1 & 5 \times 0 \\ 5 \times (-2) & 5 \times 8 & 5 \times 1 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 15 & 5 & 0 \\ -10 & 40 & 5 \end{pmatrix}$$ න්‍යාසය යි.

$A$ න්‍යාසය $-3$න් ගුණ කල විට ලැබෙන න්‍යාසය වන්නේ

$$-3A = \begin{pmatrix} -3 \times 3 & -3 \times 1 & -3 \times 0 \\ -3 \times -2 & -3 \times 8 & -3 \times 1 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} -9 & -3 & 0 \\ 6 & -24 & -3 \end{pmatrix}$$

න්‍යාසය යි.

සටහන: $A$ නම් න්‍යාසයක් $k$ නම් සංඛ්‍යාවෙන් ගුණ කළ විට ලැබෙන න්‍යාසයේ ගණය $A$ හි ගණය ම වේ.

නිදසුන: $X = \begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 1 & 0 \end{pmatrix}$ හා $Y = \begin{pmatrix} 5 & -2 \\ 2 & 1 \end{pmatrix}$ නම් $3X - 2Y$ න්‍යාසය සොයන්න.

$$3X - 2Y = 3\begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 1 & 0 \end{pmatrix} + (-2)\begin{pmatrix} 5 & -2 \\ 2 & 1 \end{pmatrix}$$

$$= \begin{pmatrix} 6 & 12 \\ 3 & 0 \end{pmatrix} + \begin{pmatrix} -10 & 4 \\ -4 & -2 \end{pmatrix}$$

$$= \underline{\underline{\begin{pmatrix} -4 & 16 \\ -1 & -2 \end{pmatrix}}}$$

## 19.3 අභ්‍යාසය

**1.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස සුළු කරන්න.

(i) $3\begin{pmatrix} 3 & 1 \\ 2 & 4 \end{pmatrix}$ (ii) $4\begin{pmatrix} 2 \\ 3 \end{pmatrix}$ (iii) $3\begin{pmatrix} 2 & -1 & 3 \\ -3 & 1 & 2 \end{pmatrix}$

(iv) $-2\begin{pmatrix} 2 \\ 0 \\ 3 \end{pmatrix}$ (v) $3\begin{pmatrix} 1 & 0 & -2 \\ 3 & -1 & 2 \\ -3 & 2 & 0 \end{pmatrix}$ (vi) $-2\begin{pmatrix} 3 & -2 \\ -4 & 1 \end{pmatrix}$

**2.** $3\begin{pmatrix} 4 & -1 \\ 2 & 3 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} a & c \\ b & d \end{pmatrix}$ නම් $a$ , $b$, $c$ සහ $d$ හි අගයන් සොයන්න.

**3.** $4\begin{pmatrix} x \\ y \\ z \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 8 \\ -12 \\ 2 \end{pmatrix}$ නම් $x$ , $y$ සහ $z$ හි අගයන් සොයන්න.

**4.** $2\begin{pmatrix} 5 & x \\ -2 & 9 \end{pmatrix} - 3\begin{pmatrix} y & -5 \\ 4 & a \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 5 & 5 \\ b & 0 \end{pmatrix}$ නම් $x$ , $y$, $a$ හා $b$ හි අගයන් සොයන්න.

## 19.4 න්‍යාස ගුණ කිරීම

ඉහත අර්ථ දැක්වුණු න්‍යාස එකතු කිරීම, න්‍යාස අඩු කිරීම හා න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවකින් ගුණ කිරීම යන ගණිත කර්ම, සංඛ්‍යා සඳහා වූ ගණිත කර්ම ආකාරයේ ම බව ඔබට වැටහෙන්නට ඇත. එසේ නමුත්, න්‍යාස ගුණ කිරීම අර්ථ දැක්වෙන්නේ තරමක් වෙනස් ස්වරූපයකිනි. න්‍යාස ගුණ කිරීම පහත පරිදි විස්තර කළ හැකි ය.

මුලින් ම පේළි න්‍යාසයක් තීර න්‍යාසයකින් ගුණ කරන අයුරු සලකා බලමු. $A$ යනු ගණය $1 \times m$ වන පේළි න්‍යාසයක් ද $B$ යනු ගණය $m \times 1$ වන තීර න්‍යාසයක් ද වන විට $AB$ යන ගුණිතය අර්ථ දැක්වේ. එම ගුණිතය අර්ථ දැක්වෙන ආකාරය විස්තර කිරීම සඳහා නිදසුනක් ලෙස

$A = \begin{pmatrix} a_1 & a_2 \end{pmatrix}$ ලෙස ද $B = \begin{pmatrix} b_1 \\ b_2 \end{pmatrix}$ ලෙස ද ගනිමු. ඒ අනුව, $A$ යනු ගණය $1 \times 2$ වන න්‍යාසයක් ද $B$ යනු ගණය $2 \times 1$ වන න්‍යාසයක් ද වේ. එවිට,

$$AB = (a_1b_1 + a_2b_2)_{1 \times 1}$$

ලෙස $AB$ ගුණිතය අර්ථ දැක්වේ.

**නිදසුන 1**

$A = \begin{pmatrix} 5 & 2 \end{pmatrix}$ හා $B = \begin{pmatrix} 3 \\ 1 \end{pmatrix}$ නම් $AB$ සොයන්න.

$$AB = (5 \times 3 + 2 \times 1) = (17)$$

ඕනෑ ම න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවකින් ගුණ කළ හැකි බව අපි ඉහත දී ඉගෙන ගත්තෙමු. නමුත්, න්‍යාස එකතු කිරීම හා අඩු කිරීම කළ හැක්කේ ගණ සමාන වූ විට දී පමණක් බව ද අපි ඉගෙන ගත්තෙමු. න්‍යාස ගුණ කිරීම කිරීම කළ හැක්කේ ද සමහර අවස්ථාවල දී පමණි. ඉහත දී අපි දුටුවේ පේළි න්‍යාසයක් තීර න්‍යාසයකින් ගුණ කරන අයුරුය. එහෙත්, ඊට වෙනස් ගණ සහිත න්‍යාස ද ගුණ කළ හැකි ය. වඩාත් සාධාරණ ව, $A$ යනු $m \times n$ වන න්‍යාසයක් ද $B$ යනු ගණය $n \times p$ වන න්‍යාසයක් ද නම්, එනම්, $A$ හි තීර ගණනත් $B$ හි පේළි ගණනත් සමාන වේ නම්, $AB$ ගුණිතය අර්ථ දැක්විය හැකිය. ඒ කෙසේ දැයි දැන් සලකා බලමු. එවිට ලැබෙන න්‍යාසයයේ ගණය $m \times p$ බව ද නිරීක්ෂණය කරන්න.

නිදසුනක් ලෙස, $A = \begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 3 & 5 \end{pmatrix}_{2 \times 2}$ හා $B = \begin{pmatrix} 1 & 8 \\ 6 & 7 \end{pmatrix}_{2 \times 2}$ නම් $AB$ ගුණිතය සොයන අයුරු විමසා බලමු.

ඉහත පේළි න්‍යාසයක් හා තීර න්‍යාසයක් ගුණ කළ අයුරින්, $A$ හි එක් එක් පේළිය $B$ හි එක් එක් තීරයෙන් ගුණ කරන්න.

$$= \begin{pmatrix} (2\ \ 4)\begin{pmatrix}1\\6\end{pmatrix} & (2\ \ 4)\begin{pmatrix}8\\7\end{pmatrix} \\ (3\ \ 5)\begin{pmatrix}1\\6\end{pmatrix} & (3\ \ 5)\begin{pmatrix}8\\7\end{pmatrix} \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 2\times1 + 4\times6 & 2\times8 + 4\times7 \\ 3\times1 + 5\times6 & 3\times8 + 5\times7 \end{pmatrix}$$

$$= \begin{pmatrix} 26 & 44 \\ 33 & 59 \end{pmatrix}$$ (එක් එක් ගුණිතය සෙවීමෙන්)

ඉහත $AB$ ගුණිත න්‍යාසයෙහි අවයව අර්ථ දැක්වූ ආකාරය මෙසේ විස්තර කළ හැකි ය.

- $AB$ හි පළමු පේළියට හා පළමු තිරයට අයත් අවයවය ලබාගන්නේ $A$හි පළමු පේළිය (පේළි න්‍යාසය) $B$ හි පළමු තිරයෙන් (තීර න්‍යාසයෙන්) ගුණ කිරීමෙනි.
- $AB$ හි පළමු පේළියට හා දෙවන තිරයට අයත් අවයවය ලබාගන්නේ $A$හි පළමු පේළිය (පේළි න්‍යාසය) $B$ හි දෙවන තිරයෙන් (තීර න්‍යාසයෙන්) ගුණ කිරීමෙනි.
- $AB$ හි දෙවන පේළියට හා පළමු තීරයට අයත් අවයවය ලබාගන්නේ $A$හි දෙවන පේළිය (පේළි න්‍යාසය) $B$ හි පළමු තීරයෙන් (තීර න්‍යාසයෙන්) ගුණ කිරීමෙනි.
- $AB$ හි දෙවන පේළියට හා දෙවන තීරයට අයත් අවයවය ලබාගන්නේ $A$හි දෙවන පේළිය (පේළි න්‍යාසය) $B$ හි දෙවන තීරයෙන් (තීර න්‍යාසයෙන්) ගුණ කිරීමෙනි.

මෙම ආකාරයට ඕනෑ ම ගුණ කළ හැකි න්‍යාස දෙකක් ගුණ කළ හැකි ය. තවත් නිදසුන් කිහිපයක් විමසා බලමු.

**නිදසුන 2**

$X = \begin{pmatrix} 4 & 6 \\ 2 & 3 \end{pmatrix}$ හා $Y = \begin{pmatrix} 1 \\ 7 \end{pmatrix}$ නම් $XY$ අර්ථ දැක්වෙන බව පෙන්වා එම න්‍යාසය සොයන්න. $YX$ න්‍යාසය අර්ථ දැක්වේ ද?

$X$ හි තීර ගණන $= 2$ ද $Y$ හි පේළි ගණන $= 2$ ද වේ.
එනම්, $X$ හි තීර ගණන $Y$ හි පේළි ගණනට සමාන වේ. එමනිසා, $XY$ ගුණිත න්‍යාසය අර්ථ දැක්වේ.

දැන්,

$$XY = \begin{pmatrix} 4 & 6 \\ 2 & 3 \end{pmatrix}\begin{pmatrix} 1 \\ 7 \end{pmatrix}$$

$X$ හි එක් එක් පේළිය $Y$ හි එක් එක් තීරයෙන් ගුණ කිරීමෙන්

$$= \begin{pmatrix} (4 \;\; 6) & \begin{pmatrix} 1 \\ 7 \end{pmatrix} \\ (2 \;\; 3) & \begin{pmatrix} 1 \\ 7 \end{pmatrix} \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 4 \times 1 + 6 \times 7 \\ 2 \times 1 + 3 \times 7 \end{pmatrix}$$

$$= \begin{pmatrix} 46 \\ 23 \end{pmatrix}$$

දැන් $YX$ ගුණිතය අර්ථ දැක්වේදැයි විමසා බලමු.
$Y$හි තීර ගණන 1 ද $X$ හි පේළි ගණන 2 ද වේ. එනම්, $Y$ හි තීර ගණන $X$ හි පේළි ගණනට සමාන නොවේ. එමනිසා $YX$ ගුණිතය අර්ථ නොදැක් වේ.

$P = \begin{pmatrix} 2 \\ -1 \end{pmatrix}$ හා $Q = \begin{pmatrix} 6 & 3 \end{pmatrix}$ ලෙස ගනිමු. න්‍යාස ගුණිතය යටතේ මුලින් ම අපි $QP$ ආකාරයේ ගුණිතය අර්ථ දක්වුයෙමු. එය ඉහත අර්ථ දැක්වීම අනුව ද සෙවිය හැකි ය. එනම් $Q$ හි සෑම පේළියක් ම $P$ හි සෑම තීරයකින් ම ගුණ කිරීමෙන් අවයව සෙවීමෙනි.

$$QP = \begin{pmatrix} 6 & 3 \end{pmatrix} \begin{pmatrix} 2 \\ -1 \end{pmatrix}$$

එනම්, තනි අවයවයක් සහිත න්‍යාසයකි. තනි අවයවයක් සහිත න්‍යාසයක් සංඛ්‍යාවක් ලෙස සැලකේ. එමනිසා, $QP = 9$ ලෙස ලියනු ලැබේ.

තව ද, මෙහි දී $PQ$ ද අර්ථ දැක්වේ. $PQ$ මගින් ලැබිය යුත්තේ ගණය $2 \times 2$ වන න්‍යාසයකි.

$$PQ = \begin{pmatrix} 2 \\ -1 \end{pmatrix} \begin{pmatrix} 6 & 3 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 2 \times 6 & 2 \times 3 \\ (-1) \times 6 & (-1) \times 3 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} 12 & 6 \\ -6 & -3 \end{pmatrix}$$

**19.4 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන න්‍යාස සුළු කරන්න.

(i) $\begin{pmatrix} 3 & 2 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 3 \\ 2 \end{pmatrix}$

(ii) $\begin{pmatrix} 3 & 2 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 2 \\ 4 \end{pmatrix}$

(iii) $\begin{pmatrix} 2 & -1 \\ 0 & -2 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 2 \\ 1 \end{pmatrix}$

(iv) $\begin{pmatrix} 1 & 5 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 2 & 1 \\ 2 & 0 \end{pmatrix}$

(v) $\begin{pmatrix} 2 & 4 \\ 1 & 1 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 3 \\ 2 \end{pmatrix}$

(vi) $\begin{pmatrix} 3 & 2 \\ -2 & 1 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 1 & -2 \\ 2 & 1 \end{pmatrix}$

(vii) $\begin{pmatrix} 2 & 0 \\ 0 & 2 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix}$ (viii) $\begin{pmatrix} 1 & 0 \\ 0 & 1 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 3 & 1 \\ 2 & 2 \end{pmatrix}$

(ix) $\begin{pmatrix} 2 & 2 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 1 & 2 \\ 2 & 1 \end{pmatrix}$ (x) $\begin{pmatrix} 2 & -3 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 3 & -2 \\ -2 & 3 \end{pmatrix}$

**2.** $\begin{pmatrix} 2 & 3 \end{pmatrix} \times \begin{pmatrix} 3 & 0 \\ 1 & 2 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} a & b \end{pmatrix}$ නම් $a$ සහ $b$ හි අගය සොයන්න.

**3.** $A$ , $B$ සහ $C$ න්‍යාස තුනකි. $A \times B = C$ වේ. පහත දැක්වෙන වගුවේ හිස්තැන් පුරවන්න.

| $A$ න්‍යාසයේ ගණය | $B$ න්‍යාසයේ ගණය | $C$ න්‍යාසයේ ගණය |
|---|---|---|
| $1 \times 2$ | $2 \times 1$ | ............ |
| $2 \times 2$ | .... $\times 1$ | ............ |
| ....$\times 2$ | .... $\times 1$ | $1 \times 1$ |
| .... $\times$ .... | $1 \times$ ..... | $2 \times 2$ |
| .... $\times 1$ | .... $\times 2$ | $1 \times$ ..... |

**4.** $P = \begin{pmatrix} 2 & -1 \end{pmatrix}$ , $Q = \begin{pmatrix} 2 & -1 \\ 1 & 2 \end{pmatrix}$ සහ $R = \begin{pmatrix} 2 \\ 1 \end{pmatrix}$ නම්,

(i) $P \times Q$
(ii) $P \times R$
(iii) $Q \times R$ සොයන්න.

**5.** $A = \begin{pmatrix} 2 & 0 \\ 0 & 2 \end{pmatrix}$ , $B = \begin{pmatrix} 3 & 2 \\ 1 & 1 \end{pmatrix}$ නම්

(i) $AB$ සොයන්න.
(ii) $BA$ සොයන්න.
(iii) $AB$ සහ $BA$ අතර සම්බන්ධය කුමක්ද?

**5.** $C = \begin{pmatrix} 3 & 2 \\ 1 & 4 \end{pmatrix}$ , $D = \begin{pmatrix} 4 & 3 \\ 2 & 5 \end{pmatrix}$

(i) $CD$ සොයන්න.
(ii) $DC$ සොයන්න.

# 20 අසමානතා

මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,

- $ax + b \gtreqless cx + d$ ආකාරයේ අසමානතා විසඳීමට හා විසඳුම් සංඛ්‍යා රේඛාව මත නිරූපණය කිරීමට
- එදිනෙදා ජීවිතයට සම්බන්ධ ගැටලු අසමානතා මගින් දැක්වීම හා එම ගැටලු විසඳීමට හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

10 ශ්‍රේණියේ දී උගත් $ax + b \gtreqless c$ ආකාරයේ අසමානතා විසඳන අයුරු මතකයට නගා ගැනීමට පහත පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

**පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය**

පහත දැක්වෙන එක් එක් අසමානතාව විසඳන්න.

**a.** $3x - 2 > 4$ **b.** $\frac{x}{2} + 5 \leq 7$ **c.** $5 - 2x > 11$

**d.** $\frac{x}{-2} + 3 \leq 5$ **e.** $\frac{5x}{6} + 4 \geq 14$ **f.** $3 - 2x \geq 9$

## 20.1 $ax + b \gtreqless cx + d$ ආකාරයේ අසමානතා විසඳීම

$ax + b \gtreqless cx + d$ ආකාරයේ අසමානතා වීජීය ලෙස විසඳන අයුරු හා එම විසඳුම් ජ්‍යාමිතිකව නිරූපණය කරන අයුරු නිදසුන් මගින් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

$3x - 2 > 2x + 1$ අසමානතාව විසඳා එම විසඳුම්, සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

මෙහි දී, $3x - 2 > 2x + 1$ අසමානතාවෙහි $x$ අඩංගු පද එක පසෙකටත්, සංඛ්‍යා අනෙක් පසටත් (සමීකරණ විසඳන අයුරින් ම) ගත යුතු ය.

$3x - 2 > 2x + 1$

$3x - 2 + 2 > 2x + 1 + 2$ (දෙපසට ම 2 එකතු කිරීමෙන්)

$3x > 2x + 3$

$3x - 2x > 2x + 3 - 2x$ (දෙපසින් ම $2x$ අඩු කිරීමෙන්)

$\underline{\underline{x > 3}}$

මෙය අසමානතාවේ විසඳුම යි. වචනයෙන් පැවසුවහොත්, විසඳුම් වන්නේ 3ට වඩා වැඩි සියලු තාත්වික සංඛ්‍යා යි. එම විසඳුම් සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත පහත දැක්වෙන අයුරින් නිරූපණය කළ හැකි ය.

$-2 \quad -1 \quad 0 \quad 1 \quad 2 \quad 3 \quad 4 \quad 5$

මෙහි දී 3 අයත් නොවන බව දැක්වීමට 3 දැක්වෙන ලක්ෂ්‍යය වටා පාට නොකළ කවයක් අඳිනු ලැබේ.

**නිදසුන 2**

$5x + 3 \leq 3x + 1$ අසමානතාව විසඳා $x$ ට ගත හැකි **නිඛිලමය විසඳුම්**, සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

$$5x + 3 \leq 3x + 1$$

$$5x + 3 - 3 \leq 3x + 1 - 3 \quad \text{(දෙපසින් ම 3 අඩු කිරීමෙන්)}$$

$$5x \leq 3x - 2$$

$$5x - 3x \leq 3x - 2 - 3x \quad \text{(දෙපසින් ම } 3x \text{ අඩු කිරීමෙන්)}$$

$$\frac{2x}{2} \leq \frac{-2}{2} \quad \text{(දෙපස ම 2න් බෙදීමෙන්)}$$

$$\underline{\underline{x \leq -1}}$$

ඒ අනුව, විසඳුම් වන්නේ $-1$ ට අඩු හෝ සමාන සියලු තාත්වික සංඛ්‍යා යි. නිඛිලමය විසඳුම් වන්නේ $-1$ ට අඩු හෝ සමාන සියලු නිඛිල යි. එනම් $-1, -2, -3$ ආදි සංඛ්‍යා යි. සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත එම විසඳුම් මෙසේ නිරූපණය කළ හැකි ය.

$-4 \quad -3 \quad -2 \quad -1 \quad 0 \quad 1 \quad 2$

---

සටහන: විශේෂ වශයෙන්, නිඛිලමය විසඳුම් ලෙස ගැටලුවෙහි අසා නොමැති නම්, විසඳුම් ලෙස සැලකිය යුත්තේ තාත්වික සංඛ්‍යායි.

---

**නිදසුන 3**

$2x - 5 \geq 4x - 4$ අසමානතාව විසඳා $x$ ට ගත හැකි විසඳුම්, සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

$$2x - 5 \geq 4x - 4$$

$$2x - 5 + 5 \geq 4x - 4 + 5 \quad \text{(දෙපසට ම 5ක් එකතු කිරීමෙන්)}$$

$$2x \geq 4x + 1$$

$$2x - 4x \geq 4x + 1 - 4x \quad \text{(දෙපසින් ම } 4x \text{ අඩු කිරීමෙන්)}$$

$$-2x \geq 1$$

$$\frac{-2x}{-2} \leq \frac{1}{-2} \quad \text{(දෙපස ම } -2 \text{ න් බෙදීමෙන්)}$$

$$\underline{\underline{x \leq \frac{-1}{2}}}$$

$-4 \quad -3 \quad -2 \quad -1 \quad 0 \quad 1 \quad 2$

සටහන: සෘණ සංඛ්‍යාවකින් බෙදීමේ දී අසමානතා ලකුණ මාරු කළ යුතු බව සිහිතබා ගන්න. සෘණ සංඛ්‍යාවකින් බෙදීමක් නොඑන පරිදි මෙම ගැටලුව විසඳන අයුරු ද විමසා බලන්න.

**20.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අසමානතාව විසඳන්න. තිබිලමය විසඳුම් සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

**a.** $3x - 4 > 2x$ **b.** $6x + 5 \geq 5x$

**c.** $2x - 9 \leq 5x$ **d.** $8 - 3x > x$

**e.** $5 - 2x \leq 3x$ **f.** $12 - x > 3x$

**2.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අසමානතාව විසඳා $x$ ට ගත හැකි සියලු විසඳුම්, සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

**a.** $2x - 4 > x + 3$ **b.** $3x + 5 < x + 1$

**c.** $3x + 8 \geq 3 - 2x$ **d.** $5x + 7 \geq x - 5$

**e.** $3x - 8 \leq 5x + 2$ **f.** $2x + 3 \geq 5x - 6$

**g.** $x - 9 > 6x + 1$ **h.** $5x - 12 \leq 9x + 4$

**i.** $\dfrac{3x + 2}{2} > x + 3$ **j.** $2x - 5 \leq \dfrac{3x - 4}{-2}$

## 20.2 අසමානතා මගින් ගැටලු විසඳීම

**නිදසුන 1**

සමාන බරැති තේ පැකට් 8ක් සහ 1kg සීනි පැකට් 3ක් මල්ලක දමා ඇත. මල්ලට දැරිය හැකි උපරිම බර ප්‍රමාණය 5 kg වේ.

(i) තේ පැකට්ටුවක බර ග්‍රෑම් $x$ ලෙස ගෙන $x$ ඇතුළත් අසමානතාවක් ගොඩනගන්න.

(ii) අසමානතාව විසඳා තේ පැකට්ටුවක තිබිය හැකි උපරිම බර සොයන්න.

සියල්ල ග්‍රෑම්වලට හරවා ගැනීම පහසු ය.

(i) තේ පැකට්ටුවක බර ග්‍රෑම්වලින් $= x$
තේ පැකට් 8ක බර ග්‍රෑම්වලින් $= 8x$
සීනිවල බර ග්‍රෑම්වලින් $= 3 \times 1000$
$= 3000$
මල්ලට දැරිය හැකි උපරිම බර ග්‍රෑම්වලින් $= 5 \times 1000$
$= 5000$

දී ඇති දත්ත අනුව $8x + 3000 \leq 5000$
මෙය අවශ්‍ය අසමානතාව යි.

(ii) $8x + 3000 \leq 5000$

$8x + 3000 - 3000 \leq 5000 - 3000$

$$\frac{8x}{8} \leq \frac{2000}{8}$$

$$x \leq 250$$

$\therefore$ තේ පැකට්ටුවක උපරිම බර $= 250$g

**නිදසුන 2**

සරත් අභ්‍යාස පොත් 5ක් සහ පෑන් 3ක් ද, කමනි, අභ්‍යාස පොත් 3ක් සහ පෑන් 11ක් ද මිලදී ගනී. සරත් වියදම් කළ මුදල කමනි වියදම් කළ මුදලට වඩා වැඩි හෝ සමාන වේ. තව ද පෑනක මිල රුපියල් 10ක් ද වේ.

(i) අභ්‍යාස පොතක මිල රුපියල් $x$ ලෙස ගෙන $x$ ඇතුළත් අසමානතාවක් ලියන්න.

(ii) අසමානතාව විසඳා පොතක අවම මිල සොයන්න.

(i) සරත් මිලදී ගත් පොත්වල මිල $=$ රු $5x$
සරත් වියදම් කළ මුදල $=$ රු $5x + 30$
එලෙසම, කමනි වියදම් කළ මුදල $=$ රු $3x + 110$

දී ඇති දත්ත අනුව,

$$5x + 30 \geq 3x + 110$$

මෙය අවශ්‍ය අසමානතාවයි.

(ii) $5x + 30 \geq 3x + 110$

$5x + 30 - 30 \geq 3x + 110 - 30$

$$5x \geq 3x + 80$$
$$5x - 3x \geq 3x + 80 - 3x$$
$$\frac{2x}{2} \geq \frac{80}{2}$$
$$x \geq 40$$

$\therefore$ අභ්‍යාස පොතක අවම මිල රුපියල් 40 වේ.

**20.2 අභ්‍යාසය**

**1.** කුඩා ට්‍රැක්ටරයක එකක් 50 kg බැගින් වූ සිමෙන්ති කොට්ට 5ක් සහ සමාන බරැති කම්බිකූරු 30ක් පටවා ඇත. ට්‍රැක්ටරයේ ගෙන යා හැකි උපරිම බර ප්‍රමාණය 700 kg කි.

(i) කම්බි කූරක බර $x$ kg ලෙස ගෙන ඉහත තොරතුරු ඇසුරෙන් අසමානතාවක් ගොඩනගන්න.
(ii) කම්බිකූරක උපරිම බර සොයන්න.

**2.** $A$ නම් පෙට්ටියක කුඩා බිස්කට් පැකට් 12ක් සහ 200g වූ බිස්කට් පැකට් 5ක් ද, $B$ නම් පෙට්ටියක කුඩා බිස්කට් පැකට් 4ක් සහ 200g බිස්කට් පැකට් 9ක් ද අසුරා ඇත. $A$ පෙට්ටියේ ඇති බිස්කට්වල බර, $B$ පෙට්ටියේ ඇති බිස්කට්වල බරට වඩා අඩු හෝ සමාන වේ.

(i) කුඩා බිස්කට් පැකට්ටුවක බර ග්‍රෑම් $x$ ලෙස ගෙන, දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් $x$ අඩංගු අසමානතාවක් ලියන්න.
(ii) කුඩා බිස්කට් පැකට්ටුවක උපරිම බර සොයන්න.

**3.** වැඩපොලක පුහුණු සහ නොපුහුණු කම්කරුවෝ සේවය කරති. පුහුණු කම්කරුවකුගේ දිනක වැටුප රුපියල් 1200කි. පුහුණු කම්කරුවන් 5 දෙනෙකුගේ සහ නුපුහුණු කම්කරුවන් 7 දෙනෙකුගේ දිනක වැටුප් සඳහා වැයවන මුදල පුහුණු කම්කරුවන් 7 දෙනෙකුගේ සහ නුපුහුණු කම්කරුවන් 4 දෙනෙකුගේ වැටුපට සමාන හෝ විශාල වේ.

(i) නුපුහුණු කම්කරුවකුගේ දිනක වැටුප රුපියල් $x$ ලෙස ගෙන, ඉහත තොරතුරු ඇසුරෙන් $x$ අඩංගු අසමානතාවක් ගොඩනගන්න.
(ii) අසමානතාව විසඳා නුපුහුණු කම්කරුවෙකුගේ දිනක අවම වැටුප සොයන්න.

**4.** බරින් සමාන තේ පැකට් 5ක් සහ සීනි කිලෝග්‍රෑම් 3ක මුළු බර, තේ පැකට් 25ක බරට වඩා වැඩි හෝ සමාන වේ. මෙම තොරතුරු ඇසුරෙන් අසමානතාවක් ගොඩනගා තේ පැකැට්ටුවක අවම බර සොයන්න.

**5.** කාමර දෙකක පිඟන් ගඩොල් ඇතිරීම සඳහා ප්‍රමාණ දෙකක සමචතුරස්‍රාකාර පිඟන් ගඩොල් භාවිත කෙරෙයි. විශාල පිඟන් ගඩොලක වර්ගඵලය $900\ cm^2$ වේ.

*A* කාමරයේ ඇතිරීම සඳහා කුඩා පිඟන් ගඩොල් 100ක් සහ විශාල පිඟන් ගඩොල් 10 ක් ද, *B* කාමරය සඳහා කුඩා පිඟන් ගඩොල් 20ක් සහ විශාල පිඟන් ගඩොල් 30ක් ද අවශ්‍ය වේ. *B* කාමරයේ ගෙබිමේ වර්ගඵලය *A* කාමරයේ ගෙබිමේ වර්ගඵලයට විශාල හෝ සමාන නම්, අසමානතාවක් ඇසුරෙන් කුඩා පිඟන් ගඩොලක උපරිම පැත්තක දිග සොයන්න.

**6.** ටැංකියකට $5l$ ධාරිතාවක් ඇති විශාල බාල්දියකින් සහ තවත් කුඩා බාල්දියකින් වතුර පුර වනු ලැබේ. සම්පූර්ණයෙන් පුරවන ලද විශාල බාල්දියෙන් 12 වතාවක් ද සම්පූර්ණයෙන් ම පිරවූ කුඩා බාල්දියෙන් 4 වතාවක් ද වතුර දැමූවිට ටැංකිය සම්පූර්ණයෙන් පිරේ. විශාල බාල්දියෙන් 9 වතාවක් සහ කුඩා බාල්දියෙන් 9 වතාවක් වතුර දැමූවිට ටැංකිය උතුරා නොයයි. අසමානතාවක් ඇසුරෙන් කුඩා බාල්දියේ උපරිම ධාරිතාව ආසන්න ලීටරයට සොයන්න.

# 21 වෘත්ත චතුරස්‍ර

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- වෘත්ත චතුරස්‍ර හඳුනා ගැනීමට හා වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක වේ යන ප්‍රමේයය හා එහි විලෝමය හඳුනා ගැනීමට
- වෘත්ත චතුරස්‍රයක බාහිර කෝණය එහි අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණයට සමාන වේ යන ප්‍රමේයය හඳුනා ගැනීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 21.1 වෘත්ත චතුරස්‍ර

චතුරස්‍රයක ශීර්ෂ හතර එකම වෘත්තයක් මත පිහිටා ඇත්නම් එම චතුරස්‍රය **වෘත්ත චතුරස්‍රයක්** ලෙස හැඳින්වේ.




ඉහත රූපසටහන්වල දැක්වෙන පරිදි (i) හා (ii) රූප සටහන්වල දැක්වෙන $ABCD$ හා $PQRS$ චතුරස්‍ර **වෘත්ත චතුරස්‍ර** බවත් (iii) හා (iv) රූප සටහන්වල දැක්වෙන චතුරස්‍ර **වෘත්ත චතුරස්‍ර නොවන** බවත් පැහැදිලි ය.

චතුරස්‍රයක යම් කෝණයකට සම්මුඛ කෝණය ලෙස හැඳින්වෙන්නේ ඊට ඉදිරියෙන් ඇති කෝණයයි. නිදසුනක් ලෙස, පහත දැක්වෙන $PQRS$ චතුරස්‍රයේ $\hat{P}$ ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{R}$ ද $\hat{Q}$ ට සම්මුඛ කෝණය $\hat{S}$ ද වේ.




වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ අතර ඇති සම්බන්ධය පහත ක්‍රියාකාරකමෙහි නිරත වීමෙන් අවබෝධ කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**




- රූපයේ දැක්වෙන ආකාරයට වෘත්ත චතුරස්‍රයක් ඇඳ ගන්න.
- වෘත්ත චතුරස්‍රයේ කෝණ කපා වෙන් කරගන්න.
- එම වෙන්කර ගත් කෝණ, $p$ හා $r$ මගින් දැක්වෙන කෝණ යුගලය බද්ධ පාද යුගලයක් වන සේ කඩදාසියක අලවාගෙන ඒවා පරිපූරක දැයි (එනම් කෝණවල එකතුව $180^{\circ}$ දැයි) මැන බලන්න. $q$ හා $s$ කෝණ යුගලය සඳහා ද එය සිදු කරන්න.
- එමගින් වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ පිළිබඳ ව ඔබට එළඹිය හැකි නිගමනය කුමක් ද?

$p + r = 180^{\circ}$ ද $q + s = 180^{\circ}$ වන බව ඔබට පැහැදිලිවනු ඇත. මෙම සම්බන්ධය පහත ආකාරයට ප්‍රමේයයක් ලෙස ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**ප්‍රමේයය: වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක වේ.**

මෙම ප්‍රමේයය අනුව, ඉහත දී ඇති රූපය සැලකූ විට,

$A\hat{B}C + C\hat{D}A = 180^{\circ}$ හා

$D\hat{C}B + D\hat{A}B = 180^{\circ}$ ද වේ.

ඉහත සඳහන් කරන ලද ප්‍රමේයය භාවිතයෙන් ගණනය කිරීම් කරන අයුරු විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**

දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන $ABCD$ වෘත්ත චතුරස්‍රයෙහි $x$ හා $y$ හි අගය සොයන්න.




වෘත්ත චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක නිසා

$70^{\circ} + y = 180^{\circ}$

$\therefore \; y = 180^{\circ} - 70^{\circ}$

$\underline{\underline{y = 110^{\circ}}}$

වෘත්ත චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක නිසා

$x + 2x = 180^{\circ}$

$3x = 180^{\circ}$

$\therefore \; \underline{\underline{x = 60^{\circ}}}$

**නිදසුන 2**

රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ $AB//DC$ වේ. වීජීය සංකේත මගින් දැක්වෙන කෝණවල විශාලත්ව සොයන්න.




$$O\hat{A}B = O\hat{B}A$$ ($OA$ හා $OB$ එකම වෘත්තයේ අර නිසා සමාන වේ.)

$\therefore\ p + p + 50^\circ = 180^\circ$ ($OAB$ ත්‍රිකෝණයේ අභ්‍යන්තර කෝණ)

$$\therefore p = \frac{180^\circ - 50^\circ}{2}$$

$$= \underline{\underline{65^\circ}}$$

වෘත්ත චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණවල එකතුව $180^\circ$ නිසා

$$75^\circ + D\hat{A}B = 180^\circ$$

$$D\hat{A}B = 180^\circ - 75^\circ$$

$$= 105^\circ$$

$$B\hat{A}O + O\hat{A}D = 105^\circ$$

$$\therefore\ 65^\circ + r = 105^\circ$$

$$r = 105^\circ - 65^\circ$$

$$r = \underline{\underline{40^\circ}}$$

මිත්‍ර කෝණ යුගලයක එකතුව $180^\circ$ නිසා

$$t + 105^\circ = 180^\circ$$

$$\therefore\ t = 180^\circ - 105^\circ$$

$$t = \underline{\underline{75^\circ}}$$

## 21.1 අභ්‍යාසය




**1.** (i) රූපයේ ඇති වෘත්ත චතුරස්‍ර සියල්ල ලියා දක්වන්න.

(ii) ඉහත නම් කරන ලද එක් එක් වෘත්ත චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ යුගල දෙක ලියා දක්වන්න.

**2.** දී ඇති තොරතුරු උපයෝගී කරගෙන, සංකේත ඇසුරෙන් දැක්වෙන එක් එක් කෝණවල විශාලත්ව සොයන්න. පහත දැක්වෙන රූපවල $O$ ලෙස නම් කර ඇත්තේ අදාළ වෘත්තයේ කේන්ද්‍රයයි.

(i)




(ii)




(iii)




(iv)




(v)




(vi)




**3.** රූපයේ දැක්වෙන්නේ $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයකි.




**a.** $\hat{P} = 60^\circ, \hat{S} = 125^\circ$, නම් $\hat{R}$ හා $\hat{Q}$ හි අගය

**b.** $\hat{P} : \hat{R} = 2 : 3$ නම් $\hat{P}$ හා $\hat{R}$ හි අගය

**c.** $\hat{Q} - \hat{S} = 120^\circ$ නම් $\hat{S}$ හා $\hat{Q}$ හි අගය

**d.** $2\hat{P} = \hat{R}$ නම් $\hat{P}$ හි අගය

**e.** $\hat{P} = 2x + y, \hat{Q} = x + y; \hat{R} = 60^\circ$ හා $\hat{S} = 90^\circ$ නම් $x$ හා $y$ හි අගය

සොයන්න.

**4.** $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ පරිධිය මත $A, B, C, D, E$ හා $F$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇත. $F\hat{A}B + B\hat{C}D + D\hat{E}F$ හි අගය සොයන්න.

**5.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව පහත දැක්වෙන එක් එක් කෝණයේ අගය සොයන්න.

**a.** $B\hat{A}E$ **b.** $C\hat{B}A$ **c.** $C\hat{B}E$




ඉහත සඳහන් කරන ලද "වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක වේ" යන ප්‍රමේයය විධිමත් ව සාධනය කරන අයුරු අපි විමසා බලමු.




**දත්තය:** $ABCD$ යනු $O$ කේන්ද්‍රය වන වෘත්තය මත පිහිටි වෘත්ත චතුරස්‍රයකි.

**සාධනය කළ යුත්ත:** $A\hat{B}C + A\hat{D}C = 180^\circ$ සහ

$D\hat{A}B + D\hat{C}B = 180^\circ$ බව

**නිර්මාණය:** $OA$ හා $OC$ යා කිරීම

**සාධනය:**

$A\hat{O}C = 2\,A\hat{D}C$ (කේන්ද්‍රයේ ආපාතිත කෝණය වෘත්තය මත ආපාතිත කෝණය මෙන් දෙගුණයකි)

$A\hat{O}C$ (පරාවර්තිත) $= 2\,A\hat{B}C$ (කේන්ද්‍රයේ ආපාතිත කෝණය වෘත්තය මත ආපාතිත කෝණය මෙන් දෙගුණයකි)

$\therefore$ $A\hat{O}C + A\hat{O}C$ (පරාවර්ත) $= 2\,A\hat{D}C + 2\,A\hat{B}C$

නමුත්, $A\hat{O}C + A\hat{O}C$ (පරාවර්ත) $= 360^\circ$ (ලක්ෂ්‍යයක් වටා කෝණ)

$\therefore$ $2\,A\hat{D}C + 2\,A\hat{B}C = 360^\circ$

එවිට, $A\hat{D}C + A\hat{B}C = 180^\circ$

මෙලෙසම, $OB$ හා $OD$ යා කර, $D\hat{A}B + D\hat{C}B = 180^\circ$ බව පෙන්විය හැකි ය.

$\therefore$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක වේ.

මෙම ප්‍රමේයයේ විලෝමය ද සත්‍ය වේ. එනම්, චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ දෙකක ඓක්‍යය $180^\circ$ නම් එම චතුරස්‍රයේ ශීර්ෂ වෘත්තයක් මත පිහිටයි. එය ප්‍රමේයයක් ලෙස පහත ආකාරයට ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**ප්‍රමේයය: චතුරස්‍රයක සම්මුඛ කෝණ යුගලයක් පරිපූරක නම් එම චතුරස්‍රයේ ශීර්ෂ වෘත්තයක් මත පිහිටයි.**

ඉහත ප්‍රමේයය භාවිතයෙන් අනුමේයයන් සාධනය කරන අයුරු දැන් විමසා බලමු.

**නිදසුන 1**




රූපයේ දැක්වෙන $ABCD$ වෘත්ත චතුරස්‍රයේ $AB = AD$ ද $CB = CD$ ද වේ.

(i) $ABC\Delta \equiv ACD\,\Delta$ බව පෙන්වන්න.

(ii) $AC$ විෂ්කම්භයක් බව අපෝහනය කරන්න.




(i) $ABC$ හා $ADC$ ත්‍රිකෝණ යුගලය සැලකූ විට

$AB = AD$ (දී ඇත)

$BC = DC$ (දී ඇත)

$AC$ පොදු පාදය

$\therefore \; ABC\Delta \equiv ACD\,\Delta$ (පා. පා. පා.)

(ii) $A\hat{B}C = A\hat{D}C$ (අංගසම ත්‍රිකෝණවල අනුරූප අංග සමාන වේ)

නමුත් $A\hat{B}C + A\hat{D}C = 180^\circ$ (වෘත්ත චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ පරිපූරක වේ)

$\therefore \; A\hat{B}C + A\hat{B}C = 180^\circ$

$\therefore \; 2\,A\hat{B}C = 180^\circ$

$\therefore \; A\hat{B}C = 90^\circ$

$\therefore \; AC$ විෂ්කම්භය වේ. (අර්ධ වෘත්තයේ කෝණය $90^\circ$ බැවින්)

**නිදසුන 2**

$ABCD$ සමාන්තරාස්‍රයේ $CB = CE$ වන සේ $AB$ පාදය $E$ තෙක් දික්කර ඇත. $AECD$ චතුරස්‍රය, වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




$a = b$ ($CE = CB$ නිසා)

$c = 180^\circ - a$ ( සරල කෝණ)

$c = 180^\circ - b$ ($a = b$ නිසා) ——— ①

$c = d$ ($ABCD$ සමාන්තරාස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ) ——— ②

① හා ② ඇසුරෙන්

$d = 180^\circ - b$

$\therefore b + d = 180^\circ$

$AECD$ චතුරස්‍රයේ සම්මුඛ කෝණ යුගලයේ එකතුව $180^\circ$ බැවින් එම චතුරස්‍රය වෘත්ත චතුරස්‍රයක් වේ.

**21.2 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් අවස්ථාවන් හි සඳහන් කර ඇති චතුරස්‍රය, වෘත්ත චතුරස්‍රයක් වේ ද නොවේ ද යන්න හේතු සහිත ව පැහැදිලි කරන්න.

(a)




$ABCD$ චතුරස්‍රය

(b)




$PQRS$ චතුරස්‍රය

(c)




*FGDE* චතුරස්‍රය

(d)




$PQ = PR$ නම් *QRML* චතුරස්‍රය

**2.** *PQRS* චතුරස්‍රයේ $\hat{P} = \hat{Q}$ ද $\hat{R} = \hat{S}$ ද වේ. *PQRS* වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.

**3.** *ABCD* වෘත්ත චතුරස්‍රයේ *AC* යා කර ඇත. $B\hat{A}C = A\hat{D}C - A\hat{C}B$ බව පෙන්වන්න.

**4.** *ABCD* චතුරස්‍රයේ $A\hat{B}D + A\hat{D}B = D\hat{C}B$ වේ නම් *A, B, C* හා *D* ලක්ෂ්‍ය එකම වෘත්තයක් මත පිහිටන බව පෙන්වන්න.

**5.** රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු ඇසුරෙන් *CDFE* වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව සාධනය කරන්න.




**6.** දී ඇති රූපයේ *AB* විෂ්කම්භයක් වේ නම්

(i) $A\hat{P}B = C\hat{A}B + A\hat{B}C$ බව පෙන්වන්න.

(ii) *CDPE* වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.



**7.** $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ $PQ$ පාදය $S$ දක්වා ද, $PR$ පාදය $T$ දක්වා ද දික්කර ඇත. $S\hat{Q}R$ හා $Q\hat{R}T$ කෝණවල සමච්ඡේදක $X$ හි දී ද, $P\hat{Q}R$ හා $P\hat{R}Q$ කෝණවල සමච්ඡේදක $Y$ හි දී ද එකනෙක හමු වේ.

(i) $QXRY$ යනු වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බවත් $XY$ යනු විශ්කම්භයක් බවත් පෙන්වන්න.

(ii) $Q\hat{P}R = 40^\circ$ නම් $Q\hat{X}R$ හි අගය සොයන්න.

**8.** රූපයේ දැක්වෙන පරිදි වෘත්ත දෙකක් $X$ හා $Y$ හි දී එකිනෙක ඡේදනය වේ. $X$ හරහා ඇඳි සරල රේඛාව $A$ හා $B$ හි දී වෘත්ත දෙක හමු වේ. $D$ හා $C$ ලක්ෂ්‍ය වෘත්ත දෙක මත පිහිටා ඇත්තේ $AD$ හා $BC$ සමාන්තර වන පරිදි නම් $D$, $Y$ හා $C$ ලක්ෂ්‍ය ඒක රේඛීය බව සාධනය කරන්න.




## 21.3 වෘත්ත චතුරස්‍රයක බාහිර කෝණ සහ අභ්‍යන්තර කෝණ අතර සම්බන්ධය

රූපයේ දැක්වෙන $ABCD$ වෘත්ත චතුරස්‍රයේ $AB$ පාදය $E$ තෙක් දික්කර ඇත.




එවිට, $C\hat{B}E$ යන්න වෘත්ත චතුරස්‍රයේ බාහිර කෝණයක් වේ. ඊට අදාළ අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණය $A\hat{D}C$ වේ.




ඉහත රූපයේ දක්වා ඇති $PQRS$ වෘත්ත චතුරස්‍රය සැලකූ විට පහත වගුව සම්පූර්ණ කළ හැකි ය.

| දික්කළ පාදය | බාහිර කෝණය | අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණය |
|---|---|---|
| $PQ$ | $D\hat{Q}R$ | $P\hat{S}R$ |
| $QR$ | $E\hat{R}S$ | $Q\hat{P}S$ |
| $RS$ | $F\hat{S}P$ | $P\hat{Q}R$ |
| $SP$ | $Q\hat{P}C$ | $Q\hat{R}S$ |

වෘත්ත චතුරස්‍රයක බාහිර කෝණයක් හා ඊට අදාළ අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණය අතර සම්බන්ධය පහත ප්‍රමේයයෙන් ප්‍රකාශ වේ.

**ප්‍රමේයය:**
**වෘත්ත චතුරස්‍රයක පාදයක් දික් කිරීමෙන් සෑදෙන බාහිර කෝණය අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණයට සමාන වේ.**




මෙම ප්‍රමේයයට අනුව, ඉහත රූප සටහනට අදාළ ව, පහත දැක්වෙන සමානතා පවතී.

$$D\hat{A}K = B\hat{C}D$$
$$A\hat{B}L = C\hat{D}A$$
$$B\hat{C}M = B\hat{A}D$$
$$C\hat{D}N = A\hat{B}C \text{ වේ.}$$

මෙම ප්‍රමේයය සත්‍යවන්නේ ඇයි දැයි යන්න විමසා බලමු. නිදසුනක් ලෙස, ඉහත රූපයේ, $D\hat{A}B$ හා $B\hat{C}M$ කෝණ සමාන වීමට හේතුව විමසා බලමු. $ABCD$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් නිසා, $D\hat{A}B + B\hat{C}D = 180^\circ$ වේ. එසේම, $DCM$ සරල රේඛාවක් නිසා $D\hat{A}B + B\hat{C}D = B\hat{C}D + B\hat{C}M$ . දෙපසින් ම $B\hat{C}D$ අවලංගු කළ විට, $D\hat{A}B = B\hat{C}M$ ලෙස ලැබේ.

**නිදසුන 1**

දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන $a$ හා $b$ හි අගය සොයන්න.




වෘත්ත චතුරස්‍රයේ බාහිර කෝණය අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණයට සමාන නිසා

$a = \underline{\underline{100^\circ}}$

$A\hat{D}B = b$ ( $AB = AD$ නිසා)

$a + b + b = 180^\circ$ ( ත්‍රිකෝණයක අභ්‍යන්තර කෝණ)

$100^\circ + 2b = 180^\circ$

$b = \underline{\underline{40^\circ}}$

**නිදසුන 2**

දී ඇති රූපයේ දැක්වෙන $x, y, z, n$ හා $m$ හි අගය සොයන්න.




$x = 65°$ (එකම ඛණ්ඩයේ කෝණ)

වෘත්ත චතුරස්‍රයේ බාහිර කෝණය අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණයට සමාන නිසා

$$B\hat{A}D = D\hat{C}T$$

$$B\hat{A}D = 120°$$

$$z + 65° = 120°$$

$$z = 55°$$

$z = y$ (එකම වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ)

$$\therefore \ y = \underline{\underline{55°}}$$

වෘත්ත චතුරස්‍රයේ බාහිර කෝණය අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණයට සමාන නිසා

$$A\hat{D}C = A\hat{B}S = 80°$$

$$\therefore \ n + y = 80°$$

$$n + 55° = 80°$$

$$n = 80° - 55°$$

$$\therefore \ n = \underline{\underline{25°}}$$

$80° + m + x = 180°$ (සරල කෝණ)

$$80° + m + 65° = 180°$$

$$m = 180° - 145°$$

$$m = \underline{\underline{35°}}$$

නිදසුන 3

රූපයේ දැක්වෙන වෘත්ත දෙක $A$ හා $B$ හි දී ඡේදනය වන අතර $PA = PB$ වේ. $A\hat{P}B = 70^\circ$ නම්,

(i) $A\hat{R}Q$ හි අගය සොයන්න.

(ii) $AB//RQ$ වේ ද?




(i) $APB$ ත්‍රිකෝණයේ

$P\hat{A}B = P\hat{B}A$ ($PA = PB$ නිසා)

$\therefore \; P\hat{A}B = P\hat{B}A = \dfrac{180^\circ - 70^\circ}{2} = 55^\circ$

තව ද $A\hat{B}P = A\hat{R}Q$ ($ABQR$ වෘත්ත චතුරස්‍රයේ බාහිර කෝණය = අභ්‍යන්තර සම්මුඛ කෝණය)

$\therefore \; A\hat{R}Q = \underline{\underline{55^\circ}}$

(ii) $P\hat{A}B = A\hat{R}Q = 55^\circ$ වේ.

$\therefore$ $AB//RQ$ වේ. (අනුරූප කෝණ සමාන වන නිසා)

21.3 අභ්‍යාසය

**1.** රූපය ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන එක් එක් කෝණයට සමාන වෙනත් කෝණයක් නම් කරන්න.



(i) $C\hat{B}P$ (ii) $D\hat{C}Q$ (iii) $R\hat{E}A$

(iv) $S\hat{E}A$ (v) $E\hat{A}T$



**2.** පහත දැක්වෙන රූපවල $O$ ලෙස නම් කර ඇත්තේ අදාළ වෘත්තයේ කේන්ද්‍රයයි. වීජීය සංකේත මගින් දැක්වෙන එක් එක් කෝණයේ විශාලත්වය සොයන්න.

(a)



**3.** $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $BC$, $CA$ හා $AB$ පාදමත පිළිවෙළින් $D$, $E$, $F$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇත්තේ $BDGF$ හා $DCEG$ වෘත්ත චතුරස්‍ර වන පරිදි හා $G\hat{D}C = 80^\circ$ වන පරිදි නම්

(i) $A\hat{F}G$ හා $A\hat{E}G$ හි අගයන් සොයන්න.

(ii) $AFGE$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




**4.** රූපයේ දී ඇති වෘත්ත $P$ හා $Q$ හි දී ඡේදනය වේ. $APB$ හා $CQD$ සරල රේඛා, වෘත්ත $L, M$ හා $X$, $Y$ වලදී පිළිවෙළින් හමුවේ.




(i) $A\hat{L}X = 105^\circ$ නම් $B\hat{M}Y$ හි අගය සොයන්න.

(ii) $LX$ හා $MY$ සමාන්තර වන බව පෙන්වන්න.

**5.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය $O$ වන අතර $AB$ විෂ්කම්භය හා $PR$ ජ්‍යාය එකිනෙක $L$ හි දී ලම්බකව ඡේදනය වේ. $QR$ හා $AB$ රේඛා ඛණ්ඩ $T$ හි දී ඡේදනය වේ.






a. $Q\hat{T}A = x$ නම් $x$ ඇසුරෙන්

(i) $L\hat{R}T$ හි අගය

(ii) $O\hat{P}Q$ හි අගය

ලියන්න.

b. $QTOP$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.

**6.** දී ඇති රූපයේ $PQ = QR$ ද $PR = PS$ ද වේ.

$P\hat{R}S = 2\,Q\hat{R}P$ නම්,

(i) $PSRQ$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව

(ii) $Q\hat{P}T : P\hat{R}S = 3 : 2$ බව

පෙන්වන්න.




**7.** $PQRS$ වෘත්ත චතුරස්‍රයේ $PQ = QR$ වේ. $RS = ST$ වන පරිදි $PS$ පාදය $T$ දක්වා දික්කර ඇත. $S\hat{R}T = 32^{\circ}$ වේ නම්

(i) $Q\hat{R}P$ හි අගය සොයන්න.

(ii) $QS$ හා $RT$ පාද සමාන්තර වන බව පෙන්වන්න.



22

# ස්පර්ශක

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී වෘත්තයට අඳින ලද ස්පර්ශක හා ඒවායේ ලක්ෂණ හඳුනා ගැනීමට
- බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට අඳින ලද ස්පර්ශක හා ඒවායේ ලක්ෂණ හඳුනා ගැනීමට
- ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ හඳුනා ගැනීමට හා ඒ සම්බන්ධ ගැටලු විසඳීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 22.1 ස්පර්ශක



(i) රූපය (ii) රූපය (ii) රූපය

(i) රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තයට හා සරල රේඛාවට පොදු වූ ලක්ෂ්‍ය නොමැත. එවිට සරල රේඛාව වෘත්තයට පිටතින් පිහිටයි.

(ii) රූපයේ සරල රේඛාවෙන් වෘත්තය ලක්ෂ්‍ය දෙකක දී ඡේදනය වේ. සරල රේඛාවට සහ වෘත්තයට පොදු ලක්ෂ්‍ය දෙකක් ඇත. එවිට සරල රේඛාව වෘත්තයේ ඡේදකයක් ලෙස හැඳින්වේ.

(iii) රූපයේ ඇති සරල රේඛාවට සහ වෘත්තයට එක් පොදු ලක්ෂ්‍යයක් පමණක් ඇත. මෙවිට සරල රේඛාව වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි යැයි කියනු ලබන අතර එවිට සරල රේඛාව වෘත්තයේ "**ස්පර්ශකයක්**" ලෙස හැඳින්වේ.

ස්පර්ශකයට හා වෘත්තයට පොදු ලක්ෂ්‍යය **ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යය** ලෙස හැඳින්වේ.

## වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අරයට ලම්බව අඳින ලද රේඛාව

වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අරයට ලම්බ ව අඳින ලද රේඛාව පිළිබඳ ව කරුණු ඉගෙන ගැනීම සඳහා පහත කරුණු කෙරෙහි ඔබේ අවධානය යොමු කරන්න.




ඉහත රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත වූ $A$ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි අරය $OA$ වේ. $OA$ට ලම්බ වන පරිදි $A$ හි දී ඇඳි ලම්බකය $BC$ වේ. මෙහි $BC$ රේඛාව වෘත්තය හමුවන්නේ $A$ ලක්ෂ්‍යයේ දී පමණි. $BC$ රේඛා ඛණ්ඩය $A$ හි දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරන බව ද පැහැදිලි ය.

එනම්,

වෘත්තය මත වූ $A$ ලක්ෂ්‍යයේ දී $OA$ අරයට ලම්බව $A$ හි දී ඇඳි රේඛා ඛණ්ඩය වන $BC$ මෙම වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් වේ. මෙම ප්‍රතිඵලය ප්‍රමේයයක් ලෙස මෙසේ ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**ප්‍රමේයය:** වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක් ඔස්සේ අරයට ලම්බව ඇඳි රේඛාව වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් වේ.

තව ද, වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක් ඔස්සේ අරයට ලම්බව ඇඳි රේඛාව වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් වන සේ ම මෙහි විලෝමය ද සත්‍ය වේ.

එනම්,

වෘත්තය මත ඕනෑ ම ලක්ෂ්‍යයක දී ස්පර්ශකයක් ඇඳ, එම ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී අරය ද ඇඳි විට, එම ස්පර්ශකය හා අරය එකිනෙක ලම්බ වේ.

එම ප්‍රතිඵලය ද ප්‍රමේයයක් ලෙස මෙසේ ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**ප්‍රමේයයේ විලෝමය :** වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අඳින ලද ස්පර්ශකය, එම ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි අරයට ලම්බ වේ.

**නිදසුන 1**

කේන්ද්‍රය $A$ වන වෘත්තයට ඒ මත පිහිටි $B$ හි දී ඇඳි ස්පර්ශකය $CD$ වේ. $B\hat{A}D = 35^{\circ}$ නම් $x$ හි අගය සොයන්න.




$A\hat{B}D = 90^{\circ}$ (වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අඳින ලද ස්පර්ශකය ස්පර්ශක ලක්ෂ්‍යය ඔස්සේ ඇඳි අරයට ලම්බ වන නිසා)

ත්‍රිකෝණයක අභ්‍යන්තර කෝණවල එකතුව $180^{\circ}$ නිසා

$$35^{\circ} + 90^{\circ} + x = 180^{\circ}$$

$$x = 180^{\circ} - 35^{\circ} - 90^{\circ}$$

$$\underline{\underline{x = 55^{\circ}}}$$

**නිදසුන 2**




රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $P$ හිදී ඇඳි ස්පර්ශකය $AB$ වේ. $OP = AP$ සහ $O\hat{B}P = 30^{\circ}$ නම් $A\hat{O}B$ අගය සොයන්න.

$O\hat{P}A = 90^{\circ}$ (වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අඳින ලද ස්පර්ශකය ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍ය ඔස්සේ ඇඳි අරයට ලම්බ වන නිසා)

$OP = AP$ (දී ඇත)

$\therefore P\hat{O}A = P\hat{A}O$ (සමද්විපාද ත්‍රිකෝණයක සමාන පාදවලට සම්මුඛ කෝණ සමාන නිසා)

$APO$ ත්‍රිකෝණයෙහි,

$P\hat{A}O + P\hat{O}A + O\hat{P}A = 180^{o}$ (ත්‍රිකෝණයක අභ්‍යන්තර කෝණවල එකතුව $180^{o}$ නිසා)

$\therefore \; P\hat{A}O + P\hat{O}A + 90^{o} = 180^{o}$

$P\hat{A}O + P\hat{O}A = 180^{o} - 90^{o}$

$P\hat{A}O + P\hat{O}A = 90^{o}$

$\therefore \; 2\,P\hat{A}O = 90^{o}$ ($P\hat{A}O = P\hat{O}A$ නිසා)

$P\hat{A}O = \dfrac{90^{o}}{2}$

$= 45^{o}$

$AOB$ ත්‍රිකෝණයෙහි,

$A\hat{O}B + P\hat{A}O + P\hat{B}O = 180^{o}$ ( ත්‍රිකෝණයක අභ්‍යන්තර කෝණවල එකතුව $180^{o}$ නිසා)

$A\hat{O}B + 45^{o} + 30^{o} = 180^{o}$

$A\hat{O}B + 75^{o} = 180^{o}$

$A\hat{O}B = 180^{o} - 75^{o}$

$= \underline{\underline{105^{o}}}$

**නිදසුන 3**




$PQ$ යනු $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ විෂ්කම්භයකි. වෘත්තයට $P$ හා $Q$ හි දී ඇඳි ස්පර්ශක පිළිවෙළින් $AB$ සහ $CD$ වේ. $P\hat{B}Q = B\hat{Q}D$ බව පෙන්වන්න.

වෘත්තයක් මත ලක්ෂ්‍යයක දී අඳින ලද ස්පර්ශකය, ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍ය ඔස්සේ ඇඳි අරයට ලම්බ වන නිසා,

$Q\hat{P}B = 90^{o}$ හා

$P\hat{Q}D = 90^{o}$ වේ.

$\therefore \; Q\hat{P}B + P\hat{Q}D = 90^{o} + 90^{o}$

$= 180^{o}$

$\therefore \; AB \,//\, CD$ (මිත්‍රකෝණ පරිපූරක නිසා)

$\therefore \; P\hat{B}Q = B\hat{Q}D$ ($AB \,//\, CD$ සහ ඒකාන්තර කෝණ)

**22.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පහත දැක්වෙන එක් එක් වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය $O$ ද $AB$ යනු වෘත්තය මත පිහිටි $C$ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ස්පර්ශකය ද වේ. දී ඇති දත්ත අනුව, වීජීය සංකේතවලින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.



**2.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත පිහිටි $X$ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ස්පර්ශකය $AB$ වේ. වෘත්තයේ අරය 6 cm ද $YB = 4$ cm ද නම් $XB$ හි දිග සොයන්න.




**3.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $P$ හිදී ඇඳි ස්පර්ශකය $AB$ ද $B\hat{O}P = 45^\circ$ ද $PB = 6$ cm ද නම් වෘත්තයේ අරය සොයන්න.




**4.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $B$ හිදී ඇඳි ස්පර්ශකය $AC$ වේ. $O\hat{A}B = B\hat{O}C$ නම් $A\hat{O}B = B\hat{C}O$ බව පෙන්වන්න.




**5.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $P$ හිදී ඇඳි ස්පර්ශකය $AB$ වේ. $O\hat{Q}P = Q\hat{P}B$ වන ලෙස $Q$ ලක්ෂ්‍යය වෘත්තය මත පිහිටයි. $OQ$ හා $PO$ එකිනෙකට ලම්බ වන බව පෙන්වන්න.



**6.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත පිහිටි $A$ සහ $B$ ලක්ෂ්‍යවලදී ඇඳි ස්පර්ශක $C$ ලක්ෂ්‍යයේ දී එකිනෙක ඡේදනය වේ. $AOBC$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




**7.** රූපයේ දැක්වෙන්නේ අර සමාන වූ ද කේන්ද්‍ර $A$ හා $B$ වූ ද වෘත්ත දෙකකි. $Y$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටා ඇත්තේ $AY = YB$ වන පරිදි ය. $YX$ රේඛාව වෘත්ත දෙකටම පොදු ස්පර්ශකයක් වන බව පෙන්වන්න.




X

**8.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තයේ $AB$ විශ්කම්භයක් වන අතර $PQ$ රේඛාව $B$ ලක්ෂ්‍යයේ දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි.

(i) $Q\hat{R}B = 90^\circ$ බව

(ii) $A\hat{B}R = R\hat{Q}B$ බව

පෙන්වන්න.



## 22.2 බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ඇඳි ස්පර්ශක

$O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයකට පිටතින් පිහිටි $P$ ලක්ෂ්‍යයක් සලකමු.




මෙම $P$ ලක්ෂ්‍යය හරහා ගමන් කරමින් වෘත්තය ස්පර්ශ කරන රේඛා දෙකක් ඇඳිය හැකි ය. එසේ ඇඳ ඇති රේඛා දෙක පහත රූපයේ දැක්වේ.




මෙම ස්පර්ශක දෙකට, $P$ බාහිර ලක්ෂ්‍යයේ සිට වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශක යැයි කියනු ලැබේ.

$P$ ලක්ෂ්‍යය වෘත්තයට පිටතින් කොතැනක පිහිටියත් මෙවැනි ස්පර්ශක යුගලයක් ඇඳිය හැකි බව අවබෝධ කර ගන්න. පහත රූපයේ දැක්වෙන්නේ $P$, $Q$ හා $R$ ලක්ෂ්‍ය තුනක් හරහා ඇඳ ඇති ස්පර්ශක යුගල තුනකි.



බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට මෙසේ ස්පර්ශක යුගලක් ඇඳි විට ලැබෙන රූපයෙහි ජ්‍යාමිතික ලක්ෂණ පිළිබඳ ව දැන් විමසා බලමු.

ස්පර්ශක ලක්ෂ්‍ය දෙක $A$ හා $B$ ලෙස ලකුණු කොට, $OA$ හා $OB$ අරත්, $OP$ රේඛා ඛණ්ඩයත් අඳිමු.




ඉහත 22.1 කොටසේ දී උගත් පරිදි, ස්පර්ශකය හා ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි අරය එකිනෙකට ලම්බ නිසා ඒ බව රූපයේ ලකුණු කොට ඇත.

මෙම රූපයේ ඇති $OAP$ හා $OBP$ ත්‍රිකෝණ දෙක දෙස බැලූ සැනින්, සමමිතිය අනුව, ඒවා අංගසම බව අපට අනුමාන කළ හැකි ය. ඇත්ත වශයෙන් ම ඒවා අංගසම වේ. ඒ බව පහසුවෙන් සාධනය කළ හැකි ය. එම සාධනය කරන ආකාරය පිළිබඳ වැටහීමක් ලබා ගනිමු. ඒ සඳහා, එම ත්‍රිකෝණ දෙක ම සෘජුකෝණික බව පළමු ව නිරීක්ෂණය කරන්න. ඒ අනුව, එක් ත්‍රිකෝණයක කර්ණය හා තවත් පාදයක්, අනෙක් ත්‍රිකෝණයේ කර්ණයට හා තවත් පාදයකට සමාන බව පෙන්වීමෙන්, කර්ණ පා. අවස්ථාව යටතේ එම සාධනය සිදු කළ හැකි ය. ත්‍රිකෝණ දෙකෙහි ම කර්ණය වන්නේ $OP$ පොදු පාදයයි. තව ද $OA$ හා $OB$ අර නිසා එම පාද ද සමාන වේ. මේ අනුව ත්‍රිකෝණ දෙක කර්ණ පා. අවස්ථාව යටතේ අංගසම වේ. එසේ අංගසම වූ පසු, අනුරූප අංග සමාන වන නිසා,

(i) $AP = BP$ වේ; එනම් ස්පර්ශක දෙක දිගින් සමාන වේ.

(ii) $A\hat{P}O = B\hat{P}O$ වේ; එනම් මගින් ස්පර්ශක දෙක අතර කෝණය සමච්ඡේද වේ.

(iii) $A\hat{O}P = B\hat{O}P$ වේ; එනම් ස්පර්ශක මගින් කේන්ද්‍රයෙහි සමාන කෝණ ආපාතනය කෙරෙයි.

මෙම සාකච්ඡා කළ කරුණු, ප්‍රමේයයක් ලෙස පහත දැක්වේ.

**ප්‍රමේයය :** බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ස්පර්ශක දෙකක් අඳිනු ලැබේ නම්.

(i) ස්පර්ශක දෙක දිගින් සමාන වේ.

(ii) බාහිර ලක්ෂ්‍යය හා වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය යා කරන රේඛාව ස්පර්ශක දෙක අතර කෝණය සමච්ඡේදනය කරයි.

(iii) ස්පර්ශක මගින් කේන්ද්‍රයේ සමාන කෝණ ආපාතනය කරයි.

මෙම ප්‍රමේයය විධිමත් ව සාධනය කරන අයුරු විමසා බලමු.




**දත්තය :** $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $P$ බාහිර ලක්ෂ්‍යයේ සිට $A$ හා $B$ හිදී ඇඳි ස්පර්ශක පිළිවෙළින් $AP$ සහ $BP$ වේ.

**සාධනය කළ යුත්ත :**

(i) $AP = BP$ බව

(ii) $A\hat{P}O = B\hat{P}O$ බව

(iii) $P\hat{O}A = P\hat{O}B$ බව

**සාධනය :** $O\hat{A}P = O\hat{B}P = 90^o$ ( ස්පර්ශක අරයට ලම්බ වන නිසා)

$\therefore$ $POA$ සහ $POB$ ත්‍රිකෝණ. සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණ වේ.

දැන් $POA$ සහ $POB$ ත්‍රිකෝණවල

$OA = OB$ (එකම වෘත්තයේ අර)

$OP$ පොදු පාදය

$\therefore$ $POA\,\Delta \equiv POB\Delta$ (කර්ණ පා.)

අංගසම ත්‍රිකෝණවල අනුරූප අංග සමාන වේ.

$\therefore$ (i) $AP = BP$

$\therefore$ (ii) $A\hat{P}O = B\hat{P}O$

$\therefore$ (iii) $P\hat{O}A = P\hat{O}B$

**නිදසුන 1**




රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තය $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පාද $P$, $Q$ සහ $R$ ලක්ෂ්‍යවල දී ස්පර්ශ කෙරේ. $AB = 11$ cm සහ $CR = 4$ cm නම් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය සොයන්න.

බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ස්පර්ශක දෙකක් ඇඳ ඇති විට ස්පර්ශක දිගින් සමාන වේ.

$$\therefore\ AP = AR$$
$$BP = BQ$$
$$CR = CQ$$

$ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය $= AB + BC + CA$

$$= 11 + (BQ + QC) + (CR + RA)$$
$$= 11 + (BP + CR) + (CR + AP)$$
$$= 11 + (BP + 4) + (4 + AP)$$
$$= 19 + (BP + AP)$$
$$= 19 + AB$$
$$= 19 + 11$$
$$= 30$$

$\therefore$ $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 30 cm වේ.

**නිදසුන 2**



රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තයට බාහිරින් පිහිටි $C$ ලක්ෂ්‍යයේ සිට ඇඳි ස්පර්ශක $A$ සහ $B$ ලක්ෂ්‍යවල දී වෘත්තය ස්පර්ශ කෙරේ. වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය වන $O$ සහ $C$ යා කෙරෙන සරල රේඛාව $D$ හිදී වෘත්තය ඡේදනය කෙරේ. $AD = BD$ බව පෙන්වන්න.

$ACD$ හා $BCD$ ත්‍රිකෝණ දෙක අංගසම කිරීමෙන් අවශ්‍ය ප්‍රතිඵලය සාධනය කළ හැකි ය.
$ACD$ සහ $BCD$ ත්‍රිකෝණවල
$AC = BC$ ( බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ස්පර්ශක දෙකක් ඇඳ තිබේ නම් ස්පර්ශක දිගින් සමාන වේ.)
$A\hat{C}O = B\hat{C}O$ ( බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ස්පර්ශක දෙකක් ඇඳ තිබේ නම් බාහිර ලක්ෂ්‍යයත් කේන්ද්‍රයත් යා කරන සරල රේඛාවෙන් ස්පර්ශක අතර කෝණය සමච්ඡේදනය වේ)
$CD$ පොදු පාදය
$\therefore \; ACD\Delta \equiv BCD\Delta$ (පා.කෝ.පා.)
$\therefore \; \underline{\underline{AD = BD}}$ ( අංගසම ත්‍රිකෝණ දෙකක අනුරූප පාද සමාන නිසා)

**22.2 අභ්‍යාසය**

**1.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත පිහිටි $A$ සහ $C$ ලක්ෂ්‍යවල දී ඇඳි ස්පර්ශක $B$ හි දී හමු වේ. වෘත්තයේ අරය 5 cm ද $AB$ = 12 cm ද නම් $ABCO$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය සොයන්න.




**2.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තය මත පිහිටි $P$, $Q$ හා $R$ ලක්ෂ්‍යවල දී ඇඳි ස්පර්ශක පිළිවෙළින් $AB$, $AC$ සහ $BC$ වේ. $RC$ = 6 cm ද $BP$ = 5 cm ද $AQ$ = 4 cm ද නම් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය සොයන්න.




**3.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තය මත පිහිටි $B$ සහ $C$ ලක්ෂ්‍යවල දී ඇඳි ස්පර්ශක $A$ හි දී ඡේදනය වේ. $B\hat{A}C = 70^\circ$ නම් $A\hat{B}C$ හි අගය සොයන්න.



**4.** පහත දැක්වෙන එක් එක් වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය $O$ ද වෘත්ත මත පිහිටි $A$ සහ $C$ ලක්ෂ්‍යවල දී ඇඳි ස්පර්ශක හමුවන ලක්ෂ්‍ය $B$ ද වේ. දී ඇති දත්ත ඇසුරෙන්, වීජීය සංකේතවලින් දැක්වෙන අගය සොයන්න.

(i)




(ii)




(iii)

$A\hat{B}C = 70^\circ$

(iv)




$A\hat{O}C = 110^\circ$

**5.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ $P$ සහ $R$ ලක්ෂ්‍යවල දී ඇඳි ස්පර්ශක $Q$ හිදී හමුවේ. $QR = OR$ නම්, $PQRO$ යන්න සමචතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




**6.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ විශාල වෘත්තය මත $A$, $B$ සහ $C$ ලක්ෂ්‍ය පිහිටා ඇත. වෘත්තය තුළ පිහිටි කුඩා වෘත්තය $P$ සහ $Q$ ලක්ෂ්‍යවල දී $AB$ හා $AC$ ස්පර්ශ කරයි.



(i) $APQ$ සමද්විපාද ත්‍රිකෝණයක් බව

(ii) $BC \parallel PQ$ බව

පෙන්වන්න.



**7.** දී ඇති වෘත්තයට $A$, $B$ හා $Z$ හි දී ඇඳි ස්පර්ශක පිළිවෙළින් $AC$, $BC$ හා $XY$ වේ. රූපයේ දැක්වෙන තොරතුරු අනුව $XC = CY$ බව පෙන්වන්න.




**8.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්තයට $P$ සිට අඳින ලද ස්පර්ශක $X$ හා $Y$ ලක්ෂ්‍යවල දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. $XQ = YR$ වන සේ අඳින ලද $QR$ සරල රේඛාව $Z$ හි දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි.

(i) $PR = PQ$ බව

(ii) $QR = XQ + YR$ බව

(iii) $XY \parallel QR$ බව

පෙන්වන්න.




**9.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත පිහිටි $A$ සහ $C$ ලක්ෂ්‍යවලදී ඇඳි ස්පර්ශක $B$ හිදී එකිනෙක හමුවේ.

(i) $OAX\,\Delta \equiv OCX\,\Delta$ බව

(ii) $OB$ රේඛාව $AC$ රේඛාවේ ලම්බ සමච්ඡේදකය බව

(iii) $A\hat{O}C = 2\,A\hat{C}B$ බව

පෙන්වන්න.




**10.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $Q$ සිට ඇඳි ස්පර්ශක $PQ$ සහ $QR$ වේ. දික් කරන ලද $QO$ රේඛාවට $S$ හි දී වෘත්තය හමුවේ.

(i) $PQS\,\Delta \equiv QRS\,\Delta$ බව

(ii) $2\,O\hat{P}X = P\hat{Q}R$ බව

පෙන්වන්න.



**11.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්ත දෙකම මත $Q$ ලක්ෂ්‍යය පිහිටන අතර $QS$ රේඛාව වෘත්ත දෙකටම පොදු ස්පර්ශකයක් වේ. $S$ සිට වෘත්ත දෙකට අඳින ලද අනෙක් ස්පර්ශක දෙක $P$ සහ $R$ ලක්ෂ්‍යවල දී වෘත්ත ස්පර්ශ කරයි.

(i) $PS = SR$ බව

(ii) $P\hat{Q}R = S\hat{P}Q + S\hat{R}Q$ බව

පෙන්වන්න.




## 22.3 ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ

මුලින් ම ඒකාන්තර ඛණ්ඩය යන්නෙන් අදහස් වන්නේ කුමක් දැයි විමසා බලමු. ඒ සඳහා පහත රූප සටහන වෙත අවධානය යොමු කරන්න.




රූප සටහනේ දක්වා ඇති පරිදි $AB$ සරල රේඛාව $C$ හි දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. $CD$ ජ්‍යායකි. $CD$ ජ්‍යායෙන්, වෘත්තය, වෘත්ත ඛණ්ඩ දෙකකට වෙන් වේ. එක් ඛණ්ඩයක් වන්නේ රූපයේ ලා නිල් පැහැයෙන් අඳුරු කොට දක්වා ඇති කොටසයි. අනෙක් ඛණ්ඩය වන්නේ එසේ අඳුරු නොකළ කුඩා කොටසයි. $AB$ ස්පර්ශක මත $CD$ ජ්‍යායෙන් කෝණ දෙකක් සාදයි. එක් කෝණයක් $A\hat{C}D$ ය. අනෙක $B\hat{C}D$ ය. $BCD$ කෝණයට අනුරූප ඒකාන්තර ඛණ්ඩය ලෙස හැඳින්වෙන්නේ ලා නිල් පැහැයෙන් අඳුරු කොට ඇති වෘත්ත ඛණ්ඩයයි. එසේ ම, $A\hat{C}D$ කෝණයට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩය ලෙස හැඳින්වෙන්නේ අඳුරු නොකළ අනෙක් වෘත්ත ඛණ්ඩයයි.

පහත දැක්වෙන රූප සටහනේ $A\hat{C}D$ කෝණයට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩය ලා නිල් පැහැයෙන් අඳුරු කර දක්වා ඇත.



## ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ ආශ්‍රිත ප්‍රමේයය

පහත දැක්වෙන රූපය දෙස බලන්න. $C\hat{P}D$ පිහිටා තිබෙන්නේ ලා නිල් පැහැති විශාල වෘත්ත ඛණ්ඩය තුළ ය. එනම් $C\hat{P}D$ හා $D\hat{C}B$ කෝණ එකිනෙක ප්‍රතිවිරුද්ධ වෘත්ත ඛණ්ඩ තුළ පිහිටයි. එසේ ම, $C\hat{Y}D$ හා $A\hat{C}D$ කෝණ ද එකිනෙකට ප්‍රතිවිරුද්ධ වෘත්ත ඛණ්ඩ තුළ පිහිටයි.




වෘත්තයක ස්පර්ශක සම්බන්ධ ඉතා වැදගත් ප්‍රතිඵලයක් ඇත. එම ප්‍රතිඵලයෙන් කියවෙන්නේ, ඉහත රූපය අනුව $D\hat{C}B$ හා $C\hat{P}D$ කෝණය සමාන බවත් $A\hat{C}D$ කෝණය හා $C\hat{Y}D$ කෝණය සමාන බවත් ය. වෙනත් අයුරකින් කිවහොත් "වෘත්තයක ස්පර්ශකයක් හා ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ජ්‍යායත් අතර කෝණය, ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණයට (එනම් එම ජ්‍යායෙන්, ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩය තුළ ආපාතික කෝණයට) සමාන වේ". මෙම ප්‍රතිඵලය ඉතා වැදගත් නිසා එය ප්‍රමේයයක් ලෙස ප්‍රකාශ කොට සිහි තබා ගනිමු.

**ප්‍රමේයය :** වෘත්තයකට ඇඳි ස්පර්ශකයත් ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ජ්‍යායයත් අතර කෝණය ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණවලට සමාන වේ.

මෙම ප්‍රමේයයේ සත්‍යතාව තහවුරු කර ගැනීම සඳහා පහත ක්‍රියාකාරකම්වල යෙදෙන්න.

### ක්‍රියාකාරකම 1




- වෘත්තයක් ඇඳ එය මත ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කර එය $X$ ලෙස නම් කරන්න.

- $X$ ලක්ෂ්‍යයේ දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරන සරල රේඛාවක් අඳින්න ($X$ හි දී වෘත්තයට අරයක් ඇඳ ඊට ලම්බව $X$ හි දී රේඛාවක් ඇඳීමෙන් මෙය කළ හැකි ය.) එය $AB$ ලෙස නම් කරන්න.
- වෘත්තය මත තවත් ලක්ෂ්‍ය දෙකක් ලකුණු කර එම ලක්ෂ්‍ය $Y$ සහ $Z$ ලෙස නම් කරන්න.
- $X, Y$ හා $Z$ ලක්ෂ්‍ය රූපයේ පරිදි යා කරන්න.
- කෝණමානය භාවිතයෙන් $B\hat{X}Y$ හා ඊට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණය වන $X\hat{Z}Y$ හි අගයන් මැන සොයා, ඒවා සමාන වේ දැයි සසඳා බලන්න.
- එසේම $A\hat{X}Z$ හා ඊට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණය වන $X\hat{Y}Z$ කෝණ ද මැන ඒවා සමාන දැයි සසඳා බලන්න.

**ක්‍රියාකාරකම 2**




- වෘත්තයක් ඇඳ එය මත ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කර එය $P$ ලෙස නම් කරන්න. $P$ ලක්ෂ්‍යයේ දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරන සරල රේඛාවක් අඳින්න ($P$ හි දී අරයක් ඇඳ ඊට ලම්බව $P$ හි දී රේඛාවක් ඇඳීමෙන් මෙය කළ හැකි ය.) එය $AB$ ලෙස නම් කරන්න.
- $P$ ලක්ෂ්‍යයේ සිට ජ්‍යායක් ඇඳ එය $PQ$ ලෙස නම් කරන්න.
- $PQ$ ජ්‍යාය දෙපස පිහිටන ලෙස වෘත්තය මත ලක්ෂ්‍ය දෙකක් ලකුණු කර ඒවා $R$ හා $S$ ලෙස නම් කරන්න.
- $QR, QS, PS$ හා $PR$ රේඛා ඛණ්ඩ අඳින්න.
- කෝණමානය භාවිතයෙන් $B\hat{P}Q$ හා ඊට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණය වන $P\hat{R}Q$ හි අගයන් මැන සොයා ඒවා සමාන වේ දැයි සසඳා බලන්න.
- එලෙසම $A\hat{P}Q$ හා ඊට ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණය වන $P\hat{S}Q$ කෝණ ද මැන ඒවා සමාන දැයි සසඳා බලන්න.

වෘත්තයක ස්පර්ශකයත් ස්පර්ශ ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ජ්‍යායත් අතර කෝණය එම කෝණයට අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණවලට සමාන බව ඉහත ක්‍රියාකාරකම් මගින් අවබෝධ වන්නට ඇත.

**නිදසුන 1**




ඉහත දැක්වෙන රූපයේ $PQ$ රේඛාව $A$ ලක්ෂ්‍යයේ දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. $B$, $C$ සහ $D$ ලක්ෂ්‍ය එම වෘත්තය මත පිහිටා ඇත. $P\hat{A}B = 55^{\circ}$ සහ $A\hat{D}C = 120^{\circ}$ කි. $B\hat{A}C$ අගය සොයන්න.

මුලින් ම $P\hat{A}C$ කෝණයෙහි අගය සොයමු.

$P\hat{A}C = A\hat{D}C$ (වෘත්තයක ජ්‍යායත් ස්පර්ශකයත් අතර කෝණය ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණවලට සමාන වේ )

$$P\hat{A}B + B\hat{A}C = 120^{\circ}$$
$$55^{\circ} + B\hat{A}C = 120^{\circ}$$
$$B\hat{A}C = 120^{\circ} - 55^{\circ}$$
$$= \underline{\underline{65^{\circ}}}$$

$AB$ රේඛාව $P$ හිදී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. $Q$ සහ $R$ එම වෘත්තය මත පිහිටි ලක්ෂ්‍ය දෙකකි. $P\hat{Q}R$ සමච්ඡේදකය $S$ හිදී වෘත්තය හමු වේ. $PS$ යන්න $B\hat{P}R$ හි සමච්ඡේදකය බව පෙන්වන්න.




$B\hat{P}S = P\hat{Q}S$ (වෘත්තයක ජ්‍යායත් ස්පර්ශකයත් අතර කෝණය ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණවලට සමාන නිසා)

$R\hat{P}S = R\hat{Q}S$ (එකම වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ සමාන නිසා)

$P\hat{Q}S = R\hat{Q}S$ (දත්තය, $P\hat{Q}R$ සමච්ඡේදකය $QS$ නිසා)

$\therefore \; B\hat{P}S = R\hat{P}S$

$\therefore \; PS$, $B\hat{P}R$ කෝණයේ කෝණ සමච්ඡේදකය වේ.

## 22.3 අභ්‍යාසය

1. රූපයේ දැක්වෙන ලක්ෂ්‍යයේ දී ඇඳි ස්පර්ශකය $PQ$ වේ. $B$, $C$, $D$ සහ $E$ ලක්ෂ්‍ය වෘත්තය මත පිහිටයි.




| ස්පර්ශකයත් ජ්‍යායත් අතර කෝණය | අනුරූප ඒකාන්තර වෘත්ත ඛණ්ඩයේ කෝණ |
|---|---|
| $B\hat{A}Q$ | .................... |
| $P\hat{A}B$ | .................... |
| $P\hat{A}D$ | .................... |
| $E\hat{A}Q$ | .................... |
| ................. | $D\hat{B}A$ |
| ................. | $D\hat{C}A$ |

2. එක් එක් රූප සටහනේ $AB$ ලෙස දැක්වෙන්නේ වෘත්තයට $X$ ලක්ෂ්‍යයේ දී අඳින ලද ස්පර්ශකයකි. වීජීය සංකේතවලින් දැක්වෙන අගයන් සොයන්න.

(i)

(ii)

(iii)

(iv)

(v)

(vi)



**3.** $PQ$ යනු $A$ හි දි වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශකය වේ. $AC = AB$ නම්,

(i) $C\hat{A}P = B\hat{A}Q$ බවත්

(ii) $PQ$ // $CB$ බවත්

පෙන්වන්න.




**4.** $AB$ යනු $X$ ලක්ෂ්‍යයේ දී වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශකය වේ. $C$ සහ $E$ ලක්ෂ්‍ය වෘත්තය මත පිහිටා ඇත්තේ $B\hat{X}C = A\hat{X}E$ වන පරිදි ය. $D$ වෘත්තය මත පිහිටි තවත් ලක්ෂ්‍යයකි.

(i) $E\hat{D}C$ හි සමච්ඡේදකය $XD$ බව

(ii) $EX = CX$ බව

(iii) $AB$ // $EC$ බව

පෙන්වන්න.




**5.** $AB$ රේඛාව $X$ හි දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. $PQ$ // $AB$ වන සේ $PQ$ ජ්‍යාය ඇඳ ඇත.

(i) $B\hat{X}Q = A\hat{X}P$ බව සාධනය කරන්න.

(ii) $PX = PA$ නම් $AXQP$ සමාන්තරාස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.




**6.** වෘත්ත දෙකක් බාහිරව $X$ ලක්ෂ්‍යයේ දී ස්පර්ශ වේ. $YZ$ පොදු ස්පර්ශකය වේ. $AB$ එක් වෘත්තයක ජ්‍යායකි. දික් කරන ලද $AX$ සහ $BX$ පිළිවෙලින් අනෙක් වෘත්තය $P$ හා $Q$ හි දී හමුවේ.

(i) $B\hat{X}Z = X\hat{P}Q$ බව පෙන්වන්න.

(ii) $AB$ // $PQ$ බව පෙන්වන්න.



## මිශ්‍ර අභ්‍යාසය




**1.** $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට $A$ සිට අඳින ලද ස්පර්ශක $B$ හා $C$ හි දී වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. වෘත්තයේ අරය 5 cm හා $OA = 13$ cm නම් $OBAC$ චතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය සොයන්න.




**2.** $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තය මත පිහිටි $A$ ලක්ෂ්‍යයේ අඳින ලද ස්පර්ශකය $AB$ වේ. $OB$, $C$ හි දී වෘත්තය ඡේදනය කරයි. $CB = 4$ cm සහ $AB = 8$ cm වේ. වෘත්තයේ අරය ගණනය කරන්න.




**3.** රූපයේ දැක්වෙන වෘත්ත දෙකේ කේන්ද්‍ර $P$ හා $Q$ වේ. විශාල වෘත්තය මත පිහිටි $A$ හා $B$ ලක්ෂ්‍යවල දී එම වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශක පිළිවෙළින් $X$ හා $Y$ හිදී කුඩා වෘත්තය ස්පර්ශ කරයි. තවද මෙම ස්පර්ශක දෙක $Z$ හිදී එකිනෙක ඡේදනය වේ.

(i) $AX = BY$ බව

(ii) $A\hat{P}Z = Y\hat{Q}Z$ බව

පෙන්වන්න.



**4.** රූපයේ දැක්වෙන පරිදි $PX$ සහ $QX$ ස්පර්ශක $P$, $R$, $Q$ සහ $S$ ලක්ෂ්‍යවල දී වෘත්ත ස්පර්ශ කරයි. වෘත්තවල කේන්ද්‍ර $A$ සහ $B$ වේ.




(i) $PR = QS$ බව

(ii) $PQ$ // $RS$ බව

(iii) $A$, $B$ සහ $X$ එකම සරල රේඛාවක පිහිටන බව

පෙන්වන්න.

# 23



මෙම පාඩම අධ්‍යයනයෙන් ඔබට
- සරල රේඛා හා කෝණ ආශ්‍රිත නිර්මාණ කිරීමට
- ත්‍රිකෝණ ආශ්‍රිත වෘත්ත නිර්මාණය කිරීමට
- වෘත්ත ස්පර්ශක නිර්මාණය කිරීමට

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 23.1 සරල රේඛා හා කෝණ ආශ්‍රිත නිර්මාණ

මෙම පාඩමේ ඉදිරි කොටස්වල දී අධ්‍යයනය කිරීමට නියමිත නිර්මාණ සඳහා උපයෝගී වන නිර්මාණ කීපයක් දැන් පුනරීක්ෂණය කරමු. ඒ සඳහා කවකටුව හා සරල දාරය පමණක් භාවිත කරනු ලැබේ.

1. සරල රේඛා ඛණ්ඩයකට ලම්බ සමච්ඡේදකයක් නිර්මාණය කිරීම.

සරල රේඛා ඛණ්ඩයක ලම්බ සමච්ඡේදකය යන්නෙන් අදහස් වන්නේ රේඛා ඛණ්ඩයේ හරි මැද ලක්ෂ්‍යය හරහා, සරල රේඛා ඛණ්ඩයට ලම්බව ඇඳි රේඛාවයි.

$AB$ රේඛා ඛණ්ඩයක් සලකමු.




**පියවර 1:** $AB$ රේඛාවෙන් හරි අඩකට වඩා වැඩි අරයක් ලැබෙන සේ කවකටුව සකස් කරගන්න. $A$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන, සරල රේඛාවේ ඉහළින් හා පහළින් වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 2:** එම අරයම සහිත ව (එනම්, කවකටුව වෙනස් නොකර) $B$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන, ඉහත දී අඳින ලද වෘත්ත චාප දෙක ඡේදනය වන පරිදි තවත් වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 3:** එම වෘත්ත චාප ඡේදනය වූ ලක්ෂ්‍ය $C$ හා $D$ ලෙස නම් කර, $C$ හා $D$ හරහා ගමන් කරන සරල රේඛා ඛණ්ඩය අඳින්න.

**පියවර 4:** අඳින ලද සරල රේඛා ඛණ්ඩය $AB$ රේඛා ඛණ්ඩය ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යය $X$ ලෙස නම් කරන්න.




$CD$ මගින් ලැබෙන්නේ $AB$ රේඛා ඛණ්ඩයේ ලම්බ සමච්ඡේදකයයි. කෝණමානය භාවිතයෙන් $A\hat{X}C$ , $B\hat{X}C$ , $A\hat{X}D$ හා $B\hat{X}D$ කෝණ මැනීමෙන් ද cm / mm පරිමාණයක් භාවිතයෙන් $AX$ හා $BX$ හි දිග මැනීමෙන් ද ඒ බව තහවුරු කරගන්න.

2. කෝණයක සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කිරීම :
   $AOB$ කෝණයක් සලකන්න.




**පියවර 1:** $OA$ හා $OB$ හි දිගට වඩා අඩු අරයක් ලැබෙන සේ කවකටුව සකස් කරගන්න. $O$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන $OA$ හා $OB$ සරල රේඛා ඛණ්ඩ ඡේදනය වන සේ වෘත්ත චාපයක් අඳින්න.

**පියවර 2:** වෘත්ත චාපය මඟින් $OA$ හා $OB$ රේඛා ඡේදනය වන ලක්ෂ්‍ය පිළිවෙළින් $C$ හා $D$ ලෙස නම් කරන්න.

**පියවර 3:** කවකටුවට සුදුසු දුරක් අරය සේ ගෙන $C$ හා $D$ කේන්ද්‍ර කොටගත් එකිනෙක ඡේදනය වන වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න. එම ඡේදන ලක්ෂ්‍යය $E$ ලෙස ලකුණු කරන්න.

**පියවර 4:** $O$ හා $E$ යා කරන්න.




$OE$ මඟින් ලැබෙන්නේ $A\hat{O}B$ හි කෝණ සමච්ඡේදකයයි. කෝණමානය භාවිතයෙන් $A\hat{O}E$ හා $B\hat{O}E$ මැනීමෙන් ඒ බව තහවුරු කරගන්න.

3. රේඛා ඛණ්ඩයක් මත දී ඇති ලක්ෂ්‍යයක දී ලම්බයක් නිර්මාණය කිරීම.
$AB$ රේඛාව මත පිහිටි $C$ ලක්ෂ්‍යයේ දී ලම්බය ඇඳිය යුතු යැයි සිතමු.




**පියවර 1:** සුදුසු අරයක් කවකටුවට ගෙන $C$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන $C$ ලක්ෂ්‍යයට දෙපසින් පිහිටන සේ $AB$ රේඛා ඛණ්ඩය මත වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 2:** එම වෘත්ත චාප මඟින් $AB$ රේඛා ඛණ්ඩය ඡේදනය වන ස්ථාන $P$ හා $Q$ ලෙස නම් කරන්න.

**පියවර 3:** $P$ හා $Q$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන එකිනෙක ඡේදනය වන සේ එකම අරය සහිත වෘත්ත චාප දෙකක් රේඛාවට ඉහළින් (හෝ පහළින්) අඳින්න.

**පියවර 4:** එම චාප දෙක ඡේදනය වූ ලක්ෂ්‍යය $R$ ලෙස නම්කර $C$ හා $R$ යා කෙරෙන සරල රේඛාව අඳින්න.




$CR$ මඟින් ලැබෙන්නේ $C$ හිදී $AB$ ට ඇඳි ලම්බයයි. $A\hat{C}R$ හා $B\hat{C}R$ හි විශාලත්ව මැනීමෙන් ඒ බව තහවුරු කරගන්න.

4. සරල රේඛා ඛණ්ඩයකට පිටතින් පිහිටි ලක්ෂ්‍යයක සිට එම සරල රේඛා ඛණ්ඩයට ලම්බයක් නිර්මාණය කිරීම.

දී ඇති සරල රේඛා ඛණ්ඩය $AB$ යැයි ද පිටතින් පිහිටි ලක්ෂ්‍යය $C$ යැයි ද ගනිමු.




**පියවර 1:** $C$ සිට $AB$ ට ඇති දුරට මඳක් වැඩි දුරක් අරය ලෙස ලැබෙන සේ කවකටුව සකස් කරගන්න. $C$ ලක්ෂ්‍යය කේන්ද්‍ර කොටගෙන $AB$ ඡේදනය වන සේ වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 2:** එම වෘත්ත චාප මඟින් $AB$ ඡේදනය වන ලක්ෂ්‍ය $D$ හා $E$ ලෙස නම් කරන්න.

**පියවර 3:** ඉහත අරයම (හෝ වෙනත් සුදුසු අරයක්) කවකටුවට ගෙන $D$ හා $E$ කේන්ද්‍ර ලෙස ගෙන $AB$ රේඛා ඛණ්ඩයෙන් $C$ පිහිටි පැත්තට ප්‍රතිවිරුද්ධ පැත්තේ එකිනෙක ඡේදනය වන වෘත්ත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 4:** එම වෘත්ත චාප දෙක ඡේදනය වන ලක්ෂ්‍යය $P$ ලෙස නම්කර $CP$ යා කරන්න. $CP$ මඟින් $AB$ රේඛා ඛණ්ඩය ඡේදනය වන ලක්ෂ්‍යය $Q$ ලෙස නම් කරන්න.




$CP$ මගින් ලැබෙන්නේ $C$ ලක්ෂ්‍යයේ සිට $AB$ රේඛා ඛණ්ඩයට අඳින ලද ලම්බය යි. කෝණමානය භාවිතයෙන් $C\hat{Q}A$ හා $C\hat{Q}B$ හි විශාලත්වය මැනීමෙන් ඒ බව තහවුරු කරගන්න.

23.1 අභ්‍යාසය

1. $AB = 5.2$ cm වන $AB$ රේඛා ඛණ්ඩයෙහි ලම්බ සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කරන්න.
2. $90^{o}$ කෝණයක් නිර්මාණය කර එහි සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කරන්න.
3. $AB = 6$ cm ද $A\hat{B}C = 60^{o}$ ද $BC = 5$ cm ද වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න. $AB$ හි ලම්බ සමච්ඡේදකය ද නිර්මාණය කරන්න.
4. (i) $PQ = 7$ cm ද $QR = 6.5$ cm ද $PR = 5$ cm ද වූ $PQR$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $Q\hat{P}R$ හි සමච්ඡේදකය හා $P\hat{Q}R$ හි සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කරන්න.
5. (i) $XY = 5.5$ cm වන රේඛා ඛණ්ඩයක් අඳින්න.
   (ii) $X$ හිදී $XY$ ට ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) එම ලම්බය ඔස්සේ $X$ සිට 4 cm ක් දුරින් වූ $Z$ නම් ලක්ෂ්‍යය ලකුණු කර $YZ$ යා කර $X$ සිට $YZ$ ට ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න.
6. (i) පාදයක දිග 6 cm වූ $ABC$ නම් සමපාද ත්‍රිකෝණයක් නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) එක් එක් ශීර්ෂයේ සිට සම්මුඛ පාදයට ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න.

## 23.2 ත්‍රිකෝණ ආශ්‍රිත වෘත්ත නිර්මාණය

ත්‍රිකෝණයක පාදවල දිග හා කෝණවල විශාලත්ව දී ඇති විට කවකටුව හා සරල දාරය භාවිතයෙන් ත්‍රිකෝණ නිර්මාණය කරන ආකාරය මීට පෙර ඔබ අධ්‍යයනය කර ඇත. දැන් කවකටුව හා සරල දාරය පමණක් භාවිතයෙන් ත්‍රිකෝණ ආශ්‍රිත වෘත්ත නිර්මාණය කළ හැකි අවස්ථා තුනක් අධ්‍යයනය කරමු.

### ත්‍රිකෝණයක පරිවෘත්තය නිර්මාණය කිරීම

ත්‍රිකෝණයක් ඇඳ එය $ABC$ ලෙස නම් කරන්න.



**පියවර 1:** කවකටුව භාවිතයෙන් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ $AB$, $BC$ හා $AC$ පාද තුනෙන් ඕනෑම පාද දෙකක ලම්බ සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න.

**පියවර 2:** ලම්බ සමච්ඡේදක හමුවන ලක්ෂ්‍යය $O$ යැයි නම් කරන්න.




**පියවර 3:** $O$ කේන්ද්‍රය ලෙස ගෙන $O$ සිට ත්‍රිකෝණයේ ඕනෑම ශීර්ෂයකට ඇති දුර අරය ලෙස ද ගෙන, වෘත්තයක් අඳින්න.




ඉහත නිර්මාණය කරන ලද වෘත්තය ත්‍රිකෝණයේ $A$, $B$ හා $C$ ශීර්ෂ තුනම හරහා ගමන් කරන බව ඔබට පෙනෙනු ඇත. එම වෘත්තය $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ **පරිවෘත්තය** ලෙස හැඳින්වේ. පරිවෘත්තයේ කේන්ද්‍රය **පරිකේන්ද්‍රය** නම් වේ.

සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් හා මහාකෝණික ත්‍රිකෝණයක් ඇඳ එම ත්‍රිකෝණවල ද පරිවෘත්ත නිර්මාණය කරන්න.

එම නිර්මාණ ඇසුරෙන් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| ත්‍රිකෝණය | පරිකේන්ද්‍රයේ පිහිටීම | | |
|---|---|---|---|
| | ත්‍රිකෝණය තුළ | ත්‍රිකෝණයේ පාදයක් මත | ත්‍රිකෝණයට පිටත |
| සුළුකෝණික ත්‍රිකෝණය<br>ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණය<br>මහාකෝණික ත්‍රිකෝණය | ✓ | × | × |

## ත්‍රිකෝණයක අන්තර්වෘත්තය නිර්මාණය කිරීම

ත්‍රිකෝණයක් ඇඳ එය $ABC$ ලෙස නම් කරන්න.




**පියවර 1:** කවකටුව භාවිතයෙන් ත්‍රිකෝණයේ $A\hat{B}C$, $B\hat{A}C$ හා $A\hat{C}B$ කෝණවලින් ඕනෑම කෝණ දෙකක සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න.

**පියවර 2:** කෝණ සමච්ඡේදක හමුවන ලක්ෂ්‍යය $X$ ලෙස නම් කරන්න.




**පියවර 3 :** $X$ සිට ත්‍රිකෝණයේ ඕනෑම පාදයකට ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න. එම ලම්බයේ අඩිය $P$ ලෙස නම් කරන්න.




**පියවර 4 :** $X$ කේන්ද්‍රය ලෙස ගෙන $XP$ අරය වූ වෘත්තය අඳින්න.




ඉහත නිර්මාණය කරන ලද වෘත්තය, ත්‍රිකෝණයේ ඇතුළතින් $AB$, $BC$ හා $AC$ පාද ස්පර්ශ කරමින් ගමන් කරන බව ඔබට පෙනෙනු ඇත. ඒ අනුව එම වෘත්තය $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ **අන්තර්වෘත්තය** ලෙස හැඳින්වේ. අන්තර්වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය **අන්තර්කේන්ද්‍රය** නම් වේ.

## ත්‍රිකෝණයක බහිර් වෘත්තය නිර්මාණය කිරීම

$ABC$ ත්‍රිකෝණය සලකමු.




**පියවර 1:** $AB$ පාදය $D$ තෙක් ද $AC$ පාදය $E$ තෙක් ද දික් කරන්න.




**පියවර 2:** කවකටුව භාවිතයෙන් $C\hat{B}D$ හා $B\hat{C}E$ හි කෝණ සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න.

**පියවර 3:** කෝණ සමච්ඡේදක හමුවන ලක්ෂ්‍යය $P$ ලෙස නම් කරන්න.



**පියවර 4:** $P$ සිට $BC$ පාදයට (හෝ $CE$ හෝ $BD$ රේඛා ඛණ්ඩ මතට) ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න. එම ලම්බයේ අඩිය $Q$ ලෙස නම් කරන්න.




**පියවර 5:** $P$ කේන්ද්‍රය ලෙස ගෙන $PQ$ අරය වූ වෘත්තයක් අඳින්න.




ඉහත නිර්මාණය කරන ලද වෘත්තය දික්කල $AC$ හා $AB$ පාද දෙක සහ $BC$ පාදය ත්‍රිකෝණයට බාහිරින් ස්පර්ශ කරමින් ගමන් කරන බව ඔබට පෙනෙනු ඇත. ඒ අනුව එම වෘත්තය, $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ **බහිර්වෘත්තයක්** ලෙස හැඳින්වේ. එම වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය **බහිර් කේන්ද්‍රය** නම් වේ.

---

සටහන: ඉහත ත්‍රිකෝණයේ දික්කල $CB$ හා $CA$ පාද බාහිරින් ස්පර්ශ වන බහිර්වෘත්තය මෙන්ම දික්කල $BA$ හා $BC$ පාද ස්පර්ශ වන බහිර්වෘත්ත ද නිර්මාණය කළ හැකි ය. මේ අනුව, ත්‍රිකෝණයකට බහිර්වෘත්ත තුනක් ඇති බව අවබෝධ කර ගන්න.

---

**23.2 අභ්‍යාසය**

1. (i) $AB = 5$ cm, $BC = 4.5$ cm හා $AC = 4$ cm වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $BC$ හා $AC$ පාදවල ලම්බ සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න. ඒවා හමුවන ලක්ෂ්‍යය $O$ ලෙස නම් කරන්න.
   (iii) $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිවෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.

2. (i) $PQ = 6$ cm, $P\hat{Q}R = 90^{o}$ හා $QR = 4$ cm වූ $PQR$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $PQR$ ත්‍රිකෝණයේ පරිවෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.

3. (i) $XY = 4.2$ cm ද $Y\hat{X}Z = 120^{o}$ ද $X\hat{Y}Z = 30^{o}$ ද වූ $XYZ$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $XYZ$ ත්‍රිකෝණයේ පරිවෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) පරිවෘත්තයේ අරය මැන ලියන්න.

4. (i) $AB = 7$ cm, $BC = 6$ cm හා $AC = 5.5$ cm වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $A\hat{B}C$ හා $B\hat{A}C$ කෝණවල සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) කෝණ සමච්ඡේදක හමුවන ලක්ෂ්‍යය $P$ ලෙස නම් කරන්න.
   (iv) $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ අන්තර්වෘත්තය අඳින්න.

5. (i) $KL = 6$ cm ද $L\hat{K}M = 105^{o}$ ද $LM = 9$ cm ද වූ $KLM$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $KLM$ ත්‍රිකෝණයේ අන්තර් වෘත්තය නිර්මාණය කර එහි අරය මැන ලියන්න.

6. (i) $CD = 5.5$ cm ද $C\hat{D}E = 60^{o}$ ද $DE = 4$ cm ද වූ $CDE$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $DP = 2.8$ cm වන පරිදි $CD$ පාදය $P$ දක්වාත් $EQ = 2.5$ cm වන පරිදි $CE$ පාදය $Q$ දක්වාත් ද දික් කරන්න.
   (iii) $E\hat{D}P$ හා $D\hat{E}Q$ කෝණවල සමච්ඡේදක නිර්මාණය කරන්න. ඒවා හමුවන ලක්ෂ්‍යය $X$ ලෙස නම් කරන්න.
   (iv) $X$ සිට $DE$ ට ලම්බයක් නිර්මාණය කර එම ලම්බය $DE$ හමුවන ලක්ෂ්‍යය $K$ ලෙස නම් කරන්න.
   (v) $X$ කේන්ද්‍රය ලෙස ගෙන $XK$ අරය වන වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.

7. (i) $AB = 6.2$ cm, $A\hat{B}C = 120^{o}$, $BC = 4.5$ cm වූ $ABCD$ නම් සමාන්තරාස්‍රය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $AB$ පාදය හා $AC$ පාදය දික්කිරීමෙන් $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ බහිර් වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) එම වෘත්තයේ අරය මැන ලියන්න.

## 23.3 වෘත්තයකට ස්පර්ශක නිර්මාණය කිරීම

ස්පර්ශක පාඩමේ දී ඉගෙනගත් වෘත්ත ස්පර්ශක සම්බන්ධ ප්‍රමේයයන් දෙකක් නැවත මතකයට නගා ගනිමු.

1. වෘත්තයක් මත වූ ලක්ෂ්‍යයක් ඔස්සේ එම ලක්ෂ්‍යයේ දී අරයට ලම්බකව ඇඳි සරල රේඛාව වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් වේ.
2. වෘත්තයකට පිටතින් පිහිටි (බාහිර) ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයට අඳින ලද ස්පර්ශක දිගින් සමාන වේ.

ඉහත ප්‍රමේයයන් භාවිතයෙන් වෘත්ත ස්පර්ශක නිර්මාණය කරන ආකාරය දැන් අධ්‍යයනය කරමු.

### වෘත්තය මත ලක්ෂ්‍යයක දී ස්පර්ශකයක් නිර්මාණය කිරීම

මෙම නිර්මාණය කිරීම සඳහා "වෘත්තයක් මත වූ ලක්ෂ්‍යයක් ඔස්සේ අරයට ලම්බව ඇඳි සරල රේඛා ඛණ්ඩය වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් වේ" යන ප්‍රමේයය යොදා ගනිමු.

දී ඇති වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය $O$ යැයි ද $X$ යනු වෘත්තය මත පිහිටි ලක්ෂ්‍යයක් යැයි ද ගනිමු.




**පියවර 1:** $OX$ රේඛාව ඇඳ එය දික් කළ කොටස මත $P$ ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කරන්න.



**පියවර 2:** කවකටුව භාවිතයෙන් $X$ හිදී $OP$ රේඛා ඛණ්ඩයට ලම්බයක් නිර්මාණය කරන්න. ඒ සඳහා රේඛා ඛණ්ඩයක් මත, දී ඇති ලක්ෂ්‍යයක දී ලම්බයක් නිර්මාණය කරන ආකාරය පිළිබඳ ව ඔබ උගත් කරුණු උපයෝගී කර ගන්න.

**පියවර 3:** එම ලම්බය $RQ$ ලෙස නම් කරන්න.




$RQ$ මගින් ලැබෙන්නේ $X$ හි දී වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශකය යි.

## බාහිර ලක්ෂ්‍යයක සිට වෘත්තයකට ස්පර්ශකයක් නිර්මාණය කිරීම

දී ඇති වෘත්තයේ කේන්ද්‍රය $O$ යැයි ද $A$ යනු වෘත්තයට පිටතින් පිහිටි ලක්ෂ්‍යයක් යැයි ද ගනිමු.




මෙම නිර්මාණය කිරීම සඳහා "වෘත්තයට පිටතින් පිහිටි (බාහිර) ලක්ෂ්‍යයක සිට අඳින ලද ස්පර්ශක දිගින් සමාන වේ" යන ප්‍රමේයය යොදා ගනිමු.

**පියවර 1 :** $OA$ රේඛාව ඇඳ $OA$ රේඛා ඛණ්ඩයේ ලම්බ සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කර එය $OA$ ඡේදනය කරන ලක්ෂ්‍යය $B$ ලෙස නම් කරන්න. ඒ සඳහා රේඛා ඛණ්ඩයක ලම්බ සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කරන ආකාරය පිළිබඳ ව ඔබ උගත් කරුණු උපයෝගී කරගන්න.




**පියවර 2:** $B$ කේන්ද්‍රය ලෙස ගෙන $BO$ (හෝ $BA$) අරය ලෙස ද ගෙන වෘත්තය මත චාප දෙකක් අඳින්න.

**පියවර 3:** දෙන ලද වෘත්තය හා චාප ඡේදනය වන ලක්ෂ්‍ය දෙක $P$ හා $Q$ ලෙස නම් කරන්න.

**පියවර 4:** $AP$ හා $AQ$ රේඛා අඳින්න.




$AP$ හා $AQ$ මඟින් ලැබෙන්නේ $A$ සිට $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශක වේ. කෝණමානය භාවිතයෙන් $A\hat{P}O$ හා $A\hat{Q}O$ මැන ඒවා $90^{\circ}$ බැගින් වන බව තහවුරු කරගන්න.

23.3 අභ්‍යාසය

1. අරය 3 cm වූ වෘත්තයක් නිර්මාණය කරන්න. වෘත්තය මත $A$ නම් ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කරන්න. $A$ හිදී වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් නිර්මාණය කරන්න.

2. (i) අරය 3.5 cm ක් වූ වෘත්තයක් නිර්මාණය කර එහි කේන්ද්‍රය $O$ ලෙස නම් කරන්න. වෘත්තය මත $P$ නම් ලක්ෂයයක් ලකුණු කර $P$ හි දී ස්පර්ශකයක් නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) ස්පර්ශකය මත $PQ = 5$ cm ක් වන සේ $Q$ ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කරන්න.
   (iii) $OQ$ දිග මැන ලියන්න.
   (iv) පයිතගරස් ප්‍රමේයය ඇසුරෙන් $OQ$ හි දිග ගණනය කර ඔබ ලබාගත් පිළිතුරෙහි සත්‍යතාව විමසන්න.

3. (i) පාදයක දිග 5 cm බැගින් වූ $ABC$ සමපාද ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $B$ හිදී $AB$ රේඛාව ස්පර්ශ කරන්නා වූ ද $C$ හරහා යන්නා වූ ද වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) එම වෘත්තයේ අරය මැන ලියන්න.

4. (i) අරය 2.8 cm වූ $O$ කේන්ද්‍රය වන වෘත්තයක් නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) වෘත්තය මත $A$ නම් ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කර $OA$ යා කරන්න. දික්කල $OA$ මත $OB = 5$ cm ක් වන සේ $B$ ලක්ෂ්‍යයක් ලකුණු කරන්න.
   (iii) $B$ සිට වෘත්තයට ස්පර්ශක නිර්මාණය කරන්න.
   (iv) ස්පර්ශකවල දිග මැන ලියන්න.

5. (i) $AB = 5$ cm, $AC = 3$ cm හා $B\hat{A}C = 90^{\circ}$ වන $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $ABC$ ත්‍රිකෝණයේ පරිවෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) $A$ හිදී ඉහත වෘත්තයට ස්පර්ශකයක් ද නිර්මාණය කරන්න.
   (iv) $A$ හිදී නිර්මාණය කරන ලද ස්පර්ශකය හා දික්කල $BC$ හමුවන ලක්ෂ්‍යය $P$ ලෙස නම් කරන්න.
   (v) $P$ සිට වෘත්තයට වෙනත් ස්පර්ශකයක් නිර්මාණය කරන්න.

6. (i) $KL = 9$ cm, $K\hat{L}M = 90^{\circ}$, $LM = 4$ cm වන සේ $KLM$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $K\hat{M}L$ හි කෝණ සමච්ඡේදකය නිර්මාණය කරන්න. එය $KL$ රේඛාව හමුවන ලක්ෂ්‍යය $O$ ලෙස නම් කරන්න.
   (iii) $O$ කේන්ද්‍රය ද $OL$ අරය ද වූ වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (iv) $ML = MT$ වන සේ $T$ ලක්ෂ්‍යයක් $KM$ මත ලකුණු කරන්න.
   (v) $O\hat{T}M$ හි අගය සොයන්න.
   (vi) $K$ සිට ඉහත වෘත්තයට වෙනත් ස්පර්ශකයක් ද නිර්මාණය කරන්න.

**මිශ්‍ර අභ්‍යාසය**

1. (i) $AB = 6$ cm, $A\hat{B}C = 45^{o}$ හා $BC = 4$ cm වූ $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $A$ හරහා $BC$ ට සමාන්තර රේඛාවක් නිර්මාණය කරන්න.
   (iii) එම සමාන්තර රේඛාව මත කේන්ද්‍රය පිහිටියා වූ ද $A$ හා $B$ ලක්ෂ්‍ය හරහා ගමන් කරන්නා වූ ද වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
2. (i) $PQ = 7$ cm, $P\hat{Q}R = 120^{o}$ හා $QR = 4.5$ cm වන $PQR$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.
   (ii) $PQRS$ සමාන්තරාස්‍රයක් වන පරිදි $S$ ලක්ෂ්‍යය සොයන්න.
   (iii) $QS$ විකර්ණය අඳින්න.
   (iv) $PQS$ ත්‍රිකෝණයේ පරිවෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
   (v) $QRS$ ත්‍රිකෝණයේ අන්තර් වෘත්තය නිර්මාණය කරන්න.
3. $PQ = 4.8$ cm, $P\hat{Q}R = 90^{o}$ ද $QR = 6.5$ cm ද වන $PQR$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න. $PQ$ පාදය $P$ හිදී ස්පර්ශ කරමින් $QR$ පාදය ද ස්පර්ශ කරන වෘත්තයක් නිර්මාණය කරන්න.

# 24




**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- වෙන් රූප සටහනකට අදාළ ප්‍රදේශ හඳුනා ගැනීමටත්,
- එම ප්‍රදේශ කුලක අංකනයෙන් දැක්වීමටත්
- වෙන් රූප සටහන් භාවිතයෙන් ගැටලු විසඳීමටත්

හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## වෙන් රූප සටහන්

උප කුලක දෙකක් දක්වා ඇති වෙන් රූප සටහන්වලට අදාළ ප්‍රදේශ හඳුනා ගැනීමටත්, වෙන් රූප සටහනක අඳුරු කර ඇති ප්‍රදේශයක් කුලක අංකනයෙන් ලියා දැක්වීමටත් 10 ශ්‍රේණියේ දී ඔබ ඉගෙන ගෙන ඇත. සර්වත්‍ර කුලකයක ඇති උප කුලක තුනක් ද වෙන් රූප සටහනක නිරූපණය කළ හැකි වේ. එසේ නිරූපණය කරන ආකාරය දැන් විමසා බලමු.

සර්වත්‍ර කුලකයක අභිශූන්‍ය නොවන උප කුලක තුනක් වෙන් රූප සටහනක පිහිටිය හැකි අවස්ථා ගණනාවක් පහත දැක්වේ. මුලින් ම දක්වා ඇත්තේ වඩාත් සාධාරණ නිරූපණය යි.


(i)




(ii)




(iii)




(iv)




(v)




(vi)






## 24.1 වෙන් රූප සටහනක අඳුරු කර ඇති ප්‍රදේශයකට අදාළ උපකුලක කුලක අංකනයෙන් දැක්වීම

$A$, $B$ හා $C$ යනු සර්වත්‍ර කුලකයක අභිශූන්‍ය නොවන උපකුලක තුනක් යැයි ගනිමු. වෙන් රූප සටහනේ අඳුරු කර ඇති ප්‍රදේශයක් කුලක අංකනයෙන් ලියා දක්වා ඇති අවස්ථා ගණනාවක් පහත දැක්වේ.

$A \cap B \cap C$

$A \cap B$

$(A \cap B) \cap C'$

$A \cap (B \cup C)'$

$A \cup B \cup C$

$(A \cup B \cup C)'$

$(A \cup B) \cap C'$

$(A \cap B) \cup (B \cap C) \cup (C \cap A)$

**නිදසුන 1**

පහත දැක්වෙන එක් එක් කුලකය, දී ඇති වෙන් රූප සටහනෙහි පිටපතක අඳුරු කොට දක්වන්න.




(i) $P \cap Q$ (ii) $(P \cup Q)' \cap R$ (iii) $(P \cup R)' \cap Q$
(iv) $(P \cup Q \cup R)'$




මීළඟට අප සලකා බලන්නේ, වෙන්රූප සටහනක් තුළ ඇති ප්‍රදේශ වාචික ව විස්තර කෙරෙන ආකාරය යි. නිදසුනක් ඇසුරෙන් එය හැදෑරීම වඩා පහසු ය.

පහත වෙන් රූප සටහනෙන් දැක්වෙන්නේ සිසුන් සමූහයක් කැමැති පාන වර්ග පිළිබඳ තොරතුරු වේ.




ඉහත වෙන් රූප සටහන තුළ ඉංග්‍රීසි අක්ෂර මගින් නිරූපණය වන පෙදෙස් මෙසේ වාචික ව විස්තර කළ හැකි ය.

$A$ - තේ, කිරි හා කෝපි වර්ග තුනම බීමට කැමැති අය

$B$ - තේ සහ කිරි පමණක් බීමට කැමති අය එනම්, තේ සහ කිරි බීමට කැමැති එහෙත් කෝපි බීමට අකමැති අය

$C$ - තේ සහ කෝපි පමණක් බීමට කැමැති අය

$D$ - කිරි සහ කෝපි පමණක් බීමට කැමැති අය

$E$ - තේ පමණක් බීමට කැමැති අය

$F$ - කිරි පමණක් බීමට කැමැති අය

$G$ - කෝපි පමණක් බීමට කැමැති අය

$H$ - ඉහත පානයන් තුනම බීමට අකමැති අය

තවද, ඉහත ප්‍රදේශ කීපයක් එක්ව ගත්විට ලැබෙන මුළු ප්‍රදේශය වාචික ව විස්තර කළ හැකි ආකාරය ද බොහෝ විට සරල ව විස්තර කළ හැකි ය.

$A$ හා $B$ - තේ සහ කිරි බීමට කැමැති අය
$B, C$ හා $D$ - පාන වර්ග දෙකක් **පමණක්** බීමට කැමැති අය
$A, B, C$ හා $D$ - පාන වර්ග දෙකක්**වත්** බීමට කැමැති අය
$A, B, C$ හා $E$ - තේ බීමට කැමැති අය
$E, F$ හා $G$ - එක් පාන වර්ගයක් **පමණක්** බීමට කැමති අය

**නිදසුන 2**

පහත වෙන් රූපසටහනෙන් දැක්වෙන්නේ ගොවීන් කණ්ඩායමක් විසින් වගා කරන ලද බෝග පිළිබඳ තොරතුරු වේ. එහි එක් එක් ඉංග්‍රීසි අකුරෙන් දැක්වෙන ප්‍රදේශයට අදාළ උප කුලකයත් (i) $B$ හා $C$
(ii) $C$ හා $D$
(iii) $A, D$ හා $E$
යන එක් එක් සංයුක්ත ප්‍රදේශයට අදාළ උප කුලකයත් වාචික ව විස්තර කරන්න.




$A$ - වී පමණක් වගා කරන ගොවීන්
$B$ - වී සහ ඉරිඟු පමණක් වගා කරන ගොවීන්
$C$ - වී, ඉරිඟු හා තල වර්ග තුනම වගා කරන ගොවීන්
$D$ - වී සහ තල පමණක් වගා කරන ගොවීන්
$E$ - තල පමණක් වගා කරන ගොවීන්
$F$ - ඉහත වර්ග තුනම වගා නොකරන ගොවීන්
$B$ හා $C$ - ඉරිඟු වගා කරන ගොවීන්
$C$ හා $D$ - වී හා තල වගා කරන ගොවීන්
$A, D$ හා $E$ - එක් වර්ගයක්වත් වගා කරන නමුත් ඉරිඟු වගා නොකරන ගොවීන්

**නිදසුන 3**

$\varepsilon$ = {නිවාස යෝජනා ක්‍රමයක ඇති නිවාස}ලෙස ගනිමු.
$C$ = {කාර් ඇති නිවාස}
$M$ = {මෝටර් සයිකල් ඇති නිවාස}
$F$ = {පාපැදි ඇති නිවාස}

මෙම උප කුලක පහත දැක්වෙන වෙන්රූප සටහනේ නිරූපණය කරනු ලැබ ඇත. සංඛ්‍යා මගින් දැක්වෙන්නේ අදාළ උප කුලකවල ඇති අවයව ගණනයි.

මෙම නිවාස යෝජනා ක්‍රමයේ,




(i) කාර් ඇති නිවාස සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(ii) මෝටර් සයිකල් **පමණක්** ඇති නිවාස කොපමණ ද?
(iii) පාපැදි නැති නිවාස සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(iv) වාහන වර්ග දෙකක් පමණක් ඇති නිවාස සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(v) වාහන වර්ග දෙකක්වත් ඇති නිවාස සංඛ්‍යා
(vi) එක් වාහන වර්ගයක් පමණක් ඇති නිවාස සංඛ්‍යාව

(i) කාර් ඇති නිවාස $C$ කුලකයෙන් නිරූපණය වන නිසා $C$ කුලකයට අයත් සියලු නිවාස ගත යුතු ය. එමනිසා කාර් ඇති නිවාස ගණන වන්නේ $20 + 8 + 10 + 15 = 53$.

(ii) මෝටර් සයිකල් ඇති නිවාස නිරූපණය වන්නේ $M$ කුලකයෙනි. මෝටර් සයිකල් **පමණක්** ඇති නිවාස වන්නේ මෝටර් සයිකල් ඇති නමුත් කාර් හා පාපැදි නැති නිවාස වේ. එබැවින් මෝටර් සයිකල් තිබෙන නිවාස අතරින් කාර් හෝ පාපැදි තිබෙන නිවාස ඉවත් කළ යුතු ය. එමනිසා මෝටර් සයිකල් පමණක් ඇති නිවාස ගණන 34 වේ.

(iii) පාපැදි නොමැති නිවාස වන්නේ, මුළු නිවාස ගණනින් පාපැදි ඇති නිවාස ඉවත් කළ විට ලැබෙන නිවාස වේ. තවත් ආකාරයකින් කිව හොත් පාපැදි නොමැති නිවාස යනු කාර් පමණක් ඇති, මෝටර් සයිකල් පමණක් ඇති, කාර් සහ මෝටර් සයිකල් පමණක් ඇති නිවාස හා වාහන වර්ග තුනම නොමැති නිවාස වේ. එනම් $20 + 8 + 34 + 2 = 64$.

(iv) වාහන වර්ග දෙකක් පමණක් ඇති නිවාස යනු කාර් හා මෝටර් සයිකල් පමණක් ද මෝටර් සයිකල් හා පාපැදි පමණක් ද කාර් හා පාපැදි පමණක් ද ඇති නිවාස වේ. එනම්, $15 + 8 + 11 = 34$.

(v) වාහන වර්ග දෙකක්වත් ඇති නිවාස යනු වාහන වර්ග දෙකක් හෝ තුනක් ඇති නිවාස වේ. එනම්, $15 + 8 + 11 + 10 = 44$.

(vi) එක් වාහන වර්ගයක් පමණක් ඇති නිවාස වන්නේ මෝටර් සයිකලයක් පමණක්, කාර් පමණක් හෝ පාපැදි පමණක් ඇති නිවාස වේ. එනම්, $20 + 34 + 12 = 66$.

**24.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පාසලක සිටින සිසුන් සමූහයකින් එක් එක් සිසුවා කැමැති ක්‍රීඩාව පිළිබඳව ලබාගත් තොරතුරු ඇසුරෙන් සකස් කෙරුණු වෙන් රූප සටහනක් පහත දැක්වේ.




$C$ = {ක්‍රිකට් ක්‍රීඩාවට කැමැති සිසුන්}
$F$ = {පාපන්දු ක්‍රීඩාවට කැමැති සිසුන්}
$B$ = {පැසිපන්දු ක්‍රීඩාවට කැමැති සිසුන්}

මෙම වෙන්රූප සටහන් ආකෘතිය භාවිතයෙන් පහත එක් එක් අංකනයෙන් දක්වා ඇති කුලකය නිරූපණය කෙරෙන ප්‍රදේශය අඳුරු කර දක්වා එය වාචිකව ද විස්තර කර ලියන්න.

(i) $B \cap C \cap F$ (ii) $(C \cap F) \cap B'$ (iii) $(B \cup C)' \cap F$ (iv) $(B \cup C \cup F)'$

**2.**




දී ඇති වෙන් රූප සටහන් ආකෘතිය භාවිතයෙන්,

**(a)** පහත එක් එක් අංකනයෙන් දක්වා ඇති උප කුලකය නිරූපණය කෙරෙන ප්‍රදේශය අඳුරු කර දක්වන්න.

(i) $A \cap B \cap C$ (ii) $B \cap C'$
(iii) $A \cap (B \cup C)'$ (iv) $(A \cup B \cup C)'$

**3.**




මෙම වෙන් රූප සටහන අනුව පහත සඳහන් ඒවා සොයන්න.

(i) $n\,(P \cap Q \cap R)$ (ii) $n\,(Q \cup R)'$
(iii) $n\,[(P \cap Q) \cap R']$ (iv) $n\,[(Q \cup R)' \cap P]$
(v) $n\,(P \cup Q \cup R)'$

වෙන්රූප සටහන තුළ ලකුණු කර ඇත්තේ එක් එක් පෙදෙසට අයත් අවයව ගණන බව සළකන්න.

## 24.2 කුලක ආශ්‍රිත ගැටලු තවදුරටත්

කුලක ආශ්‍රිත ව ගැටලු විසඳීම උදාහරණ කීපයකින් විමසමු.

**නිදසුන 1**

සිසුන් 120ක කණ්ඩායමකින් 41ක් කෘෂි විද්‍යාව ද, 47ක් සංගීතය ද, 42ක් සෞඛ්‍ය විද්‍යාව ද හදාරති. 14ක් කෘෂි විද්‍යාව හා සංගීතය ද, 19ක් සංගීතය හා සෞඛ්‍ය විද්‍යාව ද, 25ක් කෘෂි විද්‍යාව හා සෞඛ්‍ය විද්‍යාව ද, 8ක් විෂයන් තුනම ද හදාරති. මෙම තොරතුරු වෙන්

රූප සටහනක දක්වා පහත සඳහන් දෑ සොයන්න.

(i) කෘෂි විද්‍යාව පමණක් හදාරන සිසුන් ගණන
(ii) එක් විෂයක් පමණක් හදාරන සිසුන් ගණන
(iii) විෂයන් දෙකක්වත් හදාරන සිසුන් ගණන
(iv) මින් කිසි ම විෂයක් නොහදාරණ සිසුන් ගණන




දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් ඉතිරි ප්‍රදේශවල ඇති අවයව ගණන සොයමු.




(i) 10
(ii) $10 + 22 + 6 = 38$
(iii) $17 + 6 + 11 + 8 = 42$
(iv) 40

**නිදසුන 2**

එක්තරා දිනයක දී පැයක් ඇතුළත වෙළෙඳසැලකට පැමිණි පාරිභෝගිකයන් පිළිබඳ ව රැස්කර ගත් තොරතුරු අනුව 50 දෙනෙක් සහල් ද, 21දෙනෙක් පරිප්පු ද, 43 දෙනෙක් සීනි ද මිලදී ගෙන ඇත. තවද පරිප්පු මිල දී ගත් සියලු දෙනාම සහල් ද මිලදී ගෙන ඇත. එම තොරතුරු හා වෙනත් තොරතුරු වෙන් රූප සටහනේ දැක්වේ.




(i) සහල් සහ සීනි මිලදී ගත් අය 23කි. සීනි පමණක් මිලදී ගත් අය ගණන කොපමණ ද?
(ii) වර්ග තුනම මිලදී ගත් අය 12ක් වේ. සහල් සහ පරිප්පු යන වර්ග දෙක **පමණක්** මිලදී ගත් සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(iii) සහල් පමණක් මිලදී ගත් අය

(iv) එම පැය තුළ පැමිණි මුළු පිරිස 90ක් නම් සහල්, පරිප්පු හා සීනි හැර වෙනත් දේ ගැනීමට පැමිණි සංඛ්‍යාව කීය ද?

පිළිතුරු

දී ඇති තොරතුරු ඇසුරෙන් එක් එක් ප්‍රදේශයට අයත් අවයව ගණන සොයමු.

(i)




සීනි පමණක් මිල දී ගත් අය ගණන වන්නේ $43 - 23 = 20$

(ii)




සහල් හා පරිප්පු පමණක් මිල දී ගත් අය ගණන වන්නේ $21 - 12 = 9$

(iii)




සහල් පමණක් මිල දී ගත් අය ගණන වන්නේ $50 - 9 - 12 - 11 = 18$

(iv)




සහල්, පරිප්පු හා සීනි හැර වෙනත් දේ ගැනීමට පැමිණි අය ගණන $90 - 70 = 20$

**24.2 අභ්‍යාසය**

**1.** පාසල් ලිපි ද්‍රව්‍ය විකුණන කඩයකට පැමිණි 20 දෙනෙක් තමාට අවශ්‍ය ද්‍රව්‍ය මිලදී ගත් අයුරු මෙසේ වෙයි. පැන්සල් ගත් අය 8 දෙනෙක් ද, පෑන් ගත් අය 11 දෙනෙක් ද, පොත් ගත් අය 13 දෙනෙක් ද වන අතර පැන්සල් හා පොත් ගත් 6 දෙනාගෙන් 4 දෙනෙක් පෑන් නොගත්හ. පැන්සල් හා පෑන් යන දෙවර්ගය ම ගත් අය 3 දෙනෙකි. පෑන් පමණක් ගත් අයද 3 දෙනෙකි. වෙන් සටහනක් භාවිතයෙන් මේවා සොයන්න.

(i) ඉහත ද්‍රව්‍ය කිසිවක් නොගත් අය කොපමණ ද?
(ii) පෑන් නොගත් අය කොපමණ ද?
(iii) කඩයට පැමිණි මුළු සංඛ්‍යාවෙන් කවර ප්‍රතිශතයක් මෙම ද්‍රව්‍යවලින් අඩු වශයෙන් වර්ග දෙකක්වත් මිලදී ගත්තේ ද?

**2.** $A$, $B$ හා $C$ නැමැති පුවත්පත් තුන මිල දී ගැනීම පිළිබඳ ව එක් ගමක කරන ලද සමීක්ෂණයක දී පහත තොරතුරු ලැබුණි. 50% ක් $A$ පුවත්පත ද, 67% ක් $B$ පුවත්පත ද, 55% ක් $C$ පුවත්පත ද මිලදී ගනිති. 10% ක් $A$ හා $B$ පුවත්පත් පමණක් ගනී. 15% ක් $A$ පුවත්පත පමණක් ගනී. 5% ක් $A$ හා $C$ පුවත්පත් ගන්නා නමුත් $B$ පුවත්පත නොගනී. 17% ක් $A$ පුවත්පත නොගන්නා නමුත් $B$ හා $C$ පුවත්පත් ගනී. වෙන් රූප සටහනක් මගින් මේවා සොයන්න.
(i) පුවත්පත් වර්ග තුනම ගන්නා අයගේ ප්‍රතිශතය
(ii) $A$ පුවත්පත නොගන්නා එහෙත් $C$ පුවත්පත ගන්නා අයගේ ප්‍රතිශතය
(iii) පුවත්පත් දෙකක් පමණක් ගන්නා අයගේ ප්‍රතිශතය

**3.** සීගිරිය නැරඹීමට පැමිණි විදේශීය සංචාරක කණ්ඩායමක සිටිනා සංචාරකයනට කථා කළ හැකි භාෂා පිළිබඳ ව පත්‍රිකාවක සටහන් කරනු ලැබූ තොරතුරු ඇසුරෙන් පහත වෙන් රූප සටහන ඇඳ ඇත.




(i) ඉංග්‍රීසි භාෂාවෙන් කථා කළ හැකි සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(ii) ජර්මන් භාෂාව කථා කළ හැකි මුළු පිරිස 12 නම් ප්‍රංශ හා ජර්මන් පමණක් කථා කළ හැකි සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(iii) රූපයේ අඳුරු කර ඇති පෙදෙසින් නිරූපණය වන සංචාරකයන්ගේ භාෂා හැකියා පිළිබඳ වචනයෙන් විස්තර කරන්න. එම පෙදෙස කුලක අංකනයෙන් ලියා දක්වන්න.
(iv) ඉංග්‍රීසි භාෂාව කථා කළ හැකි සියලු දෙනා ඉංග්‍රීසි විස්තර විචාරකයා විසින් රැඳවා ගෙන ඉතිරි අය ජර්මන් සහ ප්‍රංශ භාෂා දෙකම කථා කළ හැකි විස්තර

විචාරකයෙකු වෙත භාර දෙන ලදී. එම විචාරකයා වෙත භාර දුන් මුළු පිරිස කොපමණ ද?

**4.** එක්තරා ක්‍රීඩා පාසලක ක්‍රීඩා පුහුණුව ලබන සෑම ශිෂ්‍යයෙක්ම, ක්‍රිකට්, පාපන්දු හා අත්පන්දු යන ක්‍රීඩා එකකට හෝ කීපයකට සහභාගී වේ. එම අය පිළිබඳ තොරතුරු වෙන් රූපයේ දැක්වේ.




(i) මෙම ක්‍රීඩා තුනම කරන සිසුන් සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(ii) ක්‍රිකට් ක්‍රීඩාවට පමණක් සහභාගී වන සිසුන් සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?
(iii) අඳුරු කළ පෙදෙසින් දැක්වෙන්නේ කුමන ක්‍රීඩා කරන අය දැයි සඳහන් කර එය කුලක අංකනයෙන් දක්වන්න.
(iv) අත්පන්දු ක්‍රීඩා කරන අය 25ක් නම් අඳුරු කළ පෙදෙසේ සිටින ක්‍රීඩකයන් සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?

**5.** ගුරු පුහුණු විද්‍යා පීඨයක් සඳහා එක් වර්ෂයක දී සිසුන් 400ක් බඳවා ගන්නා ලදී. එම පීඨයෙහි ඉගැන්වෙන ගණිතය, විද්‍යාව හා ශාරීරික අධ්‍යාපනය යන සෑම පාඨමාලාවක් ම සිංහල හා ඉංග්‍රීසි යන මාධ්‍ය දෙකෙන් ම පැවැත්වේ.

(*a*) දී ඇති වෙන් රූපයේ පහත දැක්වෙන තොරතුරු අදාළ ස්ථානවල සටහන් කරමින් වෙන් රූපය සම්පූර්ණ කරන්න.




(i) විද්‍යා පාඨමාලාව හදාරණ 140ක් සිටින අතර ඉන් 100ක් සිංහල මාධ්‍ය පාඨමාලාව හදාරති.
(ii) 40ක් ඉංග්‍රීසි මාධ්‍ය ගණිතය පාඨමාලාව හදාරති.
(iii) 110ක් ඉංග්‍රීසි මාධ්‍යයේ පාඨමාලා හදාරති.
(iv) ගණිතය පාඨමාලාව හදාරණ මුළු සංඛ්‍යාව 175කි.

(b)

(i) සිංහල මාධ්‍ය විද්‍යා පාඨමාලාව හදාරණ සිසුන් සංඛ්‍යාව කීය ද?

(ii) ඉංග්‍රීසි මාධ්‍ය විද්‍යා පාඨමාලාව හදාරණ සිසුන් සංඛ්‍යාව කීය ද?

(iii) සිංහල මාධ්‍ය ගණිතය පාඨමාලාව හදාරණ සිසුන් සංඛ්‍යාව කීය ද?

(iv) අහඹු ලෙස තෝරාගත් සිසුවකු සිංහල මාධ්‍ය විද්‍යා පාඨමාලාව හදාරණ සිසුවකු වීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

**6.** එක් දිනක පලතුරු වෙළෙඳසැලකට පලතුරු මිල දී ගැනීමට පැමිණි පිරිසක් මිල දී ගත් පලතුරු වර්ග පිළිබඳ තොරතුරු පහත වෙන් රූප සටහනේ දැක්වේ. එදින අන්නාසි හෝ ගස්ලබු හෝ මිල දී ගත් සියලු දෙනාම කෙසෙල් මිල දී ගන්නා ලදී.




(i) අන්නාසි මිල දී ගත් පිරිස කොපමණ ද?

(ii) ගස්ලබු මිල දී ගත් අය 12 දෙනෙක් නම් ගස්ලබු පමණක් මිල දී ගත් අය කොපමණ ද?

(iii) කෙසෙල් මිල දී ගත් අය 40 දෙනෙක් නම් කෙසෙල් පමණක් මිල දී ගත් අය කොපමණ ද?

(iv) ඉහත ද්‍රව්‍ය කිසිවක් මිල දී නොගත් අය 10 දෙනෙක් නම් එදින පලතුරු මිල දී ගැනීමට පැමිණි පිරිස කොපමණ ද?

(v) පැමිණි මුළු පිරිසෙන් කී දෙනෙක් පලතුරු වර්ග දෙකක් පමණක් මිලදී ගත්තේ ද?

(vi) පැමිණි පිරිසෙන් අහඹු ලෙස එක් අයෙකු තෝරා ගතහොත් ඔහු වර්ග තුනම මිලදී ගත් අයෙකු වීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

# 25 සම්භාවිතාව

**මෙම පාඩම ඉගෙනීමෙන් ඔබට,**

- සසම්භාවී පරීක්ෂණයක් පියවර දෙකකින් යුක්ත වන විට ලැබෙන සිද්ධි ආශ්‍රිත ගැටලු විසඳීම සඳහා
  - (i) කොටු දැල
  - (ii) රුක් සටහන

යොදා ගැනීමට හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

10 ශ්‍රේණියේ දී ඔබ උගත් කරුණු සිහිපත් කර ගැනීම සඳහා පහත දැක්වෙන අභ්‍යාසයේ යෙදෙන්න.

**පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාසය**

**1.** සමසේ භව්‍ය ප්‍රතිඵල ඇතුළත් $S$ නියැදි අවකාශයක් තුළ වූ සිද්ධියක් $A$ වේ. $n(A) = 23$, $n(S) = 50$ නම්,
(i) $P(A)$
(ii) $P(A')$
සොයන්න.

**2.** සසම්භාවී පරීක්ෂණයක $S$ නියැදි අවකාශය $\{1, 2, 3, 4, 5, 6, 7, 8\}$ වේ. මෙහි ප්‍රතිඵල සමසේ භව්‍ය වේ යැයි උපකල්පනය කර පහත දැක්වෙන ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.
(i) $A$ යනු $S$ තුළ වූ සරල සිද්ධියකි. $A$ ලෙස ගත හැකි සිද්ධි සියල්ල ම ලියා දක්වන්න.
(ii) එම එක් එක් සිද්ධිය සඳහා $P(A)$ සොයන්න.
(iii) $B$ යනු $S$ තුළ වූ අවයව 4ක් ඇතුළත් සංයුක්ත සිද්ධියකි. $B$ ලෙස ගත හැකි එක් සිද්ධියක් ලියා දක්වන්න.
(iv) $P(B)$ හා $P(B')$ සොයන්න.
(v) $X$ යනු මෙම නියැදි අවකාශය තුළ වූ $P(X) = 0.5$ වන සිද්ධියකි. $X$ ලෙස ගත හැකි සිද්ධි දෙකක් ලියා දක්වන්න.

**3.** දී ඇති වෙන් සටහනෙන් දැක්වෙන්නේ සසම්භාවී පරීක්ෂණයක $S$ නියැදි අවකාශයක් තුළ වූ $A$ හා $B$ සිද්ධි දෙකෙහි එක් එක් පෙදෙසට අයත් අවයව ගණනයි.
(a) පහත දැක්වෙන දෑ සොයන්න.




(i) $n(S)$ (ii) $P(A)$ (iii) $P(B)$
(iv) $P(A \cap B)$ (v) $P(A \cup B)$ (vi) $P(A \cap B')$
(vii) $P(A' \cap B)$ (viii) $P(A \cup B)'$

**4.** 1 සිට 3 දක්වා අංක යෙදූ සමාන ප්‍රමාණයේ කාඩ්පත් තුනක් අතුරින් එකක් අහඹු ලෙස තෝරා ගෙන එහි අංකය ඔත්තේ ද නැතිනම් ඉරට්ට ද යන්න පිරික්සා එය ආපසු මල්ලට දමනු ලැබේ. ඉන්පසු තවත් කාඩ්පතක් අහඹු ලෙස ගෙන එහි අංකය ඔත්තේ ද ඉරට්ට ද යන්න පිරික්සනු ලැබේ.

(i) නියැදි අවකාශය $S$ නම් එය කුලකයක් ලෙස ලියා $n(S)$ ලියා දක්වන්න.

(ii) $A$ යනු වාර දෙකේ දී ම ඉරට්ට සංඛ්‍යාවක් ලැබීමේ සිද්ධිය නම්, $A$ කුලකයක් ලෙස ලියා $n(A)$ ලියා දක්වන්න.

(iii) එමගින් $P(A)$ සොයන්න.

(iv) $S$ නියැදි අවකාශය කොටු දැලක නිරූපණය කරන්න.

(v) $B$ යනු එක් වාරයක දී පමණක් ඉරට්ට සංඛ්‍යාවක් ලැබීමේ සිද්ධිය නම් අයත් ලක්ෂ කොටු කර දක්වා $P(B)$ සොයන්න.

(vi) $S$ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වා එමගින්, අඩු තරමින් එක් වාරයක දී වත් ඉරට්ට සංඛ්‍යාවක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

## 25.1 ස්වායත්ත සිද්ධි හා පරායත්ත සිද්ධි

**(i) ස්වායත්ත සිද්ධි**

එක් සිද්ධියක සිදුවීම හෝ නොවීම තවත් සිද්ධියක සිදුවීම හෝ නොවීම කෙරෙහි බලනොපායි නම්, එම සිද්ධි දෙක ස්වායත්ත සිද්ධි දෙකක් ලෙස හැඳින්වෙන බව අපි 10 ශ්‍රේණියේ දී ඉගෙන ගතිමු. $A$ හා $B$ ස්වායත්ත සිද්ධි දෙකක් නම් $P(A \cap B) = P(A)\,P(B)$ වන බව ද අපි දනිමු. එවැනි සිද්ධි දෙකක් සඳහා නිදසුනක් පහත දැක්වේ.

කාසි දෙකක් එකවර උඩ දමා වැටෙන පැත්ත පරීක්ෂා කිරීමේ සසම්භාවී පරීක්ෂණය සලකමු. එක් කාසියක වැටෙන පැත්ත අනෙක් කාසියේ වැටෙන පැත්ත කෙරෙහි බලපෑමක් ඇති නොකරන බව අපට පැහැදිලි ය. එබැවින් එක් කාසියක යම් පැත්තක් ලැබීම අනෙක් කාසියේ යම් පැත්තක් ලැබීමෙන් ස්වායත්ත වේ.

**පරායත්ත සිද්ධි**

එක් සිද්ධියක සිදුවීම් හෝ නොවීම තවත් සිද්ධියක සිදුවීම හෝ නොවීම කෙරෙහි බලපෑමක් ඇති කරයි නම් එම සිද්ධි දෙක පරායත්ත වේ. එනම් එක් සිද්ධියක් සිදුවීම හෝ නොවීම මත අනෙක් සිද්ධිය සිදුවීමේ හෝ නොවීමේ සම්භාවිතාවයේ වෙනසක් ඇති වෙයි.

පහත දැක්වෙන නිදසුන් අධ්‍යයනයෙන් පරායත්ත සිද්ධි පිළිබඳ ඔබගේ අවබෝධය පුළුල් කර ගන්න.

**a**. ක්‍රිකට් කණ්ඩායමක දක්ෂත ම පන්දු යවන්නා තරගයකට ඉදිරිපත් වීම හෝ නොවීම මත එම කණ්ඩායම ජයග්‍රහණය කිරීමේ සම්භාවිතාවේ වෙනසක් ඇති කරයි. එබැවින් දක්ෂත ම පන්දු යවන්නා තරගයට ඉදිරිපත් වීම සහ තරගය ජයග්‍රහණය කිරීම යන සිද්ධි දෙක පරායත්ත වේ.

**b.** ගැහැණු හා පිරිමි සතුන් සිටින ගව ගාලකින් අහඹු ලෙස එක් ගවයෙක් තෝරා ගතහොත් එම සතා ගැහැණු වුවහොත් කිරි ලබා ගත හැකි විය හැකි අතර ගැහැණු නොවුවහොත් ස්ථිර වශයෙන් ම කිරි ලබා ගත නොහැකි වේ. එබැවින් තෝරා ගත් ගවයා ගැහැණු වීම සහ ගවයකුගෙන් කිරි ලබාගත හැකි වීම යන සිද්ධි දෙක පරායත්ත වේ.

**c.** මල්ලක එකම තරමේ සුදු බෝල 7ක් සහ කලු බෝල 3ක් ඇත. මින් අහඹු ලෙස බෝලයක් තෝරා එහි වර්ණය සටහන් කර ගෙන එය ආපසු නොදමා දෙවැන්නක් ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කිරීමේ සසම්භාවී පරීක්ෂණය සලකමු. පළමු බෝලය ආපසු මල්ලට නොදමා දෙවැන්න ගන්නා නිසා දෙවන බෝලය ගන්නා විට මල්ලේ ඉතිරි ව ඇත්තේ මුළු බෝල 10 අතුරින් 9කි. ඒ ඒ වර්ණයෙන් ඉතිරි වන බෝල ගණන, පළමු ව ගත් බෝලයේ වර්ණය මත රඳා පවතී.

පළමු බෝලය සුදු වූයේ නම් දෙවන බෝලය සුදු වීමේ සම්භාවිතාව $= \frac{6}{9} = \frac{2}{3}$

පළමු බෝලය සුදු නොවුනා නම් දෙවන බෝලය සුදු වීමේ සම්භාවිතාව $= \frac{7}{9}$

මෙම සම්භාවිතා දෙක අසමාන නිසා පළමු බෝලය සුදු වීම සහ දෙවන බෝලය සුදුවීම යන සිද්ධි දෙක පරායත්ත වන බව නිගමනය කළ හැකි ය.

## 25.2 කොටු දැල භාවිතයෙන් ගැටලු විසඳීම

පියවර දෙකකින් සමන්විත සසම්භාවී පරීක්ෂණයක එක් පියවරක සිදුවීමක් අනෙක් පියවරෙහි සිදුවීමකින් ස්වායත්ත වන්නට හෝ පරායත්ත වන්නට පුළුවන. එසේ ස්වායත්ත වන අවස්ථාවේ දී ගැටලු විසඳීම 10 ශ්‍රේණියේ දී සාකච්ඡා කළෙමු. එය පුනරීක්ෂණය කර ගැනුමට පහත නිදසුන අධ්‍යයනය කරන්න.

**නිදසුන 1**

මල්ලක එකම තරමේ නිල් පාට බෝල 3ක් ද, රතු පාට බෝල 2ක් ද ඇත. අහඹු ලෙස මින් එක් බෝලයක් ඉවතට ගෙන එහි වර්ණය සටහන් කොට ගෙන ආපසු මල්ලට දමා දෙවැන්නක් ද ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කෙරේ.

(i) මෙම සසම්භාවී පරීක්ෂණයේ නියැදි අවකාශය කොටු දැලක නිරූපණය කරන්න.
(ii) කොටු දැල ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන එක් එක් සිද්ධියේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(a) පළමු බෝලය රතු පාට වීම
(b) දෙවන බෝලය රතු පාට වීම
(c) බෝල දෙකම රතු පාට වීම
(d) බෝල දෙක එකම වර්ණයෙන් යුක්ත වීම
(e) අඩු වශයෙන් එක් බෝලයක්වත් රතු පාට වීම

(i) සම්භාවිතා ගැටලු විසඳීමට කොටු දැල යොදා ගන්නා විට, විය හැකි සියලු ප්‍රතිඵල කුලකය හෙවත් නියැදි අවකාශය සමසේ භව්‍ය ප්‍රතිඵලවලින් යුක්ත විය යුතු බව මීට පෙර අප ඉගෙන ඇත. බෝල තරමින් සමාන නිසා ඕනෑම බෝලයක් ලැබීමට ඇති සම්භාවිතාව එකම වේ. එබැවින් නියැදි අවකාශය කොටු දැලක දක්වා අවශ්‍ය සම්භාවිතා සෙවිය හැකි ය. නිල් බෝල තුන $B_1, B_2, B_3$ ලෙස ද රතු බෝල දෙක $R_1$, $R_2$ ලෙස ද දක්වමු.




පළමු ගැනීමේ දී විය හැකි ප්‍රතිඵල තිරස් අක්ෂය ඔස්සේ ද දෙවන ගැනීමේ දී විය හැකි ප්‍රතිඵල සිරස් අක්ෂය ඔස්සේ ද ගෙන ලකුණු කරනු ලබන ලක්ෂ්‍යවලින් නියැදි අවකාශය සමන්විත වේ.

පළමු ව ගත් බෝලය ආපසු දමා දෙවැන්න ගෙන පරීක්ෂා කරන බැවින් පළමු සිදුවීම හා දෙවන සිදුවීම එකිනෙකින් ස්වායත්ත වේ.

කොටු දැල ඇසුරෙන් යම් සිද්ධියක සම්භාවිතාව සෙවීමේ දී ඇති සිද්ධියට අදාළ ලක්ෂ්‍ය ගණන, නියැදි අවකාශයේ ඇති මුළු ලක්ෂ්‍ය ගණනින් බෙදනු ලබයි.

(ii) පළමු බෝලය රතු පාට වීමේ සිද්ධියට අදාළ ලක්ෂ්‍ය දැලිසෙහි කොටු කර $A$ ලෙස දක්වා ඇත. එහි ලක්ෂ්‍ය 10ක් ඇත. නියැදි අවකාශය තුළ ලක්ෂ්‍ය 25ක් ඇත.

$$\therefore \text{ පළමු බෝලය රතු පාට වීමේ සම්භාවිතාව} = \frac{A \text{ කොටුව තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}{\text{නියැදි අවකාශය තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}$$

$$= \frac{10}{25} = \frac{2}{5}$$

(b) දෙවන බෝලය රතු පාට වීමට අදාළ ලක්ෂ්‍ය කොටු කර $B$ ලෙස දක්වා ඇත.

ඒ අනුව,

$$\text{දෙවන බෝලය රතු පාට වීමේ සම්භාවිතාව} = \frac{B \text{ කොටුව තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}{\text{නියැදි අවකාශය තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}$$

$$= \frac{10}{25} = \frac{2}{5}$$

(c) බෝල දෙකම රතු පාට වීමේ සිද්ධිය අදාළ ලක්ෂ්‍ය වන්නේ $A$ හා $B$ යන කොටු දෙකට පොදු ලක්ෂ්‍යය යි. එහි ලක්ෂ්‍ය 4ක් ඇත.

$\therefore$ බෝල දෙකම රතු පාට වීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{\text{කොටු දෙකටම පොදු ලක්ෂ්‍ය ගණන}}{\text{නියැදි අවකාශය තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}$

$= \dfrac{4}{25}$

(d) බෝල දෙක ම එකම වර්ණයෙන් යුක්ත වීමට දෙකම නිල් හෝ දෙකම රතු පාට විය යුතු ය. ඊට අදාළ ලක්ෂ $C$ පෙදෙසේ දක්වා ඇත. එහි ඇති ලක්ෂ ගණන 13කි.

$\therefore$ බෝල දෙකම එකම වර්ණයෙන් යුක්ත වීමේ සම්භාවිතාව $\Big\}$ $= \dfrac{C \text{ පෙදෙස තුළ ලක්ෂ්‍ය ගණන}}{\text{නියැදි අවකාශය තුළ ඇති ලක්ෂ්‍ය ගණන}}$

$= \dfrac{13}{25}$

(e) අඩු වශයෙන් එක් බෝලයක්වත් රතු පාට වීම යනු නම් එකක් හෝ දෙකම රතු පාට වීමයි. ඊට අදාළ වන්නේ $A$ හා $B$ යන කොටු දෙක තුළ ඇති සියලුම ලක්ෂ්‍යයි. එහි ලක්ෂ 16ක් ඇති නිසා,

අඩු වශයෙන් එක් බෝලයක්වත් රතු පාට වීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{16}{25}$

දැන්, පරායත්ත සිද්ධි අඩංගු පියවර දෙකකින් සමන්විත සසම්භාවී පරීක්ෂණයක් හා ඊට අදාළ සම්භාවිතා ගණනය කරන අයුරු නිදසුනක් ඇසුරෙන් සලකා බලමු.

**නිදසුන 2**

සිතිජගේ පැන්සල් පෙට්ටියේ රතු පැන්සල් 2ක් ද, නිල් පැන්සල් 3ක් ඇත. මින් අහඹු ලෙස එක් පැන්සලක් ගෙන තම මිතුරියක වන තමිලිනීට දෙයි. ඉන්පසු සිතිජ තමාට ද පැන්සලක් අහඹු ලෙස ගනී.

(i) නියැදි අවකාශය අවයව ඇසුරෙන් ලියා දක්වා කොටු දැලක එය දක්වන්න.
(ii) කොටු දැල ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන එක් එක් සිද්ධියේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(a) තමිලිනීට රතු පැන්සලක් දීම
(b) සිතිජට රතු පැන්සලක් ලැබීම
(c) දෙදෙනාට ම එකම වර්ණයෙන් ලැබීම
(d) තමිලිනීට පමණක් රතු පැන්සලක් ලැබීම

(i) රතු පැන්සල් දෙක $R_1$ හා $R_2$ ලෙස ද නිල් පැන්සල් තුන $B_1, B_2$ හා $B_3$ ලෙස ද ගනිමු. තමිලිනීට දුන් පැන්සල $R_1, R_2, B_1, B_2$ හා $B_3$ අතරින් එකක් ද, සිතිජට ගත් පැන්සල ද ඒ අතුරින් එකක් විය යුතු ය. එහෙත් තමිලිනීට දෙන පැන්සල සිතිජට ලැබිය නොහැකි නිසා

$(R_1, R_1)$, $(R_2, R_2)$, $(B_1, B_1)$, $(B_2, B_2)$ හා $(B_3, B_3)$ ලක්ෂ්‍යවලට අදාළ සිදුවීම් විය නොහැකි ය. එබැවින් එම ලක්ෂ්‍ය 5 හැර ඉතිරි ලක්ෂ්‍ය 20 පමණක් නියැදි අවකාශයට අයත් වේ. ඒ අනුව, අදාළ නියැදි අවකාශය ද

$\{ (R_1, R_2), (R_1, B_1), (R_1, B_2), (R_1, B_3), (R_2, R_1), (R_2, B_1)... \}$ ලෙස දැක්විය හැකි ය. එය කොටු දැලක පහත රූපයේ පරිදි දැක්විය හැකිය.




(a) තමිලිනීට රතු පැන්සලක් දීමට අදාළ ලක්ෂ්‍ය 8ක් $A$ කොටුව තුළ ඇත.

$\therefore$ තමිලිනීට රතු පැන්සලක් දීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{8}{20} = \dfrac{2}{5}$

(b) සිතිජට රතු පැන්සලක් ලැබීමට අදාළ ලක්ෂ්‍ය 8 $B$ කොටුවේ ඇත.

$\therefore$ සිතිජට රතු පැන්සලක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{8}{20} = \dfrac{2}{5}$

(c) දෙදෙනාටම එකම වර්ණයෙන් යුත් පැන්සලක් ලැබීමට අදාළ ලක්ෂ්‍ය $C$ පෙදෙසේ ඇත. එකම වර්ණය ලැබීම යනු දෙදෙනාටම රතු හෝ දෙදෙනාටම නිල් ලැබීමය. එහි දී ඇත්තේ ලක්ෂ්‍ය 8කි.

$\therefore$ දෙදෙනාටම එකම වර්ණයෙන් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{8}{20} = \dfrac{2}{5}$

(d) තමිලිනීට පමණක් රතු පැන්සලක් ලැබීමට නම් තමිලිනීට රතු හා සිතිජට නිල් ලැබිය යුතු ය. එවැනි ලක්ෂ්‍ය 6ක් ඇත.

$\therefore$ තමිලිනීට පමණක් රතු පැන්සලක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{6}{20} = \dfrac{3}{10}$

**25.1 අභ්‍යාසය**

**1.** පෙට්ටියක එකම තරමේ සුදු බෝල 2ක් හා රතු බෝල 4 ක් ඇත. මින් අහඹු ලෙස එක් බෝලයක් ඉවතට ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කෙරේ.

(a) විය හැකි සමසේ භව්‍ය ප්‍රතිඵල ඇතුළත් $S$ නියැදි අවකාශය ලියා දක්වන්න.

(b) පළමුව ගත් බෝලය ආපසු මල්ලට දමා තවත් බෝලයක් අහඹු ලෙස ඉවතට ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කරයි නම්, සමසේ භව්‍ය සරල සිද්ධි ඇතුළත් නියැදි අවකාශය කොටු දැලක දක්වන්න.

(c) පළමුව ගත් බෝලය ආපසු මල්ලට නොදමා දෙවැන්නක් අහඹු ලෙස ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කරන්නේ නම් නියැදි අවකාශය කොටු දැලක දක්වන්න.

(d) වාර දෙකේ දී ගත් බෝල දෙක එකම වර්ණයෙන් යුක්ත වීමේ සම්භාවිතාව ඉහත (b) හා (c) අවස්ථා දෙක සඳහා වෙන වෙන ම සොයන්න.

**2.** මල්ලක එකම තරමේ ඉදුණු අඹ ගෙඩි 4 ක් සහ අමු අඹ ගෙඩි 1 ක් ඇත. අහඹු ලෙස මින් එක් ගෙඩියක් ගත් සමන් එය තම මිතුරකු වූ රාජේන්ද්‍රන්ට දෙන ලදි. ඉන්පසු සමන්ට ද ගෙඩියක් අහඹු ලෙස ගන්නා ලදී. මේ සඳහා සමන් විසින් පිළියෙල කරන ලද සමසේ භව්‍ය ප්‍රතිඵල ඇතුළත් නියැදි අවකාශයය පහත දැක්වේ.




(a) මෙම කොටු දැලේ දෝෂයක් ඇත. එය නිවැරදි කොට නැවත සකස් කරන්න.

(b) නිවැරදි කොටු දැල ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සම්භාවිතා සොයන්න.

(i) දෙදෙනාටම ඉදුණු ගෙඩි ලැබීම.
(ii) රාජේන්ද්‍රන්ට පමණක් ඉදුණු ගෙඩියක් ලැබීම.
(iii) එක් අයෙකුට පමණක් ඉදුණු ගෙඩියක් ලැබීම.

(c) මෙහි දී අඩු වශයෙන් එක් අයෙකුටවත් ඉදුණු එකක් ලැබීම ස්ථිරවම සිදුවන බව රාජේන්ද්‍රන් ප්‍රකාශ කරයි. මෙහි සත්‍ය අසත්‍යතාව හේතු සහිතව පහදන්න.

**3.** චාරිකාවක් යාමට සූදානම් වූ සරත් තම ඇඳුම් පෙට්ටියේ වූ සුදු කමිස 4 ක් ද, කළු කමිස 3 ක් ද අතුරින් කමිස දෙකක් (එකකට පසු එකක් වශයෙන්) අහඹු ලෙස තෝරා ගන්නා ලදී.

(a) සුදු කමිස හතර $W_1, W_2, W_3, W_4$ ලෙස ද කළු කමිස තුන $B_1, B_2, B_3$ ලෙස ද ගෙන නියැදි අවකාශය කොටු දැලක නිරූපණය කරන්න.

(b) කොටු දැල ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන එක් එක් සිද්ධියේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(i) කමිස දෙකම සුදු වීම
(ii) එක් කමිසයක් පමණක් සුදු වීම
(iii) අඩු තරමින් එකක්වත් සුදු වීම

**4.** බඳුනක එකම තරමේ හා හැඩයෙන් යුත් කිරි රස ටොෆි 3 ක් ද, දොඩම් රස ටොෆි 2 ක් ද. සියඹලා රස ටොෆි 1 ක් ද ඇත. සඳරු මින් එක් ටොෆියක් අහඹු ලෙස ගෙන රස කර බැලුවාය. අනතුරුව තම යෙළෙියක වන ජෙසීට ද අහඹු ලෙස ගත් එකක් ප්‍රදානය කළා ය.

(a) ටොෆි රස සැලකිල්ලට ගෙන සමසේ භව්‍ය ප්‍රතිඵල ඇතුළත් නියැදි අවකාශය කොටු දැලක නිරූපණය කරන්න.

(b) කොටු දැල ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන එක් එක් සිද්ධියේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(i) දෙදෙනාටම එකම රසැති ටොෆි දෙකක් ලැබීම.
(ii) එක් අයෙකුට පමණකත් කිරි රසැති ටොෆියක් ලැබීම.
(iii) ජෙසීට සියඹලා රස ටොෆියක් ලැබීම.

## 25.2 රුක් සටහනක් භාවිතයෙන් ගැටලු විසඳීම

සසම්භාවී පරීක්ෂණයක් පියවර කිහිපයකින් යුක්ත වන විට එම පරීක්ෂණයට අදාළ සිද්ධිවල සම්භාවිතා සෙවීමට රුක් සටහනක් භාවිතා කළ හැකි ය. අප මෙම පාඩමේ දී පියවර දෙකක් ඇති සසම්භාවී පරීක්ෂණ පමණක් සලකා බලමු. පහත නිදසුන් ඇසුරෙන් ඒ පිළිබඳ ව අධ්‍යයනය කරන්න.

සිද්ධි දෙක ස්වායත්ත වන අවස්ථාව ඔබ මීට පෙර 10 වසරේ දී උගෙන ඇත. එය පුනරීක්ෂණය සඳහා නිදසුනක් පහත දැක්වේ.

**නිදසුන 1**

මල්ලක එකම තරමේ සුදු පාට බෝල දෙකක් ද කලු පාට බෝලයක් ද ඇත. මින් අහඹු ලෙස එක් බෝලයක් ඉවතට ගෙන එහි වර්ණය පරීක්ෂා කෙරෙයි. ඉන්පසු එය ආපසු මල්ලට දමා නැවත බෝලයක් ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කෙරෙයි.

(i) මෙම සසම්භාවී පරීක්ෂණයේ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.

(ii) රුක් සටහන ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සිද්ධිවල සම්භාවිතා සොයන්න.

(a) පළමු ව සුදු බෝලයක් ද දෙවනුවට ද සුදු බෝලයක් ලැබීම

(b) පළමු ව සුදු බෝලයක් ලැබීම

(c) සුදු බෝල එකක් පමණක් ලැබීම

(d) අඩු තරමින් එක් සුදු බෝලයක්වත් ලැබීම

(i) සුදු බෝලයක් ලැබීමේ සිද්ධිය $W$ මගින් ද, කළු බෝලයක් ලැබීමේ සිද්ධිය $B$ මගින් ද දක්වමු. ප්‍රතිඵල සමසේ භව්‍ය නිසා, පළමු ව ගත් බෝලය සුදු වීමේ සම්භාවිතාව $\frac{2}{3}$ ද එය කලු වීමේ සම්භාවිතාව $\frac{1}{3}$ ද වේ. පළමු ගැනීමට අදාළ රුක් සටහන් කොටසේ ශාඛා මත අදාළ සම්භාවිතා සටහන් කරමු.

**<u>පළමු ගැනීම</u>**




මෙම ශාඛා දෙක මත ඇති සම්භාවිතාවල ඓක්‍යය $= \frac{2}{3} + \frac{1}{3}$

$= 1$ බව නිරීක්ෂණය කරන්න.

---

සටහන: රුක් සටහනක එක් තැනකින් විහිදෙන ශාඛා මත ඇති සම්භාවිතාවල එකතුව 1 විය යුතු ය.

---

දැන් සසම්භාවී පරීක්ෂණයේ දෙවන පියවර දක්වා ඉහත රුක් සටහන දීර්ඝ කරමු.




පළමු ගත් බෝලය ආපසු මල්ලට දමා දෙවන බෝලය ගන්නා බැවින් දෙවන බෝලය ගන්නා විට ද මල්ලේ ඇති බෝල ගණන් වෙනස් නොවේ. එබැවින් දෙවනුව ගත් බෝලයක් සුදු වීමට හෝ කලු වීමට අදාළ සම්භාවිතා පළමු අවස්ථාවේ අගයන් ම ගනී. එම අගයන් අදාළ ශාඛා මත දක්වා ඇත.

මේ අවස්ථාවේ දී එක් තැනකින් විහිදෙන ශාඛා මත ඇති සම්භාවිතාවන්ගේ ඓක්‍යය ද 1 වන බව නිරීක්ෂණය කරන්න.

(ii) අවස්ථා දෙකම සැලකිල්ලට ගත් විට විය හැකි සිදුවීම් හතරක් ඇත. ඒවා පහත වගුවේ අදාළ සම්භාවිතා ද සමග දැක්වේ.

| සිදුවීම | සම්භාවිතාව | |
|---|---|---|
| $(W, W)$ | $\frac{2}{3} \times \frac{2}{3}$ | $\frac{4}{9}$ |
| $(W, B)$ | $\frac{2}{3} \times \frac{1}{3}$ | $\frac{2}{9}$ |
| $(B, W)$ | $\frac{1}{3} \times \frac{2}{3}$ | $\frac{2}{9}$ |
| $(B, B)$ | $\frac{1}{3} \times \frac{1}{3}$ | $\frac{1}{9}$ |

නිදසුනක් ලෙස මෙහි $(W, W)$ මගින් පළමු බෝලය සුදු වී දෙවැන්න ද සුදු වීමේ සිද්ධිය දක්වයි. එම සිද්ධියේ සම්භාවිතාව $\frac{2}{3} \times \frac{2}{3} = \frac{4}{9}$ වේ. මෙසේ ගුණ කිරීමට හේතුව එම සිද්ධි දෙක ස්වායත්ත වීමයි. මෙලෙස ගෙන ඇති $(W, W)$, $(W, B)$, $(B, W)$ හා $(B, B)$ සිද්ධි හතර අන්‍යොන්‍ය වශයෙන් බහිෂ්කාර වේ. ඊට හේතුව වන්නේ මෙම සිද්ධි අතරින් ඕනෑම දෙකක් ගතහොත් එම සිද්ධි දෙක එකවර සිදු විය නොහැකි වීම යි. අදාළ සිද්ධීන්ගේ සම්භාවිතා පහත දැක්වෙන පරිදි ගණනය කළ හැකි ය.

(a) පළමු ව සුදු බෝලයක් ද දෙවනුව ද සුදු බෝලයක් ද ලැබීමේ සම්භාවිතාව

$$= P(W, W)$$

$$= \frac{4}{9} \text{ (වගුව ඇසුරෙන්)}$$

(b) පළමුව සුදු බෝලයක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= P(W, W) + P(W, B)$

$$= \frac{4}{9} + \frac{2}{9} = \frac{6}{9} = \frac{2}{3}$$

(c) සුදු බෝල 1ක් පමණක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= P(W, B) + P(B, W)$

$$= \frac{2}{9} + \frac{2}{9} = \frac{4}{9}$$

(d) අඩු තරමින් එක් සුදු බෝලයක්වත් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= P(W, W) + P(W, B) + P(B, W)$

$$= \frac{4}{9} + \frac{2}{9} + \frac{2}{2} = \frac{8}{9}$$

සටහන: (d) කොටසේ පිළිතුර $1 - P(B, B)$ ලෙස ද ලබා ගත හැකි ය.

සිද්ධි දෙක පරායත්ත වන අවස්ථාවට නිදසුනක් පහත දක්වමු.

**නිදසුන 2**

මල්ලක එකම තරමේ රතු බෝල 3ක් හා නිල් බෝල 2ක් ඇත. මින් අහඹු ලෙස බෝලයක් ඉවතට ගෙන එහි වර්ණය පරීක්ෂා කර එය ආපසු මල්ලට නොදමා දෙවැන්නක් ගෙන වර්ණය පරීක්ෂා කරයි.

(i) අදාළ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.

(ii) රුක් සටහන ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සිද්ධිවල සම්භාවිතා සොයන්න.

(a) අවස්ථා දෙකේ දී ම රතු බෝලයක් ලැබීම

(b) එක් අවස්ථාවක දී පමණක් රතු බෝලයක් ලැබීම

(c) අඩු තරමින් එක් අවස්ථාවක දී වත් රතු බෝලයක් ලැබීම

(i) රුක් සටහනේ මුල් කොටස පහත දැක්වේ.




මෙහි $R$ මගින් රතු බෝලයක් ලැබීම ද $B$ මගින් නිල් බෝලයක් ලැබීම ද දැක්වේ. මල්ලේ රතු බෝල 3ක් ද නිල් බෝල 2ක් ද ඇති නිසා,

$P(R) = \frac{3}{5}, P(B) = \frac{2}{5}$ වේ.

දැන් රුක් සටහනේ මුල් කොටස දීර්ඝ කිරීමෙන් දෙවන ගැනීමට අදාළ සිදුවීම් දක්වමු.




ඉහත රුක් සටහනේ දෙවන පියවරට අදාළ සම්භාවිතා සෙවූ අයුරු මෙසේ විස්තර කළ හැකි ය.

මෙම කොටසේ ශාඛා මත දක්වන සම්භාවිතා මුල් කොටසේ අගයන්ගෙන් වෙනස් වේ. එසේ වන්නේ පළමු සිදුවීම සලකා දෙවන සිදුවීමට අදාළ සම්භාවිතා සෙවිය යුතු නිසා ය. පළමු බෝලය රතු වූවා නම්, මල්ලේ ඉතිරි වන්නේ රතු බෝල 2ක් හා නිල් බෝල 2කි.

$\therefore$ දෙවැන්න රතු වීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{2}{4}$

දෙවැන්න නිල් වීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{2}{4}$

පළමු බෝලය නිල් වූවා නම්, මල්ලේ ඉතිරි වන්නේ රතු බෝල 3ක් හා නිල් බෝල 1කි.

$\therefore$ දෙවැන්න රතුවීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{3}{4}$

දෙවැන්න නිල්වීමේ සම්භාවිතාව $= \dfrac{1}{4}$




මෙම සම්භාවිතාවන් රුක් සටහනේ අදාළ ශාඛා මත සටහන් කර සිදුවීම් වගුව සම්පූර්ණ කරමු. එම සිද්ධීන් හතරේ සම්භාවිතාවන්ගේ එකතුව 1 වන බව තහවුරු කර ගන්න.

| සිදුවීම | සම්භාවිතාව | |
|---|---|---|
| $(R, R)$ | $\frac{3}{5} \times \frac{2}{4}$ | $\frac{6}{20}$ |
| $(R, B)$ | $\frac{3}{5} \times \frac{2}{4}$ | $\frac{6}{20}$ |
| $(B, R)$ | $\frac{2}{5} \times \frac{3}{4}$ | $\frac{6}{20}$ |
| $(B, B)$ | $\frac{2}{5} \times \frac{1}{4}$ | $\frac{2}{20}$ |

වගුවෙහි, නිදසුනක් ලෙස $(R, R)$ සිද්ධියට (එනම්, මුලින් රතු බෝලයක් ලැබීම හා දෙවනුවත් රතු බෝලයක් ලැබීම යන සිද්ධියට) අදාළ සම්භාවිතාව ගණනය කර ඇත්තේ අදාළ සම්භාවිතා ගුණ කිරීමෙනි. එසේ නමුත් එම සිද්ධි දෙක ස්වායත්ත නොවේ. එයට හේතුව, මුලින් ගන්නා බෝලයෙහි වර්ණය රතු වීම හෝ නොවීම අනුව දෙවනුව ගන්නා බෝලය රතු වීමේ සම්භාවිතාව වෙනස් වන නිසා ය. එසේ නමුත් දෙවනුව ගන්නා බෝලයෙහි වර්ණය රතු වීමේ සම්භාවිතාව සෙවීමේ දී පළමුව ගත් බෝලයෙහි වර්ණය රතු ලෙස ගෙන ඇති නිසා මෙසේ $(R, R)$ හි සම්භාවිතා සෙවීමේ දී අදාළ සම්භාවිතා ගුණ කළ හැකි ය.

මෙම වගුවේ දැක්වෙන $(R,R), (R,B), (B,R), (B,B)$ සිදුවීම් අන්‍යෝන්‍ය වශයෙන් බහිෂ්කාර වේ. එබැවින් රුක් සටහන ඇසුරෙන් යම් සිද්ධියක සම්භාවිතාව සෙවීමට අප කළ යුතු වන්නේ වගුව තුළින් ඊට අදාළ සිදුවීම් තෝරා ගෙන එම සිද්ධිවල සම්භාවිතාවන්ගේ ඓක්‍යය ලබා ගැනීමයි.

(a) අවස්ථා දෙකේ දී ම රතු බෝලයක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව $= P\,(R, R)$

$$= \frac{6}{20} = \frac{3}{10}$$

(b) එක් අවස්ථාවක දී පමණක් රතු බෝලයක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව

$$= P\,(R, B) + P\,(B, R)$$

$$= \frac{6}{20} + \frac{6}{20} = \frac{12}{20} = \frac{3}{5}$$

(c) අඩු තරමින් එක් අවස්ථාවක දී වත් රතු බෝලයක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව

$$= P\,(R, B) + P\,(B, R) + P\,(R, R)$$

$$= \frac{6}{20} + \frac{6}{20} + \frac{6}{20} = \frac{18}{20} = \frac{9}{10}$$

සටහන: (c) කොටසේ පිළිතුරු මෙය $1 - P\,(B, B)$ මගින් ද ලබා ගත හැකි ය.

**25.2 අභ්‍යාසය**

**1.** එකම වර්ගයේ බල්බ 10 ක් ඇති පෙට්ටියක බල්බ 3 ක් සදොස් බව දනියි. නිමල් පෙට්ටියෙන් එක් බල්බයක් අහඹු ලෙස ගෙන සදොස් දැයි පරීක්ෂා කොට එය ආපසු නො දමා දෙවැනි බල්බයක් අහඹු ලෙස ගෙන පරීක්ෂා කරයි.

(i) මෙම සසම්භාවී පරීක්ෂණයේ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.

(ii) පළමු ව සදොස් බල්බයක් ලැබීම හා දෙවනුව ද සදොස් බල්බයක් ලැබීම යන සිද්ධි යුගලය පරායත්ත වන බව නිමල් පවසයි. එහි සත්‍ය අසත්‍යතාව හේතු සහිතව පැහැදිලි කරන්න.

(iii) රුක් සටහන ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සම්භාවිතා සොයන්න.

(a) ගත් බල්බ දෙකම සදොස් ඒවා වීම

(b) ගත් එක් බල්බයක් පමණක් සදොස් වීම

(c) යටත් පිරිසෙයින් එක් බල්බයක්වත් සදොස් වීම

**2.** පාපන්දු කණ්ඩායමක සිටින $A$ නම් ක්‍රීඩකයෙක් එක්තරා තරගයකට ක්‍රීඩා කිරීමේ සම්භාවිතාව $\frac{3}{4}$ කි. $A$ ක්‍රීඩකයා එම තරගයට ක්‍රීඩා කළහොත් තරගයෙන් ජය ලැබීමේ සම්භාවිතාව $\frac{5}{8}$ ක් වන අතර, ක්‍රීඩා නොකළහොත් ජය ලැබීම සහ පරාජය වීම සමසේ භව්‍ය වේ. මෙම තරගය ජය පරාජයෙන් තොරව නිම නොවේ.

(i) $A$ නම් ක්‍රීඩකයා මෙම තරගයට ක්‍රීඩා නොකිරීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(ii) $A$ ක්‍රීඩකයා මෙම තරගයට ක්‍රීඩා නොකළහොත් ජය ලැබීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(iii) $A$ ක්‍රීඩකයා ක්‍රීඩා කිරීම හා නොකිරීම පළමු කොටසට තරගයෙන් ජය ලැබීම හා පරාජය වීම දෙවන කොටසට ද ගෙන නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.

(iv) රුක් සටහන ඇසුරෙන් මෙම පාපන්දු කණ්ඩායම තරගයෙන් ජය ලැබීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

(v) $A$ ක්‍රීඩකයා මෙම තරගයට ක්‍රීඩා කිරීම වඩා වාසිදායක වන්නේ දැයි හේතු සහිත ව දක්වන්න.

**3.** මල්ලක එකම තරමේ ඉදුණු දිවුල් ගෙඩි 4ක් ද නොඉදුණු දිවුල් ගෙඩි 3ක් ද ඇත. නාමලී මින් එක් ගෙඩියක් අහඹු ලෙස ගෙන එය ඉදුණු එකක් නම් එය ආපසු මල්ලට නොදමා දෙවැන්නක් ගනු ලැබේ. එය නොඉදුණු එකක් නම් එය ආපසු මල්ලට දමා දෙවැන්නක් ගනු ලැබේ.

(i) මෙම සසම්භාවී පරීක්ෂණයේ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.

(ii) නාමලීගේ පහත දැක්වෙන ප්‍රකාශයන්ගෙන් කුමන ඒවා සත්‍ය දැයි හේතු සහිතව දක්වන්න.

(a) "පළමු ව ගත් ගෙඩිය ඉදුණු එකක් වීම සහ දෙවනුව ගත් ගෙඩිය ඉදුණු එකක් වීම ස්වායත්ත සිද්ධි දෙකකි"

(b) "පළමු ව ගත් ගෙඩිය නොඉදුණු එකක් වීම හා දෙවනුව ගත් ගෙඩිය නොඉදුණු එකක් වීම පරායත්ත සිද්ධි දෙකකි".

(iii) රුක් සටහන ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සම්භාවිතා සොයන්න.

(a) ගත් ගෙඩි දෙකම ඉදුණු ඒවා වීම

(b) දෙවනුව ගත් ගෙඩිය ඉදුණු එකක් වීම

(c) ගත් ගෙඩි දෙකින් එකක් පමණක් ඉදුණු ඒවා වීම

**4.** සිරිමල්ගේ ගවගාලේ පිරිමි සතුන් 5ක් ද ගැහැණු සතුන් 15ක් ද සිටී. නාදන්ගේ ගවගාලේ පිරිමි සතුන් 2ක් ද ගැහැණු සතුන් 8ක් ද සිටී. සිරිමල් හා නාදන් එක් සතෙකු බැගින් හුවමාරු කර ගැනීමට එකඟ විය. පළමු ව සිරිමල් අහඹු ලෙස තෝරා ගත් සතෙක් නාදන්ට යැවූ පසු නාදන් අහඹු ලෙස තෝරා ගත් සතෙක් සිරිමල්ට යවන ලදී.

(i) අදාළ නියැදි අවකාශය රුක් සටහනක දක්වන්න.
(ii) එය ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන සම්භාවිතා සොයන්න.
(a) හුවමාරුව නිසා සිරිමල්ගේ ගාලේ පිරිමි සතෙක් අඩු වීම
(b) හුවමාරුව නිසා සිරිමල්ගේ ගාලේ පිරිමි සතෙක් වැඩි වීම
(c) හුවමාරුව නිසා ගාල් දෙකෙහි පිරිමි හා ගැහැණු සතුන් ගණන වෙනස් නොවීම
(iii) ඉහත විස්තර කර ඇති ආකාරයට නොව වෙනත් ආකාරයකට ඔවුන් දෙදෙනා සතුන් හුවමාරු කළෝ ය. සිරිමල් හා නාදන් තම ගාල්වලින් සතෙක් අහඹු ලෙස තෝරා ගෙන මිත්‍ර අබ්දුල්ගේ නිවසට ගොස් එහිදී සතුන් දෙදෙනා හුවමාරු කර ගෙන ගව ගාල්වලට මුදා හැරියේ නම් එම සසම්භාවී පරීක්ෂණයට අදාළ ව ඉහත (ii) කොටසේ අසා ඇති සම්භාවිතාව සොයන්න.

**5.** $X$ හා $Y$ යනු එකම රෝගයක් සඳහා දෙනු ලබන සඵලත්ව පිළිවෙළින් 90% හා 80%ක් වන ඖෂධ දෙකකි. එක් ඖෂධයකින් සුව නොවුනහොත් පමණක් අනෙක් ඖෂධය දෙනු ලැබේ. එය ද සාර්ථක නොවුනහොත් ශල්‍යකර්මයකට භාජනය කරනු ලැබේ.

(i) ඖෂධ වර්ග දෙකම ලබා දීමෙන් පසු රෝගය සුවවීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.
(ii) රෝගියෙක් ශල්‍ය කර්මයකට යොමු කිරීමට සිදුවීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.
(iii) මුලින් ම ලබා දෙන ඖෂධය X ද Y ද යන්න මත (ii) කොටසේ පිළිතුර වෙනස් වන ආකාරය පිළිබඳව සාකච්ඡා කරන්න

**6.** ආයතනයක සේවය කරනු ලබන ලිපිකාර තනතුර හා කම්කරු තනතුර දරන්නන්ගේ පුම්තිරි බව පහත වගුවේ දැක්වේ.

| තනතුර \ පුම්තිරිබව | පිරිමි | ගැහැණු | එකතුව |
|---|---|---|---|
| ලිපිකරු | 5 | 8 | 13 |
| කම්කරු | 2 | 1 | 3 |
| එකතුව | 7 | 9 | 16 |

(i) මෙම ආයතනයෙන් අහඹු ලෙස තෝරා ගත් අයෙක්,

(a) කම්කරු තනතුරු දරන්නෙක් වීමේ
(b) ලිපිකාරිනියක වීමේ
(c) ගැහැණු අයෙක් වුණි නම් ඇය කම්කරු තනතුර දරන්නෙක් වීමේ
සම්භාවිතා සොයන්න.

(ii) මෙම ආයතනයෙන් අහඹු ලෙස ලිපිකාර තනතුර දරන්නෙකු හා කම්කරු තනතුර දරන්නෙක් තෝරා ගනී.

(a) විය හැකි සියලු ප්‍රතිඵල රුක් සටහනක දක්වන්න.
(b) ඒ ඇසුරෙන් තෝරා ගත් දෙදෙනා අතුරින් එක් අයෙක්වත් පිරිමි වීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

**7.** පෙට්ටියක එකම තරමේ සුදු බෝල 2ක් ද, කලු බෝල 1ක් ද ඇත. මින් අහඹු ලෙස බෝලයක් ඉවතට ගෙන එය ඉවතට දමා දෙවැන්නක් ගනු ලැබේ. මෙසේ ගත් බෝල දෙක අතරින් අඩු තරමින් එකක්වත් සුදු වීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

**8.** $A$ නම් පෙට්ටියක එකම ප්‍රමාණයේ හා හැඩයේ නිල් පබළු 3 ක් ද රතු පබළු 2 ක් ද ඇත. $B$ නම් පෙට්ටියේ එකම ප්‍රමාණයේ හා හැඩයේ නිල් පබළු 4 ක් ද රතු පබළු 5 ක් ද ඇත. $A$ පෙට්ටියේ පබළු වක් ගෙන $B$ පෙට්ටියට දමා $B$ පෙට්ටියෙන් පබළුවක් ගෙන $A$ පෙට්ටියට දමනු ලැබේ. එවිට $A$ පෙට්ටියේ පබළුවල වර්ණ සංයුතිය වෙනස් නොවීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

**9.** එක්තරා මහා විද්‍යාලයක 11 ශ්‍රේණියේ සමාන්තර පන්ති තුනක් ඇත. මෙම පන්ති තුනෙහි ශිෂ්‍ය සංඛ්‍යා 2: 2: 3 අනුපාතයට ඇත. පන්ති තුනට ගණිතය උගන්වන්නේ $A$, $B$ හා $C$ යන ගුරුවරු තිදෙනෙකි. විදුහල්පති තුමා තම විශ්වාසය මත පහත දැක්වෙන ප්‍රකාශය කරයි. " $A$ උගන්වන පන්තියෙන් 90%ක් ද, $B$ උගන්වන පන්තියෙන් 80% ක් ද $C$ උගන්වන පන්තියෙන් 60% ක් ද, සිසුන් ඉදිරියේ පැවැත්වීමට නියමිත විභාගයෙන් සමත් වේ". මෙම ප්‍රකාශයට අනුව,

(i) එම පාසලේ 11 ශ්‍රේණියෙන් අහඹු ලෙස තෝරා ගන්නා සිසුවෙකු විභාගයෙන් සමත් අයෙක් වීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.
(ii) ඉහත කොටසේ පිළිතුර මත සමත් ප්‍රතිශතය තක්සේරු කරන්න.

## පුනරීක්ෂණ අභ්‍යාස - 3 වන වාරය

**I කොටස**

**1.** පහත දැක්වෙන අසමානතාව විසඳා, විසඳුම්, සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත ලකුණු කර දක්වන්න.

$2x + 5 \leq 15$

**2.** දී ඇති වෙන් රූප සටහනේ අඳුරු කොට ඇති ප්‍රදේශය කුලක අංකනයෙන් ලියා දක්වන්න.

**3.** සෘජුකෝණික සමද්විපාද ත්‍රිකෝණයක කර්ණය මත ඇඳි සමචතුරස්‍රයේ වර්ගඵලය $64 \text{ cm}^2$ වේ. ඉතිරි පාදයක් මත ඇඳි සමචතුරස්‍රයක වර්ගඵලය සොයන්න.

**4.** $\begin{pmatrix} -3 & 2 \\ 0 & -5 \end{pmatrix}\begin{pmatrix} p \\ 2 \end{pmatrix} = \begin{pmatrix} -5 \\ q \end{pmatrix}$ නම් $p$ හා $q$ සොයන්න.

**5.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ පරිධිය මත පිහිටි $A$, $B$, $C$ හා $D$ ලක්ෂ්‍යවල දී වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශක රූපයේ ආකාරයට $P$, $Q$, $R$ හා $S$ හි දී එකිනෙක හමු වේ. $PQ + SR = 20$ cm නම් $PQRS$ චතුරස්‍රයේ පරිමිතිය සොයන්න.

**6.** $A$ හා $B$ යනු සසම්භාවී පරීක්ෂණයක සිද්ධි දෙකක් වන අතර $P(A) = 0.4$ ද $P(A \cup B) = 0.7$ ද වේ. $A$ හා $B$ ස්වායත්ත නම් $P(B)$ හි අගය සොයන්න.

**7.** රූපයේ දැක්වෙන $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ $C\hat{O}D = 70^\circ$ ද $C\hat{B}A = 100^\circ$ ද වේ. $O\hat{D}A$ හි අගය සොයන්න.

**8.** රූපයේ දැක්වෙන $ABCG$ හා $FCDE$ යනු සමචතුරස්‍ර වේ. $AC^2 = 12 \text{ cm}^2$ ද $CE^2 = 6 \text{ cm}^2$ නම් රූපයේ මුළු වර්ගඵලය සොයන්න.

**9.** රූපයේ දැක්වෙන $ABC$ හා $ECD$ සෘජුකෝණික ත්‍රිකෝණ වේ. රූපයේ මුළු වර්ගඵලය සොයන්න.




**10.** $A = \begin{pmatrix} -1 & -1 \\ 2 & -2 \end{pmatrix}$ නම් $-2A$ න්‍යාසය ලියා දක්වන්න.

**11.** දී ඇති රූපයේ, $A$ සිට වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශක යුගලය $AB$ හා $AC$ වේ. $Q$ හි දී වෘත්තයට ඇඳි ස්පර්ශකය $AB$ හා $AC$ පාද $P$ හා $R$ හිදී හමු වේ. $APR$ ත්‍රිකෝණයේ පරිමිතිය 18 cm වේ නම් $AB$ දිග සොයන්න.




**12.** හිස්තැනට සුදුසු ත්‍රිකෝණ වර්ගය සුළුකෝණී ද, සෘජුකෝණී ද, මහා කෝණී ද යන්න ලියන්න.

(a) පරිවෘත්ත කේන්ද්‍රය පාදයක් මත පිහිටන්නේ ................. වර්ගයේ ත්‍රිකෝණවලය

(b) පරිවෘත්ත කේන්ද්‍රය ත්‍රිකෝණයෙන් පිටත පිහිටන්නේ ................. වර්ගයේ ත්‍රිකෝණවලය

(c) පරිවෘත්ත කේන්ද්‍රය ත්‍රිකෝණයේ අභ්‍යන්තරයේ පිහිටන්නේ ................. වර්ගයේ ත්‍රිකෝණවලය

**13.** $ABC$ හා $PQR$ සමකෝණික ත්‍රිකෝණනම් $x$ හා $y$ සොයන්න.




**14.** $4x + 3 \geq 8$ අසමානතාව සපුරාලන $x$ හි නිඛිලය විසඳුම් සංඛ්‍යා රේඛාවක් මත නිරූපණය කරන්න.

**15.** $y = x^2 + 5x + 9$ ශ්‍රිතයෙහි ප්‍රස්තාරයේ හැරුම් ලක්ෂ්‍යයේ ඛණ්ඩාංක ප්‍රස්තාරය ඇඳීමෙන් තොරව ලියා දක්වන්න.

## II කොටස

**1.** $ABC$ ඍජුකෝණී ත්‍රිකෝණයේ $A\hat{B}C = 90^\circ$ වේ.

(i) $P$ යනු $BC$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය විට $4(AP^2 - AB^2) = BC^2$ බව පෙන්වන්න.

(ii) $Q$ යනු $AB$ පාදයේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යය විට $4(CQ^2 - BC^2) = AB^2$ බව පෙන්වන්න.

(iii) ඉහත ලබාගත් (i) හා (ii) ප්‍රතිඵල භාවිතයෙන් $4(AP^2 + CQ^2) = 5\,AC^2$ බව අපෝහනය කරන්න.

(iv) ඉහත $ABC$ ත්‍රිකෝණය සමද්විපාද ඍජුකෝණික ත්‍රිකෝණයක් විට (iii) හි ලබාගත් ප්‍රතිඵලය භාවිතයෙන් $AP:QP = \sqrt{5} : \sqrt{2}$ බව පෙන්වන්න.

**2.** (a) $ABCD$ ඍජුකෝණාස්‍රයකි. ත්‍රිකෝණමිතික වගු භාවිතයෙන්,

(i) $AE$ දිග සොයන්න.

(ii) $BCDE$ ත්‍රැපීසියමේ පරිමිතිය ගණනය කරන්න.

(b) $A, B, C$ නම් නගර තුන පිහිටා ඇත්තේ $A$ නගරයේ සිට දිගංශය $040^\circ$ හා 50 km දුරින් $B$ නගරය ද, $B$ නගරයේ සිට දිගංශය $270^\circ$ ක් හා $A$ට හරි උතුරින් $C$ නගරය ද පිහිටන පරිදි ය.

(i) සුදුසු දළ රූපයක් ඇඳ ඉහත දක්වන ලද තොරතුරු එහි ලකුණු කරන්න.

(ii) $A$ නගරයේ සිට $C$ නගරයට දුර සොයන්න.

(iii) මෙම නගර තුනට ම ජලය සැපයීම සඳහා ජලය එක් රැස්කළ හැකි විශාල ජල ටැංකියක් සහිත කුළුණක් ඉදිකිරීමට අවශ්‍ය ව ඇති අතර කුළුනේ සිට එක් එක් නගරය වෙත ජලය සපයන ජලනලවල දිග සමාන වන පරිදි එය ඉදිකිරීමට සුදුසු ස්ථානය ඉහත රූපයේ $T$ ලෙස නම් කර දක්වන්න.

**3.** සිසුන් 160ක් සහභාගී වූ සංදර්ශනයකට දායකත්වය දුන් සිසුන් පිළිබඳ තොරතුරු පහත දැක්වේ.




චාරිකාවට සහභාගී වූ මුළු පිරිසෙන් $\frac{1}{4}$ ක් රංගනය, වාදනය හා ගායනය යන අංශවලින් එක් අංශයකට හෝ සහභාගී වූහ. වාදනයට හා රංගනයට සහභාගී වූ 16 දෙනෙකු අතුරින් 6 දෙනෙකු ගායනයට ද සහභාගී විය. වාදනයට පමණක් සහභාගී වූ අය මෙන් දෙගුණයක් ගායනය හා රංගනයට පමණක් ද, පස්ගුණයක් රංගනයට පමණක් ද සහභාගී වූහ.

මෙහි ඉදිරිපත් කර ඇති වෙන්රූප සටහන ඔබේ අභ්‍යාස පොතේ පිටපත් කර අදාළ ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

(i) ඉහත තොරතුරු වෙන් රූප සටහන තුළ නිවැරදි ව සටහන් කරන්න. රංගනය, ගායනය හා වාදනය යන අංශ තුනට ම සහභාගී වූ පිරිස කොපමණ ද?

(ii) වාදනයට පමණක් සහභාගී වූ පිරිස කොපමණ ද?

(iii) එක් අංගයකට පමණක් සහභාගී වූ පිරිස මුළු පිරිසෙන් භාගයක් ලෙස ප්‍රකාශ කරන්න.

(iv) $(S' \cap D) \cap P$ මගින් නිරූපණය වන කුලකයට අයත් පිරිස කුමන අංගයක් සඳහා සහභාගී වුයේ දැයි විස්තර කරන්න. එම සිසුන් සංඛ්‍යාව කොපමණ ද?

(v) වෙන් රූප සටහනේ අඳුරු කර ඇති ප්‍රදේශය අදාළ සංකේත හා කුලක අංකනය භාවිතයෙන් ප්‍රකාශ කරන්න.

**4.** $A$ හා $B$ භාජන දෙකකට වර්ණය අසමාන සර්වසම බෝල දමා ඇත. $A$ භාජනයේ කළු බෝල 3ක් ද, සුදු බෝල 2ක් ද ඇත. $B$ භාජනයේ කළු බෝල 2 හා සුළු බෝල 3ක් ඇත. පුද්ගලයෙකු $A$ භාජනයෙන් බෝලයක් ගෙන $B$ භාජනයට දමා දෙවනුව $B$ භාජනයේ බෝලයක් ඉවතට ගනී.

(i) ඉහත සිදුවීම්වලට අදාළ සම්භාවිතා දැක්වෙන රුක් සටහන අඳින්න.

(ii) රුක් සටහන ඇසුරෙන් වාර දෙකේ දී ම එකම වර්ණයෙන් යුත් බෝලයක් ලැබීමේ සම්භාවිතාව සොයන්න.

**5.**




රූපයේ දැක්වෙන පරිදි $O$ කේන්ද්‍රය වූ වෘත්තයේ $AB$ යනු විෂ්කම්භයකි. වෘත්තයට $D$ හි දී ඇඳි $EF$ ස්පර්ශකය $AB$ ට සමාන්තර වේ.

(i) $A\hat{B}D$ ට සමාන කෝණ දෙකක් ලියා දක්වන්න.

(ii) $E\hat{D}O$ හි අගය සොයන්න.

(iii) $OBCG$ වෘත්ත චතුරස්‍රයක් බව පෙන්වන්න.

**6.** කවකටුව, mm/cm පරිමාණය සහිත සරල දාරය භාවිත කර නිර්මාණ රේඛා පැහැදිලි ව දක්වමින්,

(i) $AB = 8$ cm, $A\hat{B}C = 90^\circ$ ද $BC = 4$ cm වන පරිදි $ABC$ ත්‍රිකෝණය නිර්මාණය කරන්න.

(ii) $DC = 2$ cm හා $DC$ හා $AB$ සමාන්තර වන පරිදි $ABCD$ ත්‍රැපීසියම නිර්මාණය කරන්න.

(iii) දික්කරන ලද $CB$ පාදය $D$ හි දී ද $CA$ පාදය $E$ හි දී ද $AB$ පාදය $F$ හි දී ද බාහිරින් ස්පර්ශ කරන වෘත්තය ඇඳ දක්වන්න.

(iv) $CD$ හා $CE$ දිග අතර සම්බන්ධය ලියා එසේ වීමට හේතුව පැහැදිලි කරන්න.

## ලඝුගණක
## மடக்கைகள்
## LOGARITHMS

| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 10 | 0000 | 0043 | 0086 | 0128 | 0170 | 0212 | 0253 | 0294 | 0334 | 0374 | 4 | 8 | 12 | 17 | 21 | 25 | 29 | 33 | 37 |
| 11 | 0414 | 0453 | 0492 | 0531 | 0569 | 0607 | 0645 | 0682 | 0719 | 0755 | 4 | 8 | 11 | 15 | 19 | 23 | 26 | 30 | 34 |
| 12 | 0792 | 0828 | 0864 | 0899 | 0934 | 0969 | 1004 | 1038 | 1072 | 1106 | 3 | 7 | 10 | 14 | 17 | 21 | 24 | 28 | 31 |
| 13 | 1139 | 1173 | 1206 | 1239 | 1271 | 1303 | 1335 | 1367 | 1399 | 1430 | 3 | 6 | 10 | 13 | 16 | 19 | 23 | 26 | 29 |
| 14 | 1461 | 1492 | 1523 | 1553 | 1584 | 1614 | 1644 | 1673 | 1703 | 1732 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 15 | 1761 | 1790 | 1818 | 1847 | 1875 | 1903 | 1931 | 1959 | 1987 | 2014 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 20 | 22 | 25 |
| 16 | 2041 | 2068 | 2095 | 2122 | 2148 | 2175 | 2201 | 2227 | 2253 | 2279 | 3 | 5 | 8 | 11 | 13 | 16 | 18 | 21 | 24 |
| 17 | 2304 | 2330 | 2355 | 2380 | 2405 | 2430 | 2455 | 2480 | 2504 | 2529 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 20 | 22 |
| 18 | 2553 | 2577 | 2601 | 2625 | 2648 | 2672 | 2695 | 2718 | 2742 | 2765 | 2 | 5 | 7 | 9 | 12 | 14 | 16 | 19 | 21 |
| 19 | 2788 | 2810 | 2833 | 2856 | 2878 | 2900 | 2923 | 2945 | 2967 | 2989 | 2 | 4 | 7 | 9 | 11 | 13 | 16 | 18 | 20 |
| 20 | 3010 | 3032 | 3054 | 3075 | 3096 | 3118 | 3139 | 3160 | 3181 | 3201 | 2 | 4 | 6 | 8 | 11 | 13 | 15 | 17 | 19 |
| 21 | 3222 | 3243 | 3263 | 3284 | 3304 | 3324 | 3345 | 3365 | 3385 | 3404 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 14 | 16 | 18 |
| 22 | 3424 | 3444 | 3464 | 3483 | 3502 | 3522 | 3541 | 3560 | 3579 | 3598 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 14 | 15 | 17 |
| 23 | 3617 | 3636 | 3655 | 3674 | 3692 | 3711 | 3729 | 3747 | 3766 | 3784 | 2 | 4 | 6 | 7 | 9 | 11 | 13 | 15 | 17 |
| 24 | 3802 | 3820 | 3838 | 3856 | 3874 | 3892 | 3909 | 3927 | 3945 | 3962 | 2 | 4 | 5 | 7 | 9 | 11 | 12 | 14 | 16 |
| 25 | 3979 | 3997 | 4014 | 4031 | 4048 | 4065 | 4082 | 4099 | 4116 | 4133 | 2 | 3 | 5 | 7 | 9 | 10 | 12 | 14 | 15 |
| 26 | 4150 | 4166 | 4183 | 4200 | 4216 | 4232 | 4249 | 4265 | 4281 | 4298 | 2 | 3 | 5 | 7 | 8 | 10 | 11 | 13 | 15 |
| 27 | 4314 | 4330 | 4346 | 4362 | 4378 | 4393 | 4409 | 4425 | 4440 | 4456 | 2 | 3 | 5 | 6 | 8 | 9 | 11 | 13 | 14 |
| 28 | 4472 | 4487 | 4502 | 4518 | 4533 | 4548 | 4564 | 4579 | 4594 | 4609 | 2 | 3 | 5 | 6 | 8 | 9 | 11 | 12 | 14 |
| 29 | 4624 | 4639 | 4654 | 4669 | 4683 | 4698 | 4713 | 4728 | 4742 | 4757 | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 9 | 10 | 12 | 13 |
| 30 | 4771 | 4786 | 4800 | 4814 | 4829 | 4843 | 4857 | 4871 | 4886 | 4900 | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 9 | 10 | 11 | 13 |
| 31 | 4914 | 4928 | 4942 | 4955 | 4969 | 4983 | 4997 | 5011 | 5024 | 5038 | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 8 | 10 | 11 | 12 |
| 32 | 5051 | 5065 | 5079 | 5092 | 5105 | 5119 | 5132 | 5145 | 5159 | 5172 | 1 | 3 | 4 | 5 | 7 | 8 | 9 | 11 | 12 |
| 33 | 5185 | 5198 | 5211 | 5224 | 5237 | 5250 | 5263 | 5276 | 5289 | 5302 | 1 | 3 | 4 | 5 | 6 | 8 | 9 | 10 | 12 |
| 34 | 5315 | 5328 | 5340 | 5353 | 5366 | 5378 | 5391 | 5403 | 5416 | 5428 | 1 | 3 | 4 | 5 | 6 | 8 | 9 | 10 | 11 |
| 35 | 5441 | 5453 | 5465 | 5478 | 5490 | 5502 | 5514 | 5527 | 5539 | 5551 | 1 | 2 | 4 | 5 | 6 | 7 | 9 | 10 | 11 |
| 36 | 5563 | 5575 | 5587 | 5599 | 5611 | 5623 | 5635 | 5647 | 5658 | 5670 | 1 | 2 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 10 | 11 |
| 37 | 5682 | 5694 | 5705 | 5717 | 5729 | 5740 | 5752 | 5763 | 5775 | 5786 | 1 | 2 | 3 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 10 |
| 38 | 5798 | 5809 | 5821 | 5832 | 5843 | 5855 | 5866 | 5877 | 5888 | 5899 | 1 | 2 | 3 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 10 |
| 39 | 5911 | 5922 | 5933 | 5944 | 5955 | 5966 | 5977 | 5988 | 5999 | 6010 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 7 | 8 | 9 | 10 |
| 40 | 6021 | 6031 | 6042 | 6053 | 6064 | 6075 | 6085 | 6096 | 6107 | 6117 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 8 | 9 | 10 |
| 41 | 6128 | 6138 | 6149 | 6160 | 6170 | 6180 | 6191 | 6201 | 6212 | 6222 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 42 | 6232 | 6243 | 6253 | 6263 | 6274 | 6284 | 6294 | 6304 | 6314 | 6325 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 43 | 6335 | 6345 | 6355 | 6365 | 6375 | 6385 | 6395 | 6405 | 6415 | 6425 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 44 | 6435 | 6444 | 6454 | 6464 | 6474 | 6484 | 6493 | 6503 | 6513 | 6522 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 45 | 6532 | 6542 | 6551 | 6561 | 6571 | 6580 | 6590 | 6599 | 6609 | 6618 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 46 | 6628 | 6637 | 6646 | 6656 | 6665 | 6675 | 6684 | 6693 | 6702 | 6712 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 7 | 8 |
| 47 | 6721 | 6730 | 6739 | 6749 | 6758 | 6767 | 6776 | 6785 | 6794 | 6803 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 48 | 6812 | 6821 | 6830 | 6839 | 6848 | 6857 | 6866 | 6875 | 6884 | 6893 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 49 | 6902 | 6911 | 6920 | 6928 | 6937 | 6946 | 6955 | 6964 | 6972 | 6981 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 50 | 6990 | 6998 | 7007 | 7016 | 7024 | 7033 | 7042 | 7050 | 7059 | 7067 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 51 | 7076 | 7084 | 7093 | 7101 | 7110 | 7118 | 7126 | 7135 | 7143 | 7152 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 52 | 7160 | 7168 | 7177 | 7185 | 7193 | 7202 | 7210 | 7218 | 7226 | 7235 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 7 |
| 53 | 7243 | 7251 | 7259 | 7267 | 7275 | 7284 | 7292 | 7300 | 7308 | 7316 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 6 | 7 |
| 54 | 7324 | 7332 | 7340 | 7348 | 7356 | 7364 | 7372 | 7380 | 7388 | 7396 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 6 | 7 |
| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |

## ලඝුගණක
## மடக்கைகள்
## LOGARITHMS

| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 55 | 7404 | 7412 | 7419 | 7427 | 7435 | 7443 | 7451 | 7459 | 7466 | 7474 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| 56 | 7482 | 7490 | 7497 | 7505 | 7513 | 7520 | 7528 | 7536 | 7543 | 7551 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| 57 | 7559 | 7566 | 7574 | 7582 | 7589 | 7597 | 7604 | 7612 | 7619 | 7627 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| 58 | 7634 | 7642 | 7649 | 7657 | 7664 | 7672 | 7679 | 7686 | 7694 | 7701 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 |
| 59 | 7709 | 7716 | 7723 | 7731 | 7738 | 7745 | 7752 | 7760 | 7767 | 7774 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 |
| 60 | 7782 | 7789 | 7796 | 7803 | 7810 | 7818 | 7825 | 7832 | 7839 | 7846 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| 61 | 7853 | 7860 | 7868 | 7875 | 7882 | 7889 | 7896 | 7903 | 7910 | 7917 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| 62 | 7924 | 7931 | 7938 | 7945 | 7952 | 7959 | 7966 | 7973 | 7980 | 7987 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 6 | 6 |
| 63 | 7993 | 8000 | 8007 | 8014 | 8021 | 8028 | 8035 | 8041 | 8048 | 8055 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 64 | 8062 | 8069 | 8075 | 8082 | 8089 | 8096 | 8102 | 8109 | 8116 | 8122 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 65 | 8129 | 8136 | 8142 | 8149 | 8156 | 8162 | 8169 | 8176 | 8182 | 8189 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 66 | 8195 | 8202 | 8209 | 8215 | 8222 | 8228 | 8235 | 8241 | 8248 | 8254 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 67 | 8261 | 8267 | 8274 | 8280 | 8287 | 8293 | 8299 | 8306 | 8312 | 8319 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 68 | 8325 | 8331 | 8338 | 8344 | 8351 | 8357 | 8363 | 8370 | 8376 | 8382 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| 69 | 8388 | 8395 | 8401 | 8407 | 8414 | 8420 | 8426 | 8432 | 8439 | 8445 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| 70 | 8451 | 8457 | 8463 | 8470 | 8476 | 8482 | 8488 | 8494 | 8500 | 8506 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| 71 | 8513 | 8519 | 8525 | 8531 | 8537 | 8543 | 8549 | 8555 | 8561 | 8567 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| 72 | 8573 | 8579 | 8585 | 8591 | 8597 | 8603 | 8609 | 8615 | 8621 | 8627 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| 73 | 8633 | 8639 | 8645 | 8651 | 8657 | 8663 | 8669 | 8675 | 8681 | 8686 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| 74 | 8692 | 8698 | 8704 | 8710 | 8716 | 8722 | 8727 | 8733 | 8739 | 8745 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 5 |
| 75 | 8751 | 8756 | 8762 | 8768 | 8774 | 8779 | 8785 | 8791 | 8797 | 8802 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 |
| 76 | 8808 | 8814 | 8820 | 8825 | 8831 | 8837 | 8842 | 8848 | 8854 | 8859 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 |
| 77 | 8865 | 8871 | 8876 | 8882 | 8887 | 8893 | 8899 | 8904 | 8910 | 8915 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 78 | 8921 | 8927 | 8932 | 8938 | 8943 | 8949 | 8954 | 8960 | 8965 | 8971 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 79 | 8976 | 8982 | 8987 | 8993 | 8998 | 9004 | 9009 | 9015 | 9020 | 9025 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 80 | 9031 | 9036 | 9042 | 9047 | 9053 | 9058 | 9063 | 9069 | 9074 | 9079 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 81 | 9085 | 9090 | 9096 | 9101 | 9106 | 9112 | 9117 | 9122 | 9128 | 9133 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 82 | 9138 | 9143 | 9149 | 9154 | 9159 | 9165 | 9170 | 9175 | 9180 | 9186 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 83 | 9191 | 9196 | 9201 | 9206 | 9212 | 9217 | 9222 | 9227 | 9232 | 9238 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 84 | 9243 | 9248 | 9253 | 9258 | 9263 | 9269 | 9274 | 9279 | 9284 | 9289 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 85 | 9294 | 9299 | 9304 | 9309 | 9315 | 9320 | 9325 | 9330 | 9335 | 9340 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 86 | 9345 | 9350 | 9355 | 9360 | 9365 | 9370 | 9375 | 9380 | 9385 | 9390 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 87 | 9395 | 9400 | 9405 | 9410 | 9415 | 9420 | 9425 | 9430 | 9435 | 9440 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 88 | 9445 | 9450 | 9455 | 9460 | 9465 | 9469 | 9474 | 9479 | 9484 | 9489 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 89 | 9494 | 9499 | 9504 | 9509 | 9513 | 9518 | 9523 | 9528 | 9533 | 9538 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 90 | 9542 | 9547 | 9552 | 9557 | 9562 | 9566 | 9571 | 9576 | 9581 | 9586 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 91 | 9590 | 9595 | 9600 | 9605 | 9609 | 9614 | 9619 | 9624 | 9628 | 9633 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 92 | 9638 | 9643 | 9647 | 9652 | 9657 | 9661 | 9666 | 9671 | 9675 | 9680 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 93 | 9685 | 9689 | 9694 | 9699 | 9703 | 9708 | 9713 | 9717 | 9722 | 9727 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 94 | 9731 | 9736 | 9741 | 9745 | 9750 | 9754 | 9759 | 9763 | 9768 | 9773 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 95 | 9777 | 9782 | 9786 | 9791 | 9795 | 9800 | 9805 | 9809 | 9814 | 9818 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 96 | 9823 | 9827 | 9832 | 9836 | 9841 | 9845 | 9850 | 9854 | 9859 | 9863 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 97 | 9868 | 9872 | 9877 | 9881 | 9886 | 9890 | 9894 | 9899 | 9903 | 9908 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 98 | 9912 | 9917 | 9921 | 9926 | 9930 | 9934 | 9939 | 9943 | 9948 | 9952 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 99 | 9956 | 9961 | 9965 | 9969 | 9974 | 9978 | 9983 | 9987 | 9991 | 9996 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 | 4 |
| | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |

## ප්‍රකෘති සයින
## இயற்கைச் சைன்கள்
## NATURAL SINES

| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය<br>இடை வித்தியாசங்கள்<br>Mean Differences 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 0 | 0.0000 | 0.0029 | 0.0058 | 0.0087 | 0.0116 | 0.0145 | 0.0175 | 89 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 1 | .0175 | .0204 | .0233 | .0262 | .0291 | .0320 | .0349 | 88 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 2 | .0349 | .0378 | .0407 | .0436 | .0465 | .0494 | .0523 | 87 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 3 | .0523 | .0552 | .0581 | .0610 | .0640 | .0669 | .0698 | 86 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 4 | .0698 | .0727 | .0756 | .0785 | .0814 | .0843 | .0872 | 85 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 5 | 0.0872 | 0.0901 | 0.0929 | 0.0958 | 0.0987 | 0.1016 | 0.1045 | 84 | 3 | 6 | 9 | 12 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 6 | .1045 | .1074 | .1103 | .1132 | .1161 | .1190 | .1219 | 83 | 3 | 6 | 9 | 12 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 7 | .1219 | .1248 | .1276 | .1305 | .334 | .1363 | .1392 | 82 | 3 | 6 | 9 | 12 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 8 | .1392 | .1421 | .1449 | .1478 | .1507 | .1536 | .1564 | 81 | 3 | 6 | 9 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 9 | .1564 | .1593 | .1622 | .1650 | .1679 | .1708 | .1736 | 80° | 3 | 6 | 9 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 10° | 0.1736 | 0.1765 | 0.1794 | 0.1822 | 0.1851 | 0.1880 | 0.1908 | 79 | 3 | 6 | 9 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 11 | .1908 | .1937 | .1965 | .1994 | .2022 | .2051 | .2079 | 78 | 3 | 6 | 9 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 12 | .2079 | .2108 | .2136 | .2164 | .2193 | .2221 | .2250 | 77 | 3 | 6 | 9 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 13 | .2250 | .2278 | .2306 | .2334 | .2363 | .2391 | .2419 | 76 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 25 |
| 14 | .2419 | .2447 | .2476 | .2504 | .2532 | .2560 | .2588 | 75 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 20 | 23 | 25 |
| 15 | 0.2588 | 0.2616 | 0.2644 | 0.2672 | 0.2700 | 0.2728 | 0.2756 | 74 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 20 | 22 | 25 |
| 16 | .2756 | .2784 | .2812 | .2840 | .2868 | .2896 | .2924 | 73 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 20 | 22 | 25 |
| 17 | .2924 | .2952 | .2979 | .3007 | .3035 | .3062 | .3090 | 72 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 19 | 22 | 25 |
| 18 | .3090 | .3118 | .3145 | .3173 | .3201 | .3228 | .3256 | 71 | 3 | 6 | 8 | 11 | 14 | 17 | 19 | 22 | 25 |
| 19 | .3256 | .3283 | .3311 | .3338 | .3365 | .3393 | .3420 | 70 | 3 | 5 | 8 | 11 | 14 | 16 | 19 | 22 | 25 |
| 20° | 0.3420 | 0.3448 | 0.3475 | 0.3502 | 0.3529 | 0.3557 | 0.3584 | 69 | 3 | 5 | 8 | 11 | 14 | 16 | 19 | 22 | 25 |
| 21 | .3584 | .3611 | .3638 | .3665 | .3692 | .3719 | .3746 | 68 | 3 | 5 | 8 | 11 | 14 | 16 | 19 | 22 | 24 |
| 22 | .3746 | .3773 | .3800 | .3827 | .3854 | .3881 | .3907 | 67 | 3 | 5 | 8 | 11 | 13 | 16 | 19 | 21 | 24 |
| 23 | .3907 | .3934 | .3961 | .3987 | .4014 | .4041 | .4067 | 66 | 3 | 5 | 8 | 11 | 13 | 16 | 19 | 21 | 24 |
| 24 | .4067 | .4094 | .4120 | .4147 | .4173 | .4200 | .4226 | 65 | 3 | 5 | 8 | 11 | 13 | 16 | 19 | 21 | 24 |
| 25 | 0.4226 | 0.4253 | 0.4279 | 0.4305 | 0.4331 | 0.4358 | 0.4384 | 64 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 16 | 18 | 21 | 24 |
| 26 | .4348 | .4410 | .4436 | .4462 | .4488 | .4514 | .4540 | 63 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 16 | 18 | 21 | 23 |
| 27 | .4540 | .4566 | .4592 | .4617 | .4643 | .4669 | .4695 | 62 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 21 | 23 |
| 28 | .4695 | .4720 | .4746 | .4772 | .4797 | .4823 | .4848 | 61 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| 29 | .4848 | .4874 | .4899 | .4924 | .4950 | .4975 | .5000 | 60° | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| 30° | 0.5000 | 0.5025 | 0.5050 | 0.5075 | 0.5100 | 0.5125 | 0.5150 | 59 | 3 | 5 | 8 | 10 | 13 | 15 | 18 | 20 | 23 |
| 31 | .5150 | .5175 | .5200 | .5225 | .5250 | .5275 | .5299 | 58 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 20 | 22 |
| 32 | .5299 | .5324 | .5348 | .5373 | .5398 | .5422 | .5446 | 57 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 20 | 22 |
| 33 | .5446 | .5471 | .5495 | .5519 | .5544 | .5568 | .5592 | 56 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 15 | 17 | 19 | 22 |
| 34 | .5592 | .5616 | .5640 | .5664 | .5688 | .5712 | .5736 | 55 | 2 | 5 | 7 | 10 | 12 | 14 | 17 | 19 | 22 |
| 35 | 0.5736 | 0.5760 | 0.5783 | 0.5807 | 0.5831 | 0.5854 | 0.5878 | 54 | 2 | 5 | 7 | 9 | 12 | 14 | 17 | 19 | 21 |
| 36 | .5878 | .5901 | .5925 | .5948 | .5972 | .5995 | .6018 | 53 | 2 | 5 | 7 | 9 | 12 | 14 | 16 | 19 | 21 |
| 37 | .6018 | .6041 | .6065 | .6088 | .6111 | .6134 | .6157 | 52 | 2 | 5 | 7 | 9 | 12 | 14 | 16 | 18 | 21 |
| 38 | .6157 | .6180 | .6202 | .6225 | .6248 | .6271 | .6293 | 51 | 2 | 5 | 7 | 9 | 11 | 14 | 16 | 18 | 20 |
| 39 | .6293 | .6316 | .6338 | .6361 | .6383 | .6406 | .6428 | 50° | 2 | 4 | 7 | 9 | 11 | 13 | 16 | 18 | 20 |
| 40° | 0.6428 | 0.6450 | 0.6472 | 0.6494 | 0.6517 | 0.6539 | 0.6561 | 49 | 2 | 4 | 7 | 9 | 11 | 13 | 15 | 18 | 20 |
| 41 | .6561 | .6583 | .6604 | .6626 | .6648 | .6670 | .6691 | 48 | 2 | 4 | 7 | 9 | 11 | 13 | 15 | 17 | 20 |
| 42 | .6691 | .6713 | .6734 | .6756 | .6777 | .6799 | .6820 | 47 | 2 | 4 | 6 | 9 | 11 | 13 | 15 | 17 | 19 |
| 43 | .6820 | .6841 | .6862 | .6848 | .6905 | .6926 | .6947 | 46 | 2 | 4 | 6 | 8 | 11 | 13 | 15 | 17 | 19 |
| 44 | .6947 | .6967 | .6988 | .7009 | .7030 | .7050 | .7071 | 45 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 15 | 17 | 19 |
| | 60′ | 50′ | 40′ | 30′ | 20′ | 10′ | 0′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |

## ප්‍රකෘති කෝසයින
## இயற்கைக் கோசைன்கள்
## NATURAL COSINES

## ප්‍රකෘති සයින
## இயற்கைச் சைன்கள்
## NATURAL SINES

| | 0′ | 10′ | 20′ | 30′ | 40′ | 50′ | 60′ | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය இடை வித்தியாசங்கள் Mean Differences 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 45° | 0.7071 | 0.7092 | 0.7112 | 0.7133 | 0.7153 | 0.7173 | 0.7193 | 44° | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 14 | 16 | 18 |
| 46 | .7193 | .7214 | .7234 | .7254 | .7274 | .7294 | .7314 | 43 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 14 | 16 | 18 |
| 47 | .7314 | .7333 | .7353 | .7373 | .7392 | .7412 | .7431 | 42 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 14 | 16 | 18 |
| 48 | .7431 | .7451 | .7470 | .7490 | .7509 | .7528 | .7547 | 41 | 2 | 4 | 6 | 8 | 10 | 12 | 13 | 15 | 17 |
| 49 | .7547 | .7566 | .7585 | .7604 | .7623 | .7642 | .7660 | 40° | 2 | 4 | 6 | 8 | 9 | 11 | 13 | 15 | 17 |
| 50° | 0.7660 | 0.7679 | 0.7698 | 0.7716 | 0.7735 | 0.7753 | 0.7771 | 39 | 2 | 4 | 6 | 7 | 9 | 11 | 13 | 15 | 17 |
| 51 | .7771 | .7790 | .7808 | .7826 | .7844 | .7862 | .7880 | 38 | 2 | 4 | 5 | 7 | 9 | 11 | 13 | 14 | 16 |
| 52 | .7880 | .7898 | .7916 | .7934 | .7951 | .7969 | .7986 | 37 | 2 | 4 | 5 | 7 | 9 | 11 | 12 | 14 | 16 |
| 53 | .7986 | .8004 | .8021 | .8039 | .8056 | .8073 | .8090 | 36 | 2 | 3 | 5 | 7 | 9 | 10 | 12 | 14 | 16 |
| 54 | .8090 | .8107 | .8124 | .8141 | .8158 | .8175 | .8192 | 35 | 2 | 3 | 5 | 7 | 8 | 10 | 12 | 14 | 15 |
| 55 | 0.8192 | 0.8208 | 0.8225 | 0.8241 | 0.8258 | 0.8274 | 0.8290 | 34 | 2 | 3 | 5 | 7 | 8 | 10 | 12 | 13 | 15 |
| 56 | .8290 | .8307 | .8323 | .8339 | .8355 | .8371 | .8387 | 33 | 2 | 3 | 5 | 6 | 8 | 10 | 11 | 13 | 14 |
| 57 | .8387 | .8403 | .8418 | .8434 | .8450 | .8465 | .8480 | 32 | 2 | 3 | 5 | 6 | 8 | 9 | 11 | 13 | 14 |
| 58 | .8480 | .8496 | .8511 | .8526 | .8542 | .8557 | .8572 | 31 | 2 | 3 | 5 | 6 | 8 | 9 | 11 | 12 | 14 |
| 59 | .8572 | .8587 | .8601 | .8616 | .8631 | .8646 | .8660 | 30° | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 9 | 10 | 12 | 13 |
| 60° | 0.8660 | 0.8675 | 0.8689 | 0.8704 | 0.8718 | 0.8732 | 0.8746 | 29 | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 9 | 10 | 11 | 13 |
| 61 | .8746 | .8760 | .8774 | .8788 | .8802 | .8816 | .8829 | 28 | 1 | 3 | 4 | 6 | 7 | 8 | 10 | 11 | 12 |
| 62 | .8829 | .8843 | .8857 | .8870 | .8884 | .8897 | .8910 | 27 | 1 | 3 | 4 | 5 | 7 | 8 | 9 | 11 | 12 |
| 63 | .8910 | .8923 | .8936 | .8949 | .8962 | .8975 | .8988 | 26 | 1 | 3 | 4 | 5 | 6 | 8 | 9 | 10 | 12 |
| 64 | .8988 | .9001 | .9013 | .9026 | .9038 | .9051 | .9063 | 25 | 1 | 3 | 4 | 5 | 6 | 8 | 9 | 10 | 11 |
| 65 | 0.9063 | 0.9075 | 0.9088 | 0.9100 | 0.9112 | 0.9124 | 0.9135 | 24 | 1 | 2 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 10 | 11 |
| 66 | .9135 | .9147 | .9159 | .9171 | .9182 | .9194 | .9205 | 23 | 1 | 2 | 3 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 10 |
| 67 | .9205 | .9216 | .9228 | .9239 | .9250 | .9261 | .9272 | 22 | 1 | 2 | 3 | 4 | 6 | 7 | 8 | 9 | 10 |
| 68 | .9272 | .9283 | .9293 | .9304 | .9315 | .9325 | .9336 | 21 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 9 | 10 |
| 69 | .9336 | .9346 | .9356 | .9367 | .9377 | .9387 | .9397 | 20 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 70° | 0.9397 | 0.9407 | 0.9417 | 0.9426 | 0.9436 | 0.9446 | 0.9455 | 19 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 |
| 71 | .9455 | .9465 | .9474 | .9483 | .9492 | .9502 | .9511 | 18 | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 6 | 7 | 8 |
| 72 | .9511 | .9520 | .9528 | .9537 | .9546 | .9555 | .9563 | 17 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
| 73 | .9563 | .9572 | .9580 | .9588 | .9596 | .9605 | .9613 | 16 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 7 |
| 74 | .9613 | .9621 | .9628 | .9636 | .9644 | .9652 | .9659 | 15 | 1 | 2 | 2 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 | 7 |
| 75 | 0.9659 | 0.9667 | 0.9674 | 0.9681 | 0.9689 | 0.9696 | 0.9703 | 14 | 1 | 1 | 2 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 | 7 |
| 76 | .9703 | .9710 | .9717 | .9724 | .9730 | .9737 | .9744 | 13 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 | 6 |
| 77 | .9744 | .9750 | .9757 | .9763 | .9769 | .9775 | .9781 | 12 | 1 | 1 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 | 6 |
| 78 | .9781 | .9787 | .9793 | .9799 | .9805 | .9811 | .9816 | 11 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 5 | 5 |
| 79 | .9816 | .9822 | .9827 | .9833 | .9838 | .9843 | .9848 | 10° | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 | 5 |
| 80° | 0.9848 | 0.9853 | 0.9858 | 0.9863 | 0.9868 | 0.9872 | 0.9877 | 9 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 4 | 4 |
| 81 | .9877 | .9881 | .9886 | .9890 | .9894 | .9899 | .9903 | 8 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 | 4 |
| 82 | .9903 | .9907 | .9911 | .9914 | .9918 | .9922 | .9925 | 7 | 0 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 | 3 | 3 |
| 83 | .9925 | .9929 | .9932 | .9936 | .9939 | .9942 | .9945 | 6 | 0 | 1 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 | 3 |
| 84 | .9945 | .9948 | .9951 | .9954 | .9957 | .9959 | .9962 | 5 | 0 | 1 | 1 | 1 | 1 | 2 | 2 | 2 | 3 |
| 85 | 0.9962 | 0.9964 | 0.9967 | 0.9969 | 0.9971 | 0.9974 | 0.9976 | 4 | ( අන්තරය ඉතා කුඩා බැවින් වගු ගත කිරීම අනවශ්‍යය. ) | | | | | | | | |
| 86 | .9976 | .9978 | .9980 | .9981 | .9983 | .9985 | .9986 | 3 | | | | | | | | | |
| 87 | .9986 | .9988 | .9989 | .9990 | .9992 | .9993 | .9994 | 2 | | | | | | | | | |
| 88 | .9994 | .9995 | .9996 | .9997 | .9997 | .9998 | .9998 | 1 | | | | | | | | | |
| 89 | 0.9998 | 0.9999 | 0.9999 | 1.0000 | 1.0000 | 1.0000 | 1.0000 | 0° | | | | | | | | | |
| | 60′ | 50′ | 40′ | 30′ | 20′ | 10′ | 0′ | | 1′ | 2′ | 3′ | 4′ | 5′ | 6′ | 7′ | 8′ | 9′ |

## ප්‍රකෘති කෝසයින
## இயற்கைக் கோசைன்கள்
## NATURAL COSINES

### ප්‍රකෘති ටැංජන
### இயற்கைத் தான்கன்கள்
## NATURAL TANGENTS

| | 0' | 10' | 20' | 30' | 40' | 50' | 60' | | 1' | 2' | 3' | 4' | 5' | 6' | 7' | 8' | 9' |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | | | | මධ්‍යන්‍ය අන්තරය<br>இடை வித்தியாசங்கள்<br>Mean Differences | | | | | | | | |
| 0 | 0.0000 | 0.0029 | 0.0058 | 0.0087 | 0.0116 | 0.0145 | 0.0175 | 89° | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 1 | .0175 | .0204 | .0233 | .0262 | .0291 | .0320 | .0349 | 88 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 17 | 20 | 23 | 26 |
| 2 | .0349 | .0378 | .0407 | .0437 | .0466 | .0495 | .0524 | 87 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 20 | 23 | 26 |
| 3 | .0524 | .0553 | .0582 | .0612 | .0641 | .0670 | .0699 | 86 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 20 | 23 | 26 |
| 4 | .0699 | .0729 | .0758 | .0787 | .0816 | .0846 | .0875 | 85 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 23 | 26 |
| 5 | 0.0875 | 0.0904 | 0.0934 | 0.0963 | 0.0992 | 0.1022 | 0.1051 | 84 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 26 |
| 6 | .1051 | .1080 | .1110 | .1139 | .1169 | .1198 | .1228 | 83 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 7 | .1228 | .1257 | .1287 | .1317 | .1346 | .1376 | .1405 | 82 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 8 | .1405 | .1435 | .1465 | .1495 | .1524 | .1554 | .1584 | 81 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 9 | .1584 | .1614 | .1644 | .1673 | .1703 | .1733 | .1763 | 80° | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 10° | 0.1763 | 0.1793 | 0.1823 | 0.1853 | 0.1883 | 0.1914 | 0.1944 | 79 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 11 | .1944 | .1974 | .2004 | .2035 | .2065 | 0.2095 | 0.2126 | 78 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 12 | .2126 | .2156 | .2186 | .2217 | .2247 | .2278 | .2309 | 77 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 21 | 24 | 27 |
| 13 | .2309 | .2339 | .2370 | .2401 | .2432 | .2462 | .2493 | 76 | 3 | 6 | 9 | 12 | 15 | 18 | 22 | 25 | 28 |
| 14 | .2493 | .2524 | .2555 | .2586 | .2617 | .2648 | .2679 | 75 | 3 | 6 | 9 | 12 | 16 | 19 | 22 | 25 | 28 |
| 15 | 0.2679 | 0.2711 | 0.2742 | 0.2773 | 0.2805 | 0.2836 | 0.2867 | 74 | 3 | 6 | 9 | 13 | 16 | 19 | 22 | 25 | 28 |
| 16 | .2867 | .2899 | .2931 | .2962 | .2994 | .3026 | .3057 | 73 | 3 | 6 | 9 | 13 | 16 | 19 | 22 | 25 | 28 |
| 17 | .3057 | .3089 | .3121 | .3153 | .3185 | .3217 | .3249 | 72 | 3 | 6 | 10 | 13 | 16 | 19 | 22 | 26 | 29 |
| 18 | .3249 | .3281 | .3314 | .3346 | .3378 | .3411 | .3443 | 71 | 3 | 6 | 10 | 13 | 16 | 19 | 23 | 26 | 29 |
| 19 | .3443 | .3476 | .3508 | .3541 | .3574 | .3607 | .3640 | 70° | 3 | 7 | 10 | 13 | 16 | 20 | 23 | 26 | 29 |
| 20° | 0.3640 | 0.3673 | 0.3706 | 0.3739 | 0.3772 | 0.3805 | 0.3839 | 69 | 3 | 7 | 10 | 13 | 17 | 20 | 23 | 27 | 30 |
| 21 | .3839 | .3872 | .3906 | .3939 | .3973 | .4006 | .4040 | 68 | 3 | 7 | 10 | 13 | 17 | 20 | 24 | 27 | 30 |
| 22 | .4040 | .4074 | .4108 | .4142 | .4176 | .4210 | .4245 | 67 | 3 | 7 | 10 | 14 | 17 | 20 | 24 | 27 | 31 |
| 23 | .4245 | .4279 | .4314 | .4348 | .4383 | .4417 | .4452 | 66 | 3 | 7 | 10 | 14 | 17 | 21 | 24 | 28 | 31 |
| 24 | .4452 | .4487 | .4522 | .4557 | .4592 | .4628 | .4663 | 65 | 4 | 7 | 11 | 14 | 18 | 21 | 25 | 28 | 32 |
| 25 | 0.4663 | 0.4699 | 0.4734 | 0.4770 | 0.4806 | 0.4841 | 0.4877 | 64 | 4 | 7 | 11 | 14 | 18 | 21 | 25 | 29 | 32 |
| 26 | .4877 | .4913 | .4950 | .4986 | .5022 | .5059 | .5095 | 63 | 4 | 7 | 11 | 15 | 18 | 22 | 25 | 29 | 33 |
| 27 | .5095 | .5132 | .5169 | .5206 | .5243 | .5280 | .5317 | 62 | 4 | 7 | 11 | 15 | 18 | 22 | 26 | 30 | 33 |
| 28 | .5317 | .5354 | .5392 | .5430 | .5467 | .5505 | .5543 | 61 | 4 | 8 | 11 | 15 | 19 | 23 | 26 | 30 | 34 |
| 29 | .5543 | .5581 | .5619 | .5658 | .5696 | .5735 | .5774 | 60° | 4 | 8 | 12 | 15 | 19 | 23 | 27 | 31 | 35 |
| 30° | 0.5774 | 0.5812 | 0.5851 | 0.5890 | 0.5930 | 0.5969 | 0.6009 | 59 | 4 | 8 | 12 | 16 | 20 | 24 | 27 | 31 | 35 |
| 31 | .6009 | .6048 | .6088 | .6128 | .6168 | .6208 | .6249 | 58 | 4 | 8 | 12 | 16 | 20 | 24 | 28 | 32 | 36 |
| 32 | .6249 | .6289 | .6330 | .6371 | .6412 | .6453 | .6494 | 57 | 4 | 8 | 12 | 16 | 20 | 25 | 29 | 33 | 37 |
| 33 | .6494 | .6536 | .6577 | .6619 | .6661 | .6703 | .6745 | 56 | 4 | 8 | 13 | 17 | 21 | 25 | 29 | 33 | 38 |
| 34 | .6745 | .6787 | .6830 | .6873 | .6916 | .6959 | .7002 | 55 | 4 | 9 | 13 | 17 | 21 | 26 | 30 | 34 | 39 |
| 35 | 0.7002 | 0.7046 | 0.7089 | 0.7133 | 0.7177 | 0.7221 | 0.7265 | 54 | 4 | 9 | 13 | 18 | 22 | 26 | 31 | 35 | 40 |
| 36 | .7265 | .7310 | .7355 | .7400 | .7445 | .7490 | .7536 | 53 | 5 | 9 | 14 | 18 | 23 | 27 | 32 | 36 | 41 |
| 37 | .7536 | .7581 | .7627 | .7673 | .7720 | .7766 | .7813 | 52 | 5 | 9 | 14 | 19 | 23 | 28 | 32 | 37 | 42 |
| 38 | .7813 | .7860 | .7907 | .7954 | .8002 | .8050 | .8098 | 51 | 5 | 10 | 14 | 19 | 24 | 29 | 33 | 38 | 43 |
| 39 | .8098 | .8146 | .8195 | .8243 | .8292 | .8342 | .8391 | 50° | 5 | 10 | 15 | 20 | 24 | 29 | 34 | 39 | 44 |
| 40° | 0.8391 | 0.8441 | 0.8491 | 0.8541 | 0.8591 | 0.8642 | 0.8693 | 49 | 5 | 10 | 15 | 20 | 25 | 30 | 35 | 40 | 45 |
| 41 | .8693 | .8744 | .8796 | .8847 | .8899 | .8952 | .9004 | 48 | 5 | 10 | 16 | 21 | 26 | 31 | 36 | 41 | 47 |
| 42 | .9004 | .9057 | .9110 | .9163 | .9217 | .9271 | .9325 | 47 | 5 | 11 | 16 | 21 | 27 | 32 | 37 | 43 | 48 |
| 43 | .9325 | .9380 | .9435 | .9490 | .9545 | .9601 | .9657 | 46 | 6 | 11 | 17 | 22 | 28 | 33 | 39 | 44 | 50 |
| 44 | .9657 | .9731 | .9770 | .9827 | .9884 | .9942 | 1.0000 | 45 | 6 | 11 | 17 | 23 | 29 | 34 | 40 | 46 | 51 |
| | 60' | 50' | 40' | 30' | 20' | 10' | 0' | | 1' | 2' | 3' | 4' | 5' | 6' | 7' | 8' | 9' |

### ප්‍රකෘති කෝටැංජන
### இயற்கைக் கோதான்சன்கள்
## NATURAL COTANGENTS

